# ИСЛАМ - АКЫЙКАТ ДИН

Осман Нури Топбаш



*Китеп акысыз таратылат.*

УДК 29
ББК 86.38
Т 58

Топбаш О. Н.
Т 58 Ислам - акыйкат дин / Котор. А.Халбеков, А.Молдогазиев.
-Б.: 2015. -352 б.

ISBN 978-9967-27-891-2

Ислам - акыйкат дин китебинде Ислам дининин маани маңызы, ыйман негиздери, ибадаттык өңүтү жана мусулмандык адеп-ахлак принциптери кеңири баяндалган.

**Которгон:** Акылбек Халбеков жана Алмабек Молдогазиев
**Корректор:** Бакыт Жунусалиев
**Редактор:** Акылбек Халбеков
**Дизайн:** Бакыт Коңурбаев

Бул китеп Кыргызстан Мусулмандар дин башкармалыгына караштуу «Диний адабияттарды текшерүү комиссиясы» тарабынан кылдат текшерилди жана басууга уруксат берилди. № 066. 27.11.2015.

Т 0403000000-15 УДК 29
ББК 86.38
ISBN 978-9967-27-891-2

# МАЗМУНУ

**3-БӨЛҮМ**

## ИБАДАТТАР

## 4-БӨЛҮМ

# МУАМАЛАТ ЖАНА АДЕП-АХЛАК

# БАШ СӨЗ

*Мүлдө макулукту жоктон бар кылган, санмиң макулуктун ичинен адамзатты акыл-эстүү, ажайып сулуу кылып жараткан жана сан жеткис нематтарды ыроологон Жараткан Алла Таалага чексиз мактоо айтабыз жана даңктайбыз!*

*Бардык пайгамбарларга, асыресе, ааламдын ардактуу сыймыгы, элчилердин эң соңкусу, акыр заман Пайгамбары Азирети Мухаммед Мустафага салават, анын үй-бүлөсүнө жана сахабаларына дубай салам айтабыз!*

Заттык өңүттөн да, рухий өңүттөн да адам баласынын кынтыксыз жаратылганында шек жок. Ошондой эле, анын Кудайга жагар кул болушуна өбөлгө боло турган көптөгөн артыкча сапаттар ыроолонгон. Парасаттуулук менен карай турган болсок, башка макулуктарга салыштырмалуу адамга ыроолонгон артыкчылыктардын бийиктигине жана эрк жөндөмдүн укмуштай курчтугуна таң калбай койо албайсың.

Алла Таала Өзүнүн кудурет-күчүнүн далили катары адамга ажайып асыл табиятты жана келишкен келбетти берип жараткан. Ошону менен бирге, акыл, жүрөк, аң-сезим, баам-парасат жана абийирди кошо жаратуу менен түбөлүктүү бакытка багыттай турган пайгамбарларды жана китептерди жиберген. Жараткан Алла Өзүнүн улуу мак-

сатына ылайык, пенденин бул жашоого келерин, ажал жеткенде одүйнөгө кетерин, бул дүйнөдө кимдин кандай жашап, кандай амал кылаарын сыноо, эс тарткандан акыркы көз ирмемге чейин көзөмөлдө болорун, тирүүлүктөгү иш амалдарына жараша акыретте же бейиште, же бармак тиштеткен азаптуу тозокто жашоо уланарын байма-бай айтып келген. Пендесинин акыреттик жыргалын көздөгөн Кудай Тааланын буйруктарын жана тыюларын камтыган жарлыктары, тактап айтканда, элчилери аркылуу бизге көрсөткөн жашоо эрежеси **«ДИН»** деп аталат.

Алла Тааланын пендесине болгон мээрими чексиз. Ошол себептен, бир саамга да өз алдынча таштап салган эмес, асыресе, напсинин туткунуна айланып калышыбызды каалабаган[1]. Дегеле, дин деген түшүнүктүн жана дин жолундагы жашоонун Адам атанын *(алейхис салам)* жашоосу менен башталганы мунун ачык далили. Адам ата агачкы инсан, алгачкы пайгамбар болгон. Ошентип, Адам урпагы жер бетиндеги алгачкы күнүнөн тарта эки дүйнөнүн жыргалчылыгы үчүн зарыл болгон маалыматтарды, кабарларды пайгамбарлардан угуп, алар көрсөтүп кеткен таризде үйрөнүп, динди улам кийинки муунга өткөрүп жашап келген.

Алгачкы пайгамбар доорунан бери тарыхка синген миндеген кылымдарда дин кээде унутулган, кээде турмуштан четке кагылган же атайлап бурмаланган кездер болгон. Алла Таала мындай кырдаалдарда дагы бир пайгамбарды чыгаруу менен акыйкат динди жар салдырып, туура, таза жашоону, акыреттин жыргал, кууралын эскертип турган[2]. Бабаларыбыз айткандай, дин сүзүлгөн, бирок, үзүлгөн эмес.

Тээ алмусакта Алла Таала бизди жаратканда табиятыбызга ишенүү, ынануу уюткусун кошо ширеткен. Мына

1. Инсан сүрөсү, 1-аят; Мумин сүрөсү, 115-аят; Инширах сүрөсү 7-8-аяттар.
2. карагыла: Марям сүрөсү, 34-59-сүрөлөр.

ошол уюткунун барлыгынан улам динсиздик адамзат тарыхында эч качан узакка созулган эмес. Пендезат вахийден жана пайгамбарлардын көрсөтмөсүнөн четтеп мезгил мезгили менен акыйкатты жоготуп, акылга сыйгыс жоруктарды жасап, жасалма ишенимди ойлоп таап, жасалма динди турмушка мажбурлап киргизген. Бирок, жер бетиндеги жашоо башталгандан бери кайсы уруу, кайсы коом же кайсы эл болбосун, анын турмушунда туура болобу, бурмаланган болобу, айтор, Жараткандын жалгыздыгына болгон ишенүү жоголбогон, т.а. туура дин угуту курубай жашап келгенин илимий изилдөөлөр тастыктап келет[3].

Адамдын оюнан жаралып, дүйнөдө телегейи тегиз жашоону гана убада кылган нечен түркүн системалар келип, бирок, узакка созулбай баарынын кулап жок болгонуна тарых күбө. А пайгамбарлар болсо адамга бактылуулуктун эки дүйнөлүк жол-жобосун өздөрү өрнөк катары жашап, көрсөтүп кетишкен. Ошол себептен, алардын куттуу ысмы, алардын үммөт үчүн жан аябаган жапакеч мээнети жана асыл сапаттары кыяматка чейин пенденин көңүлүндө аздектелип, сакталып кала берет.

Адамзат эч бир доордо жол башчысыз, таалим-тарбиясыз калган эмес. Бул жолдо жүз жыйырма төрт миң пайгамбар өз вазийпасын татыктуу аткарып кеткен. Эң сонунда, акыр замандын суроо талабына жооп берген Ислам дини жөнөтүлгөн. Ислам дини Азирети Мухаммеддин *(саллаллаху алейхи васаллам)* жыйырма үч жылдык Пайгамбарлык мөөнөтү ичинде этап-этабы менен толукталып олтуруп кемелине жеткен. Ошентип, Жараткан бизге Өзү убада кылган эң акыркы динди тартуулаган. Акылга салып калчай турган болсок, бүгүн биз үчүн Ислам дининен улук, Исламдан бийик турган эч бир немат жок. Натыйжада, Кудай Таала

3. карагыла: dr.profesör. Günay Tümer «Din» mad., *DİA*, IX, 315-317.

кулдарына Исламды гана ыраа көрөрүн, Исламга гана ыраазы экенин, башка жолго түшкөндөрдүн тандоосун эч качан кабыл кылбай турганын баса белгилеген[4].

Андыктан, Исламды жалпы адамзатка жиберилген жана Кудай Тааланын даргөйүндө кабыл кылына турган жападан жалгыз дин деп айтууга толук негиз бар. Бул жашоодогу жана акыреттеги жыргалчылыкка Ислам дини аркылуу гана жетүүгө болот.

Исламда эң мыкты дүйнө тааным бар. Эң мыкты жашоону орнотомун, кой үстүнө торгой жумурткалаган жыргал заманды курамын деген системалар да бир жерге барганда аксап, күнү бүтөт. Ал үчүн ишке ашпас кыял жана жомоктогу сыйкыр сымал акылга сыйбас нерселерден тышкары, жашоодо кездеше турган, турмуш талап кылган бардык суроолорго жооп бериши керек. Жооп бергенде да түйүнсүз, карама-каршылыксыз, акылга шай, системалдуу жана ирээттүү болушу керек. Мындай артыкчылык Ислам removининде гана бар. Башка диндердин же философияга таянган системалардын көз караштарында сөзсүз бир кемчилик бар, же ичинде маңызында карама-каршы келген жана бүдөмүк жактары бар. Өз ара мамилелерге жана адеп-ахлактык баалуулуктарга да толук кандуу көңүл бурулган эмес. Маселен, Иудаизм жөөт элине, башкача айтканда, Израилден тарагандарга гана таандык, ошондой эле, Христиан динин адамдын жүрөгү менен Кудайдын ортосунда гана көрүүгө болот, жашоонун башка тарабына өтүмдүү өкүмү жок, же пенде турмушун эрежеге салар эскертмелери жок. Христиан динин акыйда маселелери жыйындарда адамдар тарабынан аныкталган жана кези келгенде өзгөртүлүп турган.

Ислам дини жалпы пендезатка жиберилгендиктен,

4. карагыла:Маида сүрөсү, 3-аят; Аали Имран сүрөсү, 19 жана 85-аяттар.

бүтүндөй жашоону кучагына алган дүйнө таанымы жана ак менен караны, пайда менен зыянды таасын ажыратып берген өзгөргүс жол-жоболор жыйнагы менен келген. Адам менен адамдын, адам менен табияттын, адам менен жан-жаныбардын ортосундагы карым-катнашты, алаканы алаканга салгандай айкын эрежелер менен аныктаган. Кыскасы жашоонун эч бир тарабын бош калтырган эмес.

Алла Таала Азирети Мухаммедди *(саллаллаху алейхи васаллам)* **«Ааламдарга ырайым»** Пайгамбары катары жибергенин Ыйык Куранда ачык-айкын билдирген[5]. Ошого карабай, ар кандай себептерден улам Ислам динин жакындан таанargandar жана Исламга каршы көз караш-ты тутунгандар бар. Ошол себептен, момун мусулман ар бир мүмкүнчүлүктү качырбай өз тааныштарын, өз чөйрөсүн Исламга чакырып, динди үйрөтүшү керек. Жетиштүү маалымат берилген соң Исламды кабыл кылып-кылбоо ар бир адамдын өз эрки. Дин тутуу же динге ишенүү маселесинде Алла Таала эркти пендесинин каалоосуна калтырган, тануулоо же мажбурлоого болбой турганын билдирген. Адам аны кааласа кабыл кылат, каалабаса четке кагат. Анткени, бул дүйнө туруш-турпаты менен Кудайы сыноонун майданы.

Эгер Алла Таала кааласа, пендесинин баарына акыйкатты, туура жолду көрсөтүп койор эле. Бирок, Жараткан Алла берилген эркиндикти кандай пайдаланарыбызды сынагысы келди. Акыл-эстин жана эрктин жардамы менен Исламды тандап алышыбызды каалаган[6].

Кудай Тааланын бизге берген эркиндиги – бул, каала-

5. карагыла:Ниса сүрөсү, 79; Аараф сүрөсү, 158; Анбия сүрөсү, 158; Саба сүрөсү, 28-аяттар; хадис Бухариден «Таяммум-1».
6. карагыла:Юнус сүрөсү, 99; Кафх сүрөсү, 29; Зумар сүрөсү, 7; Жасия сүрөсү, 15-аяттар; M. F. Abdülbaki, *el-Mu‘cem,* “rvd, “şy’e” maddeleri.

ганыңды кыла берсең болот, кылганыңа эч кандай жооп бербейсиң, - деген чексиздикти түшүндүрбөйт. Себеби, Исламдын жападан жалгыз туура жол экенин түшүнүүгө жетиштүү далилдерди кошо жиберген. Бул далилдерди түшүнүүгө жетиштүү акылды да ыроологон. Башкача айтканда, пендезаттын туура жолду табышы үчүн Алла Таала ага акыл-эсти берип, пайгамбарлар жана китептер аркылуу кулдарына ар тараптуу жол көрсөткөн. Жиберилгендердин эң улугу да, баалуусу да Курани Карим деп эсептейбиз. Курандын сый катары жиберилишинин өзү эле Кудай Тааланын чексиз мээримдүү жана ырайымдуу экендигинен кабар берет. Ошого карабай, анда айтылгандарга тоң моюндук кылып, жеке кызыкчылыкты, напсинин каалоосун динден жогору койо турган болсок, бул дүйнөдө жана акыретте бизди кандай жаза күтүп турары да Куранда ачык-айкын маалымдалган.

Мына ушундай ой-толгоолордон кийин, Исламды жетиштүү деңгээлде тааный элек бир боорлорубузга аз да болсо жардам болор деген ниетте колуңуздардагы чакан эмгекти жаздык. Ислам динин акыйда, ибадат, мамиле жана адеп-ахлактык өңүттөн кыска-нуска таанытууга аракет жасадык. Анткени, башта айтканыбыздай, биздин дин бүтүндөй жашоону камтыган терең көз карашка ээ. Дегеле динди жаюу, дин үчүн мээнет кылуу ар бир мусулмандын айныгыс вазийпасы. Ал эми динди таанытуу ар бир мусулманга акыретте жакшы акыбет алып келет. Ошондуктан, өзүн мусулманмын деп эсептеген ар бир инсан өз доорундагы адашуулардан өзүн жоопкер сезип, күчүнүн жетишинче шарият чегинде Ислам динин жеткирүүгө жана таратууга аракет кылышы керек. Калыс ниет, аракеттен кийинки жоопкерчилик укмаксанга салгандар менен динди четке каккандарга таандык.

Башка өңүттөн карай турган болсок, бүгүнкү күндө

жашап жаткан бардык адамдар Ислам динин изилдеп, иликтеп, үйрөнүшү керек. Анткени бул, Алланын ага жүктөгөн эң башкы милдети. Динди үйрөнөм дегендерге жана кызыккандарга шарт түзүп берүү Алла Тааланын ырайымы менен Исламдан кабардар болгондордун милдети жана Кудай алдындагы карызы.

Бул дүйнөдөгү жана акыреттеги эң зор бакыт – бул Алла Таалага ишенүү, Анын ырайымынан куру калуудан коркуу жана акыркы элчи Мухаммед Пайгамбарды *(алейхис салам)* ээрчүү. Таалайлуу ушундай адамдарды Алла Таала салихтердин катарына каттайт, ырайым кылат жана чексиз улуу сыйы менен түбөлүк сыйлайт. Акыйкатты көрүп, угуп туруп андан жүзүн үйрүгөндөр бул дүйнөдө байгерчиликте, ырыскыга карк болуп жашаганы менен, акыретке барганда адилет Кудайдын каарына калат, жан чыдагыс азапты тартат. Санмиң кооздугу менен напсини туткундаган, акыретти унуттурган бул жалган дүйнө пендеге эгерим боор ооруган эмес жана боору оорубайт.

Ушул жагынан алып караганыбызда, жакшы, жаман тарыхты калтырып кеткен муундар урпактар үчүн ибараттын накта өзү. Үстүбүздөгү мынабул көк асман далайды көргөн, ал нечен-нечен каапырларга Кудайдын каарын көрсөткөн, далай апаат-кырсыктарды төккөн ошол эски асман. Бир убактарда Фараон, Хаман, Карун жана Намруд өңдүү каапырлардын сарайларына жарык берген, кийин кыйроого учураган ошол сарайлардын үстүнө тийип турган күн, ошол калыбынан жазбай бизге да жылуулук берип келе жатат. Акырында айтайын дегеним, Адам атадан бери боло келгендей, пендезаттын жан дүйнөсүнө Ислам дини гана бейпил асман болуп бере алат. Кайдыгерликтен арылтып, инсандын бул дүйнө жана акыретине күн сымал ыйман гана жарыгын чача алат. Андыктан, Исламды жетик үйрөнүп, ыйманды бекемдеп, Жаратканга татыктуу кул болуу адам

баласынын асыл милдети.

Ушундай чакан эмгекти даярдоого жакындан көмөк көрсөткөн доктор Мурат Кая баш болгон бир боорлорума ыраазылык билдиремин жана кызматтарынын үзүрүн акыретте көрүшүн Алла Тааладан тилеймин!

**Оо, Жараткан Алла Таалам! Бизди пайгамбарлардын нурдуу изинен жана Курани Кариминдин кут берекесинен куру калтыра көрбө! Сенин бардык пайгамбарларына жана китептерине ыйман келтирип, Ислам динин бек тутунган таалайлуу үммөт болуусуну Өзүң бизге насип кылагөр! Баарыбызды Өзүң ыраазы болгон кулпенделериндин катарына кошогөр! Оомийн!...**

Осман Нури ТОПБАШ
Стамбул/Үскүдар 2012-жыл. август.

# 1-БӨЛҮМ

# ИСЛАМ ДЕГЕН ЭМНЕ?

*Коом качан гана Ислам дининин өзөк маңызын жана бардык эреже шарттарын туура аңдап, турмушка бекем сиңиргенде гана анык асыл маданиятты жарата алат. Тарыхта тастыкталгандай, бабаларыбыз Ислам динин чын ыкласы менен жашап, өрнөктүү өмүр кечирип, көркөмү көңүл сүйүнтөр, көөнөрбөс рухий дөөлөттөрдү жана адамгерчиликтин анык үлгүсүн улам кийинки муундарга өткөрүү менен «Улуу маданиятты» жаратышкан. Кайсы гана доордо болбосун динге бек болуп, өзүнүн инсаний жана тарыхый вазийпасын так өтөп кеткен момун мусулмандар – эки дүйнөнүн бактылуу жандары.*

*Кыскасы, түйшүгү түгөнбөгөн бул жашоого бир жаралган пендезаттын бактысы да, бейпилдиги да, жыргалчылыгы да Исламдын балдан таттуу маңызын тата билүүдө, динибиздин руханий кенчин таба билүүдө жатат...*

## 1-Алла Таала пенделерин абдан жакшы көрөт

Башка макулуктарга салыштырмалуу Алла Таала адамга көптөгөн артыкчылыктарды тартуулаган. Анткени, Ал кулдарын сүйөт жана абдан мээримдүү. Айланадагы кайсы гана нерсеге көз чаптырбайлы, Кудай Тааланын кудуреттүүлүгүн, пендесине канчалык ырайымдуу жана боорукер экендигин андоого болот. Чөйрөбүздөгү бүт нерсе Алланын чексиз мээримдүүлүгүн далилдеп, акыйкатты ашкерелеп, бизге кызмат кылып келет. Жаратгандын нематтары тууралуу төмөнкү аятта мындай делет:

**«Ошондой эле, Ал Өзү тараптан асмандар менен жердеги бардык нерселерди силерге багындырып койду. Чындыгында, ушуларда ой жүгүрткөн эл үчүн белгилер бар»** *(Жасия сүрөсү, 13-аят).*

Алла Таала бизди канчалык жакшы көрөрүн төмөнкү аяттардан билүүгө болот: **«...Алла Таала аларды сүйөт, алар Алла Тааланы сүйөт...»** *(Маида сүрөсү, 54-аят).*

**«Алла Таала кулдарына абдан боорукер жана ырайымдуу»** *(Бакара сүрөсү, 207; Алимран сүрөсү, 30-аяттар).*

Курандын мындан башка көптөгөн аяттарында Алла Тааланын кулдарына болгон сүйүүсү жана мээримдүүлүгү кеңири айтылган. Маселен, Куран айяттарында кайрымдууларды[7], көп тообо кылгандарды, таза болууга ар дайым жан үрөгөндөрдү[8], такыбааларды[9], сабырдууларды[10], Кудай-

7. Бакара сүрөсү, 195-аят.
8. Бакара сүрөсү, 222-аят.
9. Аалу Имран сүрөсү, 76-аят.
10. Аалу Имран сүрөсү, 146-аят.

га гана тобокел кылгандарды[11], адилеттүүлөрдү[12] жакшы көрөрүн баса белгилеген.

Алла Таала сылык, кичи пейил[13], ток пейил, такыбаа, көп убактысын ибадатка арнаган, атак-данк күтүүдөн бой качырган, напсисин дайым тизгиндеп жүргөн[14], уяттуу[15], кайрымдуу, такыбаалыгынан жазбай моюн сунган, сыпайы кулдарын[16] жакшы көрөрү Мухаммед Пайгамбарыбыздын *(саллаллаху алейхи васаллам)* көптөгөн хадистеринде так, даана айтылган.

Ошондой эле, тилемчиликти жана арам кирешени жек көргөн[17], үй-бүлөсүн багуу үчүн мандай тери менен пайда тапкан[18], адал ырыскыга мээнет кылып чарчаган[19], байлык-ка, бийликке сугун артпаган[20], сатканда, сатып алганда, карыз бергенде жана аласасын аларда жеңилдик көрсөт-көн[21], парз жана нафил ибадаттарды үзгүлтүксүз аткарган[22], өз ишинин майын чыгарган[23], адамдарга пайдасы көп тий-ген[24], берешен[25], дубакөй[26], бири-бирин Алла Таала үчүн жакшы көргөн, бири-биринен кабар алып турган, досторуна жана тууғандарына жакшы мамиле кылган мусулмандарды[27]

11. Аалу Имран сүрөсү, 159-аят.
12. Маида сүрөсү, 42-аят.
13. Бухари, Адаб, 35.
14. Муслим, Зухд, 11.
15. Абу Дауд, Хаммам, 1/4012.
16. Ибн Мада, Фитан, 16.
17. Ибн Мажа, Зухд, 5.
18. Дайлами, Муснад, I, 155.
19. Суюти, ал-Жамиус-сагийр, I, 65.
20. Ибн Мажа, Зухд, 1.
21. Муватта, Буйу, 46.
22. Бухари, Рикак, 38; Ибн Мажа, Фитан, 16.
23. Дайлами, Муснад, I, 157.
24. Хайсами, VIII, 191.
25. Суюти, ал-Жамиус-сагийр, I, 60.
26. Суюти, ал-Жамиус-сагийр, I, 65
27. Ахмад, V, 229.

Алла Таала абдан жакшы көрөрүн жана ушундай асыл кулдарга ырайым көрсөтүлөрүн аяттардан окуп билүүгө болот.

Аяттардан жана хадистерден маалым болгондой, кулдарын сүйүү үчүн Алла Таала көптөгөн себептерди жараткан. Ал ошол себептер аркылуу момундарды Өзүнүн чалкыган мээримине бөлөгүсү келет. **«Ал-Вадуд»** деп ысымы айтып тургандай, Алла Таала – абдан сүйүүчү жана сүйүлүүчү...

Адамды абдан мыкты түзүлүштө жаратышы, керектүү бардык нематтарды бериши, күнөөлөрдү ар дайым кечириши жана тийиштүү жазасын кечендетип тообо кылууга мүмкүнчүлүк бериши, мына ушунун баары Алла Тааланын инсанды канчалык деңгээлде жакшы көрөрүнүн кашкайган далили. Ушул сынары дүйнө жана акыретибиз үчүн жакшы менен жаманды майда-баратынан бери терең түшүндүрүп бергенинен Кудай Тааланын чексиз ырайымдуу жана мээримдүү экендигин көрүүгө болот. Инсанга ыроолонгон эң улуу немат деп ушуну айтсак болот. Алла Таала бул жерде эрежелерге моюн сунган кулдарын Өзүнө дос кылууну жана акыретте түбөлүк бейишке киргизүүнү максат кылган.

Ошол себептен Алла Таала инсан табиятын ыйманга жатык, ишенүүгө ийкемдүү кылып жараткан. Кылдат назар сала турган болсок, ар бир адамдын жүрөгүндө бир нерсеге таянуу, ишенимге болгон муктаждык, Кудайдын бар экенин сезген туюм жана акырында сөзсүз Алланын алдына баруу, Анын жакшылыгын тилеген үмүт жашап келет. Канчалаган каршылыктарга жана тоскоолдуктарга карабай нечен кылымдардан бери Ислам дининин жандуу жашап келиши мунун айкын далили.

## 2-Коопсуздук жана бейпилдик

Адам баласынын эң зарыл муктаждыгы – бул коопсуздук жана бейпилдик. Адам жашоодо заалымдыктын бардык түрүнөн корголушу керек. Өз акы-укугун эркин колдонуп, дүйнө жана акырет үчүн бейпил өмүр сүрүшү зарыл. Кайсы жерде жашабасын, адам өзүн эркин жана коопсуз сезе албаса өзүнөн өзү чөгүп, ойдогудай ийгиликтерди жарата албайт, саламаттыгы да начарлай берет. Бул коопсуздукту Алла Тааланын мыйзамдары, тактап айтканда, Ислам дини камсыз кылышы керек.

Бул акыйкатты Алла Таала мындай деп билдирген:

**«Өтө мээримдүү, чексиз ырайымдуу Алла Тааланын ысмы менен. Курайшка бейпилдик берилгендиги үчүн; Кышкы-жайкы сапарларында коопсуздугу сакталгандыгы үчүн; Аларды ачкачылыкта тоюндурган, коркунучтан сактаган ушул Кааба үйдүн Эгесине гана кулчулук кылышсын!»** *(Курайш сүрөсү, 1-4-аяттар).*

Адамдар тарабынан ойлоп табылган же курулган системалар биз сөз кылып жаткан коопсуздукту жана бейпилдикти эч убакта толук кандуу камсыз кыла албайт. Маселен, Ислам дини келе электе дүйнө жүзү ыйман, ахлак, акы-укук жаатында караңгылыктын кучагында болгон. Ким күчтүү болсо акыйкат да, чындык да ошонуку эле. Алсызда эч кандай укук жок эле, анын угугу күчтүн чеңгелинде эзилүү эле. Дүйнөнү бийлеген заалымдык эч кимдин муң-зарына кулак төшөгөн эмес, карапайым эл эзилип, кордуктан башы чыкпай калган. Бул абалды Мехмед Акиф Эрсой төмөнкүчө нускалаган:

*Алсыз жандар арылбай муң, көз жаштан.*

*Убал билбес заалымдык чектен ашкан.*

*Ислам келди, мундуулар жашоо тапты,*

*Күнү бүттү кордуктун элди баскан.*

Камчысынан кан тамчылаган тарыхтын ушундай таш боор доорунда Алла Таала Курайш уруусуна Өз ырайымын төктү, өзгөчө бейпил жашоонун каалгасын ачты. Алар саясий, соода-сатык, экономикалык жана маданий иштерин эркин жүргүзүп, телегейи тегиз турмуш күтүнүп, рухий дөөлөткө карк болушкан. Кези келгенде Алла Таала бул уруунун уулу Азирети Мухаммедге акыркы Пайгамбарлыкты *(саллаллаху алейхи васаллам)* ыроолоду. Акыркы Элчи *(саллаллаху алейхи васаллам)* аркылуу бейпилдиктин, бактылуулуктун жана коопсуздуктун эң бекем негиздерин мүлдө адамзатка үйрөттү.

## 3-Ислам дини – бейпилдик жана саламатчылык булагы

**«Ислам»** деген сөз саламат, арылуу, кутулуу, тынчтык, бейпилдик, коопсуздук, моюн сунуудан ырахат алуу сыяктуу маанилерди туюнтат. Мына ушунун өзү эле динибиздин бардык өңүттөн эки дүйнөнүн саламаттыгын, кутулууну жана бактылуулукту толук камсыздаарын айгинелеп турат. Азирети Мухаммед *(саллаллаху алейхи васаллам)* 23 жылдык пайгамбарлык жашоосунда зомбулуктун бардык түрү менен катуу күрөшкөн. Натыйжада, инсандын эки дүйнөсү үчүн бейпилдиктин булагы болгон Ислам динин баралына жеткирип калтырып кеткен.

### а. Адамдар бейпилдик табат

Ислам дини адамды заалымдыктын бардык түрүнөн, адилетсиздиктен жана зомбулуктан тыят жана бейпилдикти камсыз кылат. **«Зарурат-и дииниййа»** делген төмөнкү беш

негизди колдоо жана коргоо динибиздин башкы максаты экенин аалымдарыбыз айтып келет:

а.Динди коргоо

б.Жанды коргоо

в.Акыл-эсти коргоо

г.Абийирди жана ар-намысты, т.а. келечек муунду коргоо

д.Мал-мүлктү коргоо

Турмуштун ушул беш зарылдыгы мамлекет тарабынан толук кандуу корголгондо гана жаран өзүн эркин сезет жана тынчтыкта жашай алат.

Бул негиздердин ар бирин жетиштүү коргоо үчүн Ислам дини болоттой бекем эрежелерди койгон, арамды арам деп, адалды адал деп, экөөнө эки башка мамиле кылуу зарылдыгын баса белгилеген. Ислам дининин «муаамалат» - мамилелер бөлүгүнүн дээрлик көбү ушул маселеге байланыштуу өкүмдөрдөн турат.

Исламдан мурда көп элдердин ишеним-акыйдасы, ибадаты, мамилелери жана күнүмдүк турмушу өтө начар абалда болгон. Жеке мүлк, ар-намыстын коопсуздугу мындай турсун, заалымдар үчүн адамдын жаны чымын өлтүргөнчөлүк түккө турбаган нерсе эле. Дүйнөдө адамдык деңгээлди өстүрө турган ишеним, ибадат адеп-ахлактык норма деген баалуулуктар дээрлик жокко эсе эле. Халва өңдүү таттуу нерселерден бир сөлөкөттү жасап, кудай деп ага сыйынып, курсак ачканда анысын жеп коюшар эле. Колунда барлар кулдарына жыгачтан бут жасаттырып, жасалма кудайлардан жакшылык үмүт кылышар эле. Сапардагы жолоочулар бир жерге өргүй турган болушса, төрт даана ташты алып, үчөөсүнөн казанга очок жасап, бир ташды кудай деп элестетип сыйынышчу.

Бул акыйкаттарды **Абу Ражаа ал-Утариди** мындай деп тастыктаган: «Биз ташка сыйынчубуз. Эгер андан да жакшысын таап калсак, мурунку ташты ыргытып жиберчүбүз. Таш табалбай калсак, топуракты чокчо кылып үйүп, койду жетелеп келип ошол үйүлгөн топурактын үстүнө сүтүн саап, анан үймөктү айланып тооп кылчубуз» *(Бухарий, Магази, 70).*

Ислам дини адамдык касиетти тепселеген ушул өңдүү туура эмес ишенимдерди жокко чыгарды. Абийирди, асыл сапаттарды жана аң-сезимди тазартып, дүйнө таанымды өөрчүткөн ишенимди алып келди, Кудай Таалага гана ибадат кылынышы керек деген өзгөргүс эрежени койду жана мыкты адепти үйрөттү. Пенде жашоосунун бардык өңүтү Ислам менен көркүнө чыкты. Исламдын асылдыгын өз көзү менен көргөн, күн санап динге болгон дилгирлиги өскөн мусулмандар бул улук нематты башка элдерге жеткирүү үчүн талыкпай мээнет кылышты. Мунун айкын мисалын куттман сахабалардын жашоосунан көрүүгө болот.

Аял сахабалардын бири **Умму Сулайм** *(Алла ага ыраазы болсун)* мусуман болот. Абу Талха ага баш кошууну сунуш кылат. Акылы зирек Умму Сулайм болсо Абу Талхага буттарга сыйынуудан баш тартып, Исламды кабыл алуу шартын койот:

-Сен буттарга сыйынып жүрөсүң. Өзүң ойлоп көрчү, эмне пайда таптың? Жыгачтан жасалган буттарга да сыйынасыңар. Жыгач уста даракты кыят, аны жонуп, келбет берип силерге бут кылып берет. Силер ошого сыйынасыңар. Отко ыргытса аныңар күйүп күл болот. Жерден чыккан жыгачка, Хабаштандан келген кул жасап берген отундарга сыйынгандан уялбайсыңарбы? Эгер айтканыма көнүп, келме келтирсен, Пайгамбарыбызга моюн суна турган болсоң, эч нерсе талап кылбай сага баш кошом.

Абу Талха бир нече ирет жуучулукка барат. Барган сайын Умму Сулайм аны Исламга чакырат. Ошентип, анын сөзүнөн таасирленген Абу Талха Исламды кабыл алат. Мусулман болгон соң болочок жубайына алтын-күмүш, мал-жандык бергиси келет. Бирок Умму Сулайм «Келмени» махр катары кабылдайт, башка эч нерсе талап кылбай Абу Талхага турмушка чыгат. Башкача айтканда, **«Ислам»** анын махры болот[28].

Адамзаттын бейпилдиги менен коопсуздугун камсыздай турган негизди Азирети Пайгамбарыбыз хадисте мындайча нускалаган:

*«Адам өзүнө каалаган нерсени диндешине да каалабайын, толук кандуу ыйман келтирген болуп эсептелбейт» (Бухарий, Иман, 7; Муслим, Иман 71-72).*

Чындыгында коомчулуктун ар бир мүчөсү хадисте айтылган камкордукту жетик жүзөгө ашырганда гана күнүмдүк турмуштагы көйгөйлөр азаят, адилетсиздик жоюлат.

**Ислам дини – бул акыйкаттык жана адилеттүүлүк**

Адилетсиздик – көйгөйлөрдүн башаты. Эл ичинде дайым боло келген ушул өндүү дартка Алла Таала төмөнкү аятты шыпаа катары жиберген:

«**Ортоңордогу мал-мүлк, байлыкты өз ара арам жолдор менен жебегиле жана күнөө экенин билип туруп адамдардын байлыгынын бир бөлүгүн жешиңер үчүн акимдерге алып барбагыла!**» *(Бакара сүрөсү, 188-аят).*

Алланын акыркы Элчиси *(саллаллаху алейхи васаллам)*

28. карагыла:Насаи, Никах, 63/3340-1; Ибн Сад, Табакат, VIII, 426-427; Ибнул Асир, Усдул Гааба, VII, 333.

күндөрдүн биринде сахабаларына кайрылат:

*– Муфлис деп кимди айтууга болот?*

Сахабалар:

– Биздин оюбузча, акчасы жана байлыгы жок адам муфлис – деп жооп беришет. Ошондо Алланын Элчиси:

*– Үммөтүмдүн муфлиси мына бул адам: ал кыямат күнү намаз, орозо жана зекетинин сообу менен келет. Бирок, муну жабыркатып, тигиге зинакор деп жалаа жаап, дагы башкасынын мүлкүн жеп, дагы бирөөнүн канын төгүп, бирөөнү сөккөндүгү үчүн жасаган жакшылыктарынын сообу тигиге, буга таратылып берилет. Мойнундагы бирөөнүн акысы төлөнө электе сообу түгөнө турган болсо, жабыркагандардын күнөөсү мойнуна жүктөлүп, тозокко ташталат,* - деп заматта сызга олтуруп калган адамдын абалын түшүндүрүп берет *(Муслим, Бирр, 59; Тирмизий, Кыямат, 2; Ахмад, II, 303, 324, 372)*.

Исламга жан-дилден берилген адам ушул сыяктуу аяттарды жана хадистерди уккан сайын өзүнө катуу көзөмөл кылат, эч кимге зыян бербей, абдан этияттап калат.

Динибиздеги «адилеттүүлүк» деген түшүнүк абдан терен, кара кылды как жарган күчкө ээ десек жанылышпайбыз. Сөзүбүз куру болбосун үчүн төмөнкү мисалды айта кетели:

«Капсаландуу чабыш майданына чыгуудан мурун Алланын Элчиси *(саллаллаху алейхи васаллам)* колундагы жебеси менен сахабаларды *«Сен бери кел, сен артка!»* -деп катарга тизип, кошуундун санын алат. Бул кезде катардан алдыга чыгып турган Савад бин Газияны *(Алла ага ыраазы болсун)* курсагына түртүп:

*-Савад! Катарга тизил!* - деп буйрук берет. Савад:

-Оо, Алланын Элчиси! Денем ооруп калды. Алла Таала

сени адилеттүүлүк үчүн жиберген. Ошондуктан, мен кысас өкүмүн жүзөгө ашырууну талап кылам! - дейт. Пайгамбарыбыз дароо курсагын тосот. Ачууланган ансарлар:

-Эй, Савад эмне кылганы жатасың?! Алланын Элчисине кысас кылганга кантип дитиң барат?!- дешет. Савад:

-Адилеттүүлүктө баарыбыз тегизбиз. Бирөөнүн башка бирөөдөн эч кандай артыкчылыгы жок! -дейт. Алланын Элчиси *(саллаллаху алейхи васаллам)*:

- *Келегой, кысас өкүмүндү жүзөгө ашыр!* - дейт.

Савад ошол замат мүмкүнчүлүктөн пайдаланып Азирети Мухаммед Пайгамбарыбыздын курсагын өөп алат.

Анда Пайгамбарыбыз ага суроо салат:

*-Эй, Савад! Эмне үчүн мындай кадамга бардың?*

-Көрүп турасыз, бардыгыбыз чабышка белен турабыз! Мен эң акыркы көз ирмемимдин сени менен болушун жан дилим менен кааладым! - деп жооп кайтарат Савад. Андан соң Алланын Элчиси ага кайыр дуба кылат»[29].

Өмүрүнүн акырына чейин үммөтү үчүн күйүп-жанган, бардык макулуктун акы-укугуна өтө аяр мамиле жасап, адилеттүүлүктүн үлгүсүн даңазалаган Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)* сапары карып, оорудан алсырап турганына карабай мечитке барган. Минбарга чыгып сахабаларына минтип кайрылган: *«О, менин сахабаларым! Байкабастык кылып кимден бир нерсе алган болсом, мүлкүм мында турат, келип акысын алсын. Байкабастан кимди далыга чаап алган болсом, далымды тосуп берейин, уруп алсын».* [30]

29. карагыла:Ибн Сад, II, 255; Табари, Тарих, III, 190; Ахмад, III, 400.
30. карагыла: Ибн Сад, II, 255; Табари, Тарих, III, 190; Ахмад, III, 400.

**Ислам дини – аярлык жана сыпайылык**

Ислам дини мусулманга акыреттеги оор суракты эстен чыгарбай жүрүүнү жана бирөөнүн акысына кол сунбай, таза жашаганды үйрөтөт. Чыныгы момун мусуманды Азирети Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)* мындай деп сыпаттаган:

*«-Тили жана колу менен мусулмандарга жамандык кылбаган адам – чыныгы мусулман…» (Бухарий, Иман 4, 5, Рикак).*

Динге ыклас койгон мусулман Исламды үйрөнүүгө аракет жасаса жана ибадаттарын үзгүлтүккө учуратпай жүрсө, эч кимге **«зыяны тийбей»** жашаса болорун аңдайт. Бара-бара элдин ишенимине кирет. Андан эч кандай зыян келбей турганын чөйрөсү да түшүнөт. Эч ким андан чочулабай калат. Мына ушундай момун ар дайым бейпилдиктин жана ишенимдүүлүктүн үлгүсү болуп элдин эсинде кала берет.

Азирети Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)*:

*«Момун мусулман - бал чогулткан* аары *сымал. Аары ар дайым таза нерселерди жейт, таза нерсени берет, таза жерге конот. Аракети аяр болгондуктан конгон жерин зыянга учуратпайт, сындырбайт, бүлүндүрбөйт. Жыгылса да сынбайт, бузулбайт»* - деген[31].

Маселен, аары абдан мээнеткеч, абдан аяр, акылдуу, пайдалуу жана таза жандык. Жадагалса, тыным албай түнү да эмгек кылат. Таза, жыттуу жана жагымдуу нерселерди жейт. Гүлдүн шириеси менен азыктанат. Бир топто канча аары болбосун, баары кожоюнга баш ийишет. Машакаты да, зыяны да өтө аз. Булганыч нерселерге көп жолобойт, башканын пайдасын жебейт.

31. карагыла:Ахмад, II, 199; Хаким, I, 147; Байхаки, Шуаб, V, 58; Суюти, ал-Жами, №: 8147.

Момун мусулман да аары сымал адалдан ырыскы таап, адал азык менен тамактанып, жан дүйнөсүн толтура турган руханий атмосферада болушу керек. Чыныгы момун кайсы жерде болбосун сыпайы келет. Эч кимдин көңүлүн оорутпайт, эч кимге капа да болбойт. Кокус жаңылыштык кетирип алган болсо, заматта туурага карап түздөнөт. Адамдык касиетти бийик коюп, аброюна көлөкө түшүрө турган аракеттерден оолак болот. Момун адам кичипейил болгондуктан, баарынын көңүлүн алгысы келет. Заалымдыктан, кайдыгерликтен, ушак-айың кептерден, арамдан, напсинин азгырыктарынан узак турат.

Коомдун ар бир мүчөсү бал чогулткан аары сымал мээнеткеч, зыянсыз жана таза болсо, анда ал коомдун өркөнү өсүп бейпилдиктин кучагында жашай алат. Мухаммед *(алейхис салам)* бул акыйкатты Ислам келген алгачкы жылдарда эле сүйүнчүлөгөн.

**Хаббаб бин Арат** *(Алла ага ыраазы болсун)* мындай деген:

«Күндөрдүн биринде Алланын Элчисин *(саллаллаху алейхи васаллам)* издеп барсак, Каабанын көлөкөсүндө ибадат кылып олтуруптур. Мушриктердин айосуз кордугунан азап чегип жатканыбызды, мусулмандарга болгон кыйноо күн сайын кайра күчөп жатканын даттандык. Мындан кутулуу үчүн Алладан жардам сурашын талап кылдык. Көзүнөн кайраты жанган Пайгамбардын жүзү капага буулуккандай ордунан козголду да, бизге мындай деди:

*«Силерден мурда кармалып орго ыргытылган, араа менен баштан аяк экиге бөлүнүп, темир тарак менен эти таралса да, дининен кайтпаган момундар жашап өткөн. Аллага ант болсун, Алла бул динди толуктайт, бүт нерседен жогору кылат. Бийик даражага жеткизгенин ушундан билүүгө болот: катардагы пенде койлору үчүн ит-куштан*

*гана сарсанаа болбосо, башка эч нерседен кооптонбостон Санадан Хадрамавтка жай барып келет. А силер болсо сабыр кылбай жатасыңар!..» (Бухари, Манакыб 25, Истизан 35, Манакибул Ансар 29; Абу Давуд, Жихад 97/2649).*

Исламды кабыл аларда ыргылжың болуп турган **Адий бин Хатимге** ааламдын асыл Пайгамбары *(саллаллаху алейхи васаллам)* мындай деген:

– *Исламга кадам таштаашына жолтоо болуп жаткан себепти мен сезип турам. Сен: «Ага алсыз, арабдардын алдында кадыры жок күчсүз адамдар моюн сунушат» дейсиң. Хираны билесиңби?*

– Көрбөдүм, бирок, уккан жайым бар.

– *Жанымды Кудурет-Күчү менен кармап турган Кудай Таалага ант болсун! Алла Таала бул динди баралына жеткирет.* Жалгыз аял өзү Хирадан чыгып келип Алланын үйүн (Каабаны) тооп кылат. *Андан соң Кисра бин Хурмуздун казыналары колго алынат!*

– Кисра бин Хурмуздунбу? – дедим таң калгандан.

– *Ооба, Кисра бин Хурмуздун. Көп өтпөй бир заман келет, ошондо мал-мүлк өтө көбөйөт. Эч ким эч кимдин астында басынбай калат. Алтургай зекетке түшкөн мал-мүлктөн ала турган кедей табылбай калат,* – деп буюрду.

Ошентип, мен мусулман болдум. Менин мусулман болушума Алла Элчисинин *(саллаллаху алейхи васаллам)* жүзү күлүңдөп абдан кубанды. Күн сайын анын үйүнө баргым келе баштады. Негедир бир намаздан экинчи намазга чейин Алланын ардактуу Элчисин сагына берчү болдум!»

Арадан бир топ жыл өткөндөн кийин бул окуяны баяндап берген Адий *(Алла ага ыраазы болсун)*:

«Кудай акы, акыйкатты айтайын, төө минген бир аял-

дын Хирадан чыга келип, мынабул Байтулланы (Каабаны) тооп кылганын өз көзүм менен көрдүм! Кисра казыналарын колго түшүргөндөрдүн арасында мен да бар элем. Жараткан Алланын Кудуретине ант болсун! Үчүнчү айтылган кабар да албетте жүзөгө ашат. Анткени, аны Алланын акыркы Элчиси айткан!» - деген[32].

Ооба, Ислам дининин максаты – коомдун Алла Тааладан башка эч кимден коркпостон эркиндикте, бейпилдикте жашашын камсыз кылуу. Ошондо гана бардар турмуш курулат. Жогорудагы риваятта айтылгандай, барал-сааты келген кезде Алланын Элчиси *(саллаллаху алейхи васаллам)* маалымдаган үчүнчү кабар да жүзөгө ашкан. Халифа Умар бин Абдулазиз зекет ишин аркалаган кызматкерди Африка өлкөлөрүнө акча таркатуу үчүн жөнөткөн. Тилеке каршы, зекет берүүгө ылайыктуу бир да адам чыкпагандыктан, акчаны толугу менен кайра алып келишип, кайда жумшоону халифадан сурашкан[33].

## Ислам дини – бул, кең пейилдүүлүк

Азирети Пайгамбарыбыз Мухаммед Мустафа *(саллаллаху алейхи васаллам)* көптөгөн адамдардын коопсуздугуна кепилдик үчүн күбөлүктөрдү жазып берген. Профессор Мухаммед Хамидуллах бир нече өлкөлөрдөн Азирети Пайгамбарыбызга таандык **«аманнама»** (ошол адамга же урууга эч ким катылбасын деген мааниде коопсуздук үчүн эки тараптуу ынтымак келишими) нускаларын көргөнүн өзүнүн **«Азирети Пайгамбардын дипломатиялык каттары»** аттуу эмгегинде жазып кеткен. Ошол эскерүүнүн бирин

32. карагыла: Бухари, Манакиб, 25; Ахмад, IV, 257, 377-379; Ибн Хишам, IV, 246; Ибн Касир, ал-Бидая, V, 62.
33. карагыла:Байхаки, Далаилун-Нубувва, VI, 493; М. С. Рамазан ал-Бути, Фикхус-сира, б. 434.

окурманымдын назарына сунайын:

«Стамбул каратылып мусулмандардын колуна өтөт. Куттуктоо, башкача айтканда, жеңишти жана мамлекетти тааныйбыз деген мааниде чар тараптан куттуктоолор, элчилер биринин артынан бири келе баштайт. Келгендердин арасында Куддус Рим патриги Атнасйос да бар эле. Фатих Султан Мехметтин кабылдоосуна кирген патрик Куддустагы сыйынуучу жайларга кол тийгизбөөнү жана мурунку калыбында калтырууну суранат. Ошондой эле, Азирети Пайгамбарыбыз баскан мөөрү бар кепилдик катты жана Азирети Умардын халифалык мезгилинде жетишилген эки тараптуу документтерди көрсөтөт. Мусулман аскер башчы Пайгамбарыбыз Мухаммед *(алейхис салам)* тарабынан берилген кепилдикти бузбастан, кыйшаюсуз аткарыларын айтып, мындай деп жаңы жарлык жаздырат: «Кимде-ким бул жарлыкты буза турган болсо, Алла Тааланын каргышына калсын!»

Мына, Пайгамбардын ишине урмат кылуу, дини башка болсо да карамагындагы букарасынын эркиндигине жана акы-укугуна кең пейилдик менен даанышман мамиле кылуунун таасын үлгүсү! Фатихтин айтылуу буйругу бүгүнкү күндө Түркия Өкмөтүнүн алдындагы Осмон дөөлөтүнүн архивинде «чиркөө дептери №8» деген ат менен сакталып турат»[34].

Исламдын бейпилдигин мусулмандар гана эмес, башка динди тутунгандар да көрүп, сезип, эркин жашашкан. Ислам дөөлөтүнүн өкүмү жүрүп турган кезде христиандар да, жөөттөр да кең пейилдикке негизделген динибиздин пайдасын көрүшкөн, бейпил турмуш өткөрүшкөн. Жадагалса дини бир, тили бир өз диндештеринин башкаруусуна наарazы болуп, бийлигибизди ондоп бергиле деген мааниде

34. Зия Демирел-Авни Арслан, Османлыда пейгамбер севгиси, Анкара-2009, б. 63; http://www.turkislamtarihi.nl/makaleler/kudus.php

мусулмандарды өлкөлөрүнө чакырган кездер болгон.

Бул айтылгандарды **Бернард Левистин** төмөнкү сөзү тастыктап турат: «Осмон дөөлөтүнүн эли христиандарды сыйкырлап алгандай элес калтырган. Исламды негиз туткан Осмон мамлекетинин кең пейилдиги жана андагы ар тараптуу гумандуу мүмкүнчүлүктөр тынчтыкты издеген көп адамды өзүнө тартып алган. Түрдүү салыктардан эзилип бүткөн карапайым эл өз бийлеринин душманы болгон мусулман өлкөдөн жакшылык күтүшкөн. 1541-жылы жарыялаган эмгегинде **Лютер** христиан атка минерлерге мындай деп эскертүү берген: «Силер сыяктуу тойбос, ачкөз башчылардын, жер ээлеринин жана буржуйлардын бийлиги астында күн кечиргенден көрө мусулман түрктөрдүн карамагына өтүү жакыр эл үчүн пайдалуу болуп турат...» [35].

**Ислам дини – мээримдүүлүк**

Ислам – бул, чалкыган мээримдүүлүктүн деңизи. Мээримдүүлүк – Исламдын эң башкы негиздеринин бири. Алла Таала Ыйык Курандын эң башкы бетинин эң баш сөзү болгон «Бисмилла хирромаан ниррохийм» аятына Өзүнүн улуу аты менен кошо **«Рахман-мээримдүү»** жана **«Рахийм-ырайымдуу»** сыпаттарын билдирген. «Бисмилла» аяты ошол эле учурда Курандагы бардык сүрөлөрдүн кириш сөзү болуп эсептелет. Асыресе, Алла Таала Өзүнүн **«Рахман-Мээримдүү»** сыпатын **«Рахман»** сүрөсүнө ыйгарган. Бул сүрөнүн биринчи эле аятында: **«Куранды мээримдүү Алла үйрөттү!»** деп айтуу менен Куран бизге боорукер Жаратkandын мээримдүүлүгүнөн агылып келгенин баса белгилеген. Ошондой эле, Исра сүрөсүнүн 82-аятында да

35. Bernard Lewis, “The War and the Polities”, *In The Legacy of Islam,* Oxford 1974, s. 156-209.

Курандын мээримдүүлүк башаты жана накта шыпаа экени ачык билдирилген.

Куранга баштан аяк көз жүгүртө турган болсок, боорукерлик, мээримдүүлүк жана ырайымдуулук деген маанилер жүздөгөн аяттарда кайталанып, бул сезимдер пенденин жашоосуна жакшылыкты гана алып келээри байма-бай айтылган.

Алла Таала оболу бул улуу сезимди Өзүнүн элчилерине толук берген. Кайсы гана пайгамбарды карабайлы, биз андан баралына жеткен мээримдүүлүк сапатты көрөбүз.

**«Эй, Элчим! Биз сени ааламдарга мээримдүүлүктүн жүзү катары жибердик!»** [36] деп айтылат. Мээримдүүлүктөгү Азирети Пайгамбарыбызга ыроолонгон бийиктикке карапайым адам мындай турсун, пайгамбарлар да жете албайт. Алланын акыркы Элчисинин *(саллаллаху алейхи васаллам)* чалкыган мээримдүүлүгүнө төмөнкү окуя мисал болот:

«Бадр казатында бутпарастар менен мусулман кошууну беттешмек болот. Алланын Элчиси *(саллаллаху алейхи васаллам)* тынчтык үчүн бутпарастарга катар-катар элчилерди жиберет. Кайнаган чөлдө сууга болгон таңкыстык күчөйт. Бутпарас колу суу таба албай кыйналат. Аргасыздан мусулман кошууну ээлик кылган кудукка келет. Мусулмандардын боорукерлигине таянган **Хаким бин Хизам** баш болгон бутпарстар түз эле кудукка келишет. Мүмкүнчүлүк колдо турганда келгендердин жолун тороп, чаап салгысы келет мусулман эрлер. Дал ушул жерден биз Азирети Пайгамбарыбыздын адамдын аң-сезимине сыйбаган асылдыгын жана мээримдүүлүгүн көрөбүз.

36. Анбия сүрөсү, 107-аят.

*-Аларды жайына койгула, суу ичип алышсын,* – дейт ал, кылычын кындан сууругусу келип, шымаланып турган сахабаларына. Эч ким кол тийгизбейт, бутпарастар суу ичип кайтышат» *(Ибн Хишам, II, 261).*

Мына ушул өңдүү миңдеген асыл өрнөктөрдү көрүп туруп, мээримдүүлүк - мусулмандын ыйманынын алгачкы жемиши деп толук айта алабыз. Пайгамбардын изинен тайбай жашаган Алланын олуя пенделери төмөнкү эки жобо аркылуу чыныгы кулчулукту түшүндүрүп беришкен:

а.**Таазим ли-амриллах**, т.а. Алла Тааланын буйруктарын берилгендик жана сый-урмат менен орундатуу.

б.**Шавкат алаа халкиллах**, т.а. Жараткан Алла үчүн жаратылган бардык макулуктарга боорукер болуу жана мээрим төгүү.

Ислам – туруш турпаты менен мээримдүүлүктүн дини. Пенденин чектелүү адилеттүүлүк түшүнүгү менен карай турган болсок, күнөөнүн сазына баткан, бузукулуктун караңгы ааламына баш оту менен кирип кеткен миллиарддаган адамдарды Алла Таала жашатпай, алааматтар, апааттар менен жок кылып салса болот. Бирок, Алланын мээриминин кеңдигине акылыбыз түк жетпейт. Алла Таала ар дайымкысындай мээримдүүлүгүнөн жазбай, кечиримдүүлүгүн көрсөтүп, пендесин бактылуулукка чакырыганы чакырган.

Алла Тааланын: «Каарымды ырайымым басып өттү!» [37] деген сөзү, мунун ачык далили.

Жыйынтыктап айтканда, Исламды жашоого толук киргизген, анын бардык өкүм эрежелерин кынтыксыз аткарган коом сөзсүз бейпил табат. Мына ушундай бейпилчиликке жеткенде адамдар бул дүйнө мүшкүлүнөн коркпой турмуш

37. Бухари, Тавхид, 15, 22; Муслим, Тавба, 14-16.

кечирет, ошондой эле, амалына жараша акыреттен жакшылыкты үмүт кыла алышат. Азирети Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)* мындай деген:

*«Жетиштүү ырыскысы бар жана Алла Таала ыроологон нематтарга канаат кылган мусулман (тозоктон) кутулду» (Муслим, Зекет, 125; Тирмизи, Зүхд, 35/2348).*

## б.Жаныбарлар бейпилдик табат

Ислам дини келе электе айрым элдер арык эркекти да, аялды да жактырышкан эмес. Адамдын арыгын тенине албаган коомдо жан-жаныбардын канчалык кордолоору бештен белгилүү. Жаныбарларды күн-түн дебей сүтүн саап, жүк артып, сапарда мингени аз келгенсип ачка калтырып, суу бербей пайдаланышкан. Ал эми Азирети Пайгамбарыбыздын келиши менен жаныбарларга да бейпилдик жеткен.

**Абу Вакит** *(Алла ага ыраазы болсун)* мындай деп риваят кылган:

«Алланын Элчиси *(саллаллаху алейхи васаллам)* Мединага көчүп келген кезде мединалыктар тирүү турган төөнүн өркөчүн кесип, койду тирүүлөй кескилеп, этти чийки бойдон жешчү. Мындай мыкаачылыкты көргөн Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)*:

*«Тирүү жаныбардан кесилген нерсенин өкүмү тарп (арам) болот, аны жегенге болбойт»* - деген *(Тирмизи, Сайд, 12/1480).*

Ошентип, эл Исламды кабыл алып, мээримдүүлүктү, боорукерликти көкүрөккө сиңирген сайын жаныбарлар оор азаптан кутулушкан.

Тирүү жаныбарды кордоп бута кылып атууга, мээлеп бычак сайып ойноого Алланын Элчиси *(саллаллаху алейхи*

*васаллам)* катуу тыю салган *(Бухарий, Забаих, 25).*

Ошондой эле, эч кандай жакшы максат же олуттуу себеби жок туруп кумардан чыгуу үчүн мал-жандыкты жана айбанаттарды өлтүрүүгө динибиз уруксат бербейт. Хадисте мындай деп айтылат:

*«Кимде-ким бир чымчыкты себепсиз, тек гана кумарлануу үчүн өлтүргөн болсо, кыямат күнү ал: «-Оо Раббим! Паланча адам мени жүйөсүз өлтүргөн. Көздөгөн эч бир пайдасы деле жок болчу» - Аллага арызданат (Насаи, Дахая, 42).*

Ислам дини жаныбарларды кордоого тыю салат, тескерисинче, мээримдүү мамиле кылууга буюрат.

«Сахабалардын бирөөсү:

– Оо, Алланын Элчиси, мен кой сойордо байкуш жандыкка абдан боорум ооруйт, аны аяп кетем, - деп, өзүнүн абалын айтканда Азирети Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)* төмөнкү сөздү эки жолу кайталап айткан:

– *Кой болсо да, ошол жандыкка мээримдүүлүк кылсан, Алла Таала сага мээрим төгөт» (Ахмад, III, 436; Хаким, IV, 257).*

Дагы бир хадисте мээримдүүлүк тууралуу мындай деп айтылат:

*«Канаттууну (азык-түлүк муктаждыгынан улам) сойордо ага мээримдүү мамиле кылган адамга кыяматта Алла Таала ырайым кылат» (Табарани, Кабир, VIII, 234/7915; Байхаки, Шуаб, VII, 482).*

«Күндөрдүн биринде Алланын Элчиси *(саллаллаху алейхи васаллам)* ансар мусулмандын бирөөсүнүн эгин жайынын жанынан өтүп баратып, ачка байланып турган төөнү көрөт. Азирети Пайгамбарыбызды көрөр замат байлоодогу төө

көзүнөн жаш агып муңкана боздоп ийет. Мээримдүүлүктүн үлгүсү саналган Пайгамбар *(алейхис салам)* төөнүн жанына барып, анын кулактарын кашыйт. Ошондо төөнүн үнү басылып, бир аз мурунку чамынганы токтоп, жоошуп калат.

-*Төөнүн ээси ким?* – деп үн салат.

-Пайгамбарым, төө мага караштуу... – деп, чуркап келет мединалык мусулмандардан бир жигит. Ошондо Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)* жигиттин бул жоругу Кудайга жакпасын билдиргендей, үнүн өктөм чыгарып мындай дейт:

*«-Кудай берген ушу макулукту кыйнаганга кантип дитиң барды? Кудайдан коркпойсуңбу? Ач калтырганыңды жана кыйнап ашыкча иштеткениңди айтып даттанып жатат сенин төөң» (Абу Давуд, Жихад, 44/2549).*

Мээримдүүлүк тууралуу мынабу даршан мисалды **Савада бин Раби** аттуу сахаба *(Алла ага ыраазы болсун)* баян кылган:

«Тиричилик үчүн жардам сурап Азирети Пайгамбарыбызга *(саллаллаху алейхи васаллам)* кайрылдым. Мага элдик мүлктөн бир нече (3 менен 10 го чейин) төө бөлүнүп берилерин айтып, мындай деп эскертти:

*«-Үйүңө баргандан кийин бала-чакаңа катуу эскерткин, жаныбарларга жакшы карашсын. Убагында жемин беришсин. Саап жаткан учурда желинин тилип кетпесин үчүн тырмактарын жакшылап алышсын, ушуну унутпай айтып кой!» (Ахмад, III, 484; Хайсами, V, 168, 259, VIII, 196).*

Кой саап жаткан адамдын жанынан өтүп бара жатып Алланын Элчиси *(саллаллаху алейхи васаллам)* ага мындай деп буюрган: *«-Эй, паланчы! Баарын саап албай, жаныбардын козусуна да сүт калтырып кой» (Хайсами, VIII, 196).*

Күндөрдүн биринде **Абу Дарда** *(Алла ага ыраазы болсун)* аттуу сахаба төөлөргө өтө оор жүк артып жаткан адамдарга кездешип калат. Үстүндөгү жүктүн оордугунан байкуш төөлөрдүн ордунан козголо албай кыйналганы кутман сахабанын жүрөгүн сыздатат. Ылдам киришип теңдерди чечет. Жүктүн ашыкчасын ыргытып төө көтөрө ала тургандай жеңилдетет. Андан соң жүк ээлерине мына мындай эскертүү берет:

-Төөлөрдү абдан кыйнап коюптурсуңар. Эгер Кудай Таала бул күнөөңөрдү кечире турган болсо, Анын силерге жасаган албан жакшылыгы деп билгиле. Азирети Пайгамбарыбыздын *(саллаллаху алейхи васаллам)* мындай деп айтканын укканмын:

*«Бул тилсиз жаныбарларга мээримдүү мамиле жасоого Алла Таала буйрук кылды! Оттуу жайытка жеткенде унааларыңарды жакшылап откоруп алгыла. Каксоо жерге жеткенде (тыныгабыз деп) көпкө алаксыбай, батыраак өтүп кеткенге аракет кылгыла, болбосо, жаныбарларды кыйнап койосуңар» (Ибн Хажар, ал-Маталибул-Аалия, IX, 346/1978).*

Пайгамбарыбыздын ааламды жылыта турган боорукерлиги жана мээримдүүлүгүнөн таалим алган мусулмандар мал жандыктарды аяп, дайыма тойгузуп, мээримдүүлүк менен сылап, жакшы мамиле кыла башташкан. Алланын Элчиси үй жаныбарларына гана эмес, тоо-таштан ырыскысын терип жеген макулуктарга да аяр мамиле кылган. Азирети Пайгамбарыбыз бир жолу ихрам кийип Мединадан Меккеге жөнөп калат. Көп сахаба аны коштоп алат. Ошентип, Усайа деген жерге жетишет. Бул Рувайса менен Арждын ортосундагы аймак эле. Аңгыча, ары жактан көлөкөдө уктай албай тыбырчылап жаткан жейренди көрөт. Ааламдарга мээримдүүлүктүн жүзү болуп келген Пайгамбар *(алейхис салам)* жейренди үркүтпөө жана зыян келтирбөө үчүн топтон

дароо бир адамды дайындап, кароолго койот *(Муватта, Хаж 79; Насаи, Хаж 78)*.

«Меккеге багытталган улуу жүрүштө бүтүндөй адам баласына ибарат боло турган үлгүлүү окуя жараян этет. Алланын Элчиси *(саллаллаху алейхи васаллам)* кошуунун менен Меккени көздөй сел сыяктуу агып келет. Жаңы мусулман болгон уруулар Арабстандын төрт тарабынан келип, топ-тобу менен Ислам кошуунуна кошула башташат. Бар ааламдын мырзасы атанган Мухаммед Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)* кошуунун менен Арж аймагынан Талубду көздөй баратканда жол боюнда күчүктөрүн эмизип жаткан итти көрөт. Дароо **Жуайл бин Сурака** *(Алла ага ыраазы болсун)* аттуу сахабасын иттин жанына күзөтчү кылып дайындайт. Миң түркүн кулк-мүнөзү бар он миң адам өтүп кеткенче итти коргоп, бирөө жарым зыян бере турган болсо, жолтоо болуусун буюрат» *(Вакиди, II, 804)*.

Бул эмне деген керемет камкордук! Адамзат тарыхында ушундай көрүнүш болду бекен?!

Чексиз мээримдүү Алла Таала пендезатты жадагалса кичинекей кумурскага да зыян берүүдөн тыят. **Сулайман** пайгамбардын *(алейхис салам)* жер жайнаган көп колу байкоосуздан кумурскаларды тебелеп кетпейли деген аярлык менен өтө кылдат аракет кылышкан. Курандагы бул окуя пайгамбарлардын канчалык мээримдүү болгонун жана санмиң адам болсо да талыкпастан тарбиялап өткөнүнөн кабар берет *(Намл сүрөсү, 18-аят)*.

Мындай аяр билгиликти Алланы берилип сүйгөн олуя **Байезиди Бистамийдин** жашоосунан да көрүп, үлгү алууга болот. Олуя күндөрдүн биринде Меккеден кайтып келатып Хамеданга бурулат. Базардан кара зире сатып алат да жол улап өзү туулуп өскөн Бистамга кетет. Үйүнө барган соң оролгон кара зиренин ичинен бир нече кумурсканы көрөт.

«Кудай сактаа! Бул байкуштарды үйүнөн алыстатып салган турбаймынбы!» деп, көнгөн журтунан айрып кумурскаларга карыпчылыкты тарттырбайын, ордуна жеткирип салайын деген ниетте кайрадан Хамеданга барып, кара зире алган жерге кумурскаларды таштап кайтат *(Фаридуддин Аттар, Тазкиратул авлия, I, 176)*.

Ислам мамлекети өнүккөн кезде жаныбарларды коргоого багытталган фонддорду, уюмдарды курушкан. Мындай демилгелердин арты менен ач жаныбарларды тойгузушкан, кеселдерин дарылашкан, топтон калып кеткен канаттууларды суунктан коргоп жылуу уяларды курушкан. Чет өлкөлөрдөн келген саякатчылар өздөрүнүн эскерүүлөрүндө Осмон дөөлөтүнүн конуштарында мышыктар да, иттер да адамдардан үркпөй, аралашып жүрөрүн жазышкан. Башка өлкөлөрдө ит, мышыктар адамдарды көрсө үркүп качаарын ошол эле эскерүүлөрдө баяндалган.

Кыскасын айтканда, Ислам дини жаныбарларга тийиштүү укуктарды берене түрүндө жазып, турмушка ашырган. Ислам келе электе жаныбарларды айоо мындай турсун, тескерисинче, мыкаачылык менен кордошкон. Жандыкка мээримдүү мамиле жасоо менен сооп табууга болорун түркөй элдер түк ойлогон эмес.

Кези келсе Кудай Тааланын ыраазылыгы өтө кичинекей көрүнгөн нерседе болорун Азирети Мухаммед Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)* берегги мисал менен түшүндүрөт:

*«Бир жолоочу мээ кайнаткан ысыкта баратып абдан суусайт. Ары-бери акмалап жүрүп эптеп кудук табат. Ылдый түшүп, суусуну канганча суу ичип, тырмышып жатып сыртка чыгат. Кудукка жакын жерден өтө чаңкагандыктан ичин тартып, нымдуу топуракты жалап жаткан итти көрөт.*

*«Байкуш десе, бул да мен сыяктуу суусаган турбайбы...» деп өзүнчө ойлонуп, ичинен жакшылык кылууну ойлойт. Кудукка түшүп бут кийимине толтуруп суу алып чыгып итке берет. Жолоочунун бул камкордугу Алланын купулуна толот. Ушул кылганынан улам Алла Таала пендесинин күнөөлөрүн кечирет».*

-Пайгамбарым, жаныбарлардан да сооп табууга болобу? - деп сураган сахабаларга минтип жооп узатат:

«-Бардык жаныбарлардан (жылуу мамиле аркылуу) сооп табууга болот» ***(Бухари, Шурб, 9; Муслим, Салам, 153).***

### в. Өсүмдүктөр бейпилдик табат

Миң түркүн дарактардын бой тиреп жетилиши, жыты буркураган гүлдөрдүн, өсүмдүктөрдүн, мөмө-жемиштердин уруктан өнүп, топуракты жарып чыгышынан тарта адамга азык болушу, ааламды көркко бөлөшү, мунун баары өтө-өтө терең ойлоно турган маселе. Бул айтылгандар тууралуу туура ой жүгүрткөн инсан акырында Кудайды табары шексиз. Дагы да терендесе, Анын теңдешсиз кудуретин, мээримдүүлүгүн, сулуулугун жана башка сыпаттарын көрө алат.

Бүт аалам жана андагы мүлдө жандуу-жансыз Алла Тааланын сөзгө сыйбас чеберлигинин күзгүсү. Чыныгы мусулман – бардык макулуктарды Кудайы аманат катары көрөт. Жөндөн-жөн аларды кордобойт, зыян келтирбейт жана ысырапка учуратпайт.

Маселен, ажылык учурун алалы. Белгилүү чектен ихрамын кийген момун мусулмандарга ошол чектен өткөндөн кийин мейли Мекkенин ичинде, мейли сыртында болсун чөп жулууга, даракты кыюуга, ууга чыгууга, жадагалса, мергенчиге бир жандыкты көрсөтүүгө тыюу салынган. Коюлган эрежелерди бузгандар атайын айыпты (каффарат) орунда-

туугa милдеттүү. Ислам дини бул жерде кичинекей делген күнөөдөн мусулманды тыю аркылуу, «зыянсыз», «күнөөсүз» жашоо үлгүсүн көрсөтүүнү максат кылат.

Алланын Элчиси *(саллаллаху алейхи васаллам)* Мекkeden тышкары Медина менен Таиф аймактарын «харам» аймагы деп белгилеген. Аталган куттуу аймактардын эч кандай арамдыгы жок. Болгону, бул аймактарда даракты кыюуга, өсүмдүктөрдү жабыркатууга жана кумардан чыгыш үчүн ан уулап, жаныбарларды өлтүрүүгө тыюу салынган[38]. Бир хадисте мындай деп айтылган: «Алланын Элчисине сый-урмат бапестеген дарактарга камчы чапканга жана аларды кыйганга болбойт. Бирок, зарылдыктан улам жандыктарды тойгузуу үчүн этияттап, астейдил силкип жалбырак кагып берүүгө болот» *(Абу Дауд, Хаж, 95-96/2039)*.

**Хариса урпагынын** ээлиги маанилүү жерлерден болгон. Ошондуктан ал жер үчүн:

*«Кимде-ким бул жерден бир дарак кыя турган болсо, ордуна башканы тиксин»* - деп буюрган[39].

**Абу Душум ал-Жуханинин** чон атасынын эскерүүсүндө мындай деп риваят кылынган:

«Алланын Элчиси *(саллаллаху алейхи васаллам)* сахабалары менен баратып жандыктарын тойгузуу үчүн союл менен дарактын шагын чапкылаган бедуинди көрөт.

*-Тиги кишини чакыргыла. Коркутпастан, жакшы айтып алып келгиле,* - дейт сахабаларына.

Бедуин келген сон, ага мындай насаат айтат:

38. Абу Дауд, Манаси, 96; М. Хамидуллах, Ислам пейгамбери I, 500; a.mlf., *el-Vesâik, Бейрут*-1969, б. 236-238, 240.
39. Балазури, Футухул булдан, б. 17; Ибрахим, Жанан, Ислам ва чевре саглыгы, Истамбул-1987, б. 59-60.

*«Эй, тоолук тууган. Даракты сындырбастан, акырын гана силкип жалбырак күбүп жүргүн».*

Ошол бедуиндин үстү-башындагы жалбырактар дале көз алдымда турат» *(Ибнул Асир, Усдул Гааба, VI, 351).*

Азирети Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)* бир тараптан өсүмдүктөрдү коргосо, бир тараптан сахабаларын айлана-чөйрөнү жашылдандырууга үгүттөгөн. Куттуу хадис:*«Кыямат башталып баратса да колуңдагы көчөттү отургузганга ашык» (Ахмад, III, 191).*

*«Мусулман пенде дарак тиксин, өсүмдүк тиксин. Андан желген да, уурдалган нерсе да ошол тиккен адам үчүн садака болуп жазылат. Анын мөмөсүнөн жаныбарлар жесе да садака, канаттуулар жесе да садака, бирөө жарым азайтып койсо да садака катары жазылат» (Муслим, Мусакат, 7).*

Дамаск шаарында көчөт тигип жүргөн **Абу Дарданы** *(Алла ага ыраазы болсун)* көргөн бир адам ага абдан таң калат. Жанына барып:

-Сен Пайгамбарыбыздын эң жакын досу болуп туруп көчөт отургузуу менен алек болуп жүрөсүңбү? – деп суроо салат.

Ошондо ал:

-Койо тур, алдын ала үстүмдөн тон бычпай. Мен Алланын Элчисинин *(саллаллаху алейхи васаллам)*: *«Дарактын мөмөсүнөн адамдар, же Алланын макулугунан бир жандык жей турган болсо, ошол желген нерсе даракты тиккен инсанга садака катары жазылат» - деп айтканын укканмын дейт (Ахмад, VI, 444; Муслим, Мусакат, 7).*

Мусулмандар көп сандагы кол курап жүрүшкө аттанганда, өсүмдүктөргө жана бак-дарактарга өтө этият мамиле кылышар эле. Он миндеген колду баштап жолго чыгар

алдында халифа **Азирети Абу Бакир** *(Алла ага ыраазы болсун)* минтип насаат айткан экен:

«Бир туугандарым! Бул жүрүш учурунда эч кимге сатылбагыла! Олжого кыянат кылбагыла, жеңилген тарапты мыкаачылык менен кескилебегиле, балдарды, карыларды жана аялдарды өлтүрбөгүлө! Курма багын өрттөбөгүлө, дарактарды тамырынан кыйбагыла, мөмө бере турган бакшакты өрттөбөгүлө! Койлорду, уйларды жана төөлөрдү муктаждыктан артыгын жарадар кылбагыла жана сойбогула! Чиркөө өңдүү жайларга пааналап, сыйынып жаткан адамдарды көрсөңөр эч кимисине катылбагыла!» [40]

Чындыгында, ааламдагы макулуктун баары өз тилинде Жараткан Алланы эстеп тынымсыз зикир кылат. Инсан менен жиндер гана зикирди аксатышат жана ибадатка кайдыгер мамиле жасашат. Ошол себептен, айлана-чөйрөдөгү бүт нерсеге, «бул Кудайды зикир кылып жатат» - деген түшүнүк менен карашыбыз керек, окуткан окуучуларыбызды да ушундай аң-сезим менен өстүрүшүбүз керек.

Осман Ислам мамлекетинин улуу устаттарынын бири **Уфтада устат** күндөрдүн биринде шакирттери менен тоо тарапка сейилге чыгат. Устаттын өтүнүчү боюнча чөбү белден буралган тоо бооруна чыгып, ар бир дервиш кучак-кучак гүл терип келишет. Дервиштердин арасынан Бурсанын мурунку казысы Махмуд гана ноодасы сынып, соолуган гүлдү көтөрүп келет. Баары колдогу жыты аңкыган түркүн түстүү гүлдөрдү улгайган устатына кубаныч менен тартуу кылышат. Махмуд болсо соолуп, ноодасы сынган гүлдү узатып жатып, баш көтөрбөй адеп сактайт. Жадыраган сопулардын баары таң калып Махмудду карашат.

40. Байхаки, ас-Сунанул кубра, IX, 85; Али ад-Муттаки, Канзул уммал, № 30268; Ибнул Асир, ал-Камил, II, 196.

-Махмуд балам, жолдошторундун баары боо-боо гүл беришти. А сен эмне үчүн? - деп сөз төркүнүн суроолуу көз мен туюндурат.

-Устатым, сизге мындан да кымбат, мындан да көп нерсе тартуу этсем аздык кылат деп ойлойм. Бирок, кайсы гана гүлгө кол узатпайын «Алла, Алла!» деген зикири келип жатты кулагыма. Асманга агылган шарапаттуу гүл зикирин токтотууга жүрөгүм даабады, дилим ыраазы болбоду. Акырында зикир айталбаган ушу соолуган гүлдү апкелүүгө аргасыз болдум, - дейт.

Жүрөгү сезимтал пенделер үчүн ааламдагы майда-барат нерселер да ибарат нускасы болот тура. Махмуддун терең мазмундуу жообуна жүрөктөн ыраазы болгон Уфтада олуя:

-Хүдайи, Хүдайи.. Балам, мындан ары сенин атың Хүдайи болсун! Эй, Хүдайи, бул саякаттан сен гана улуу насипке эгедер болдуң! [41] - дейт.

Ошентип, мурун казылык вазийпаны аркалаган Махмуд Хүдайи атка конот. Анткени ал майышпас эрк-кайраты менен ааламдагы жандуу-жансыздын жашоосун, абалын көкүрөк көзү менен көрө билген рухий парасаттуулукка жетишет. Кудай Тааланын назарына илинип, ааламдагы көп нерсенин сырын түшүнө билген көсөмдүк даражага жетет. Өмүрүнүн ар бир мүнөтүн кулчулукка арнаган Азиз Махмуд Хүдайи ошентип, дүйнөнү башкарган даңазалуу падышаларга жол көрсөтөт. Стамбулдун Үскүдарындагы Хүдайинин күмбөзүнө бүгүнкү күндө да төгөрөктүн төрт бурчунан мусулмандар зыяратка келишип, рухий бейпилдикке бөлөнүп кетишет.

Демек, адампенде ааламдагы сан миң ажайып көрүнүш-

41. Хүдайи – хидаятты, туура жолду тапкан.

төн сабак алып, негизги милдетин билип, жоопкерчилигин сезип, Жаратуучусун зикир кыла жүрүшү абзел.

### г. Жансыз заттар бейпилдик табат

Эгер адам баласы Исламдын тарбиясын жетиштүү деңгээлде ала турган болсо, кыймылсыз, үнсүз, тилсиз жана жансыз макулуктарга да жакшы мамиле кылууну үйрөнөөр эле. Анткени, биздин акылыбыз жетпегидей деңгээлде өз табиятына ылайык тили менен алар да Алла Тааланы зикир кылышат. Ыйык Куранда мындай деп буйрулган:

**«Жети кабат асман, жер жана андагылардын баары Алланы аруулашат. Ага алкыш айтпаган жана аруулабаган эч нерсе жок (баары зикир кылышат). Силер алардын зикирин түшүнө албайсыңар. Алла Таала сылык жана кечиримдүү»** *(Исра сүрөсү, 44-аят)*.

Адамбаласы өз кызыкчылыгын жогору коюп, жоопкерчилик менен адамгерчилигин сезе билбесе, жандуулар сыңары жансыз макулуктардын да тынчы кетет, айланадан кут качат.

Күндөрдүн биринде Пайгамбарыбыздын жанынан бир жаназаны көтөрүп өтүп калышат. Алланын Элчиси *(саллаллаху алейхи васаллам)* жаназага ишарат кыла табышмактата:

*-Бейпилдик тааптыр же өзүнөн кутулуптур! - дейт.*

Сөз төркүнүн эч кимиси түшүнбөйт. Баары таң калыштуу карап:

- Оо, Алланын Элчиси. Бейпилдик тааптыр же өзүнөн кутулуптур, деген сөзүңүзгө түшүнө албадык. Мындан эмнени максат кылдыңыз? – дешет.

Анда Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)* мындай дейт:

*-Момун пенде көз жумганда дүнүйөнүн машакатынан жана оор тиричилигинен арылып, Алла Тааланын ырайымына жалгашат. Эгер өлгөн адам бузуку же күнөөкөр болсо, анда адамдар, жерлер, дарактар жана жаныбарлар андан кутулуп, бейпилдик табышат. (Бухарий, Рикак, 42; Насаи, Жанаиз, 48; Ахмад, V, 296, 302, 304).*

Пайгамбарыбыздын бул хадисине ой жүгүртө турган болсок, айрым адамдарды топурак жек көрсө, ибадаткөй салих пенделердин бейпилдигинен пайдаланат. Эгер мусулмандар Алла Таала буйругандай таризде жашай турган болсо, жер жүзүндө ырыскы артып, ынтымак ырашкерлик өсүп, укмуштуудай гармония өкүм сүрмөк.

**Абдуллах бин Масуд** *(Алла ага ыраазы болсун)* мындайча риваят кылат:

«Бир тоо экинчи тоонун атын айтып кайрылып:

– Оо, паланча, Алла Тааланы зикир кылган пенделердин бири бүгүн сенин жанындан өттүбү? – деп сурайт. Эгер ал: «Ооба, өттү!» деген жоопту укса, экинчи тоо абдан сүйүнөт.

Мына ушул акыйкатты Абдуллах бин Масуддан риваят кылган **Авн бин Абдуллах** мындай деп кошумчалаган:

«Тоолор жалган сөздү гана угуп, пайдалуу, жакшы сөздү укпайт бекен? Жок андай эмес! Тоо-таш жакшы сөздөрдү зор ынтаа менен угушат. Жагымсыз, жаман сөздөр табиятка, тоо-ташка кандай терс таасир берээри Курани Каримде мындайча маалымдалган:

**«Алар: "Мээримдүү өзүнө уул алды", – дешкен. Акыйкатта, минтип өтө ыплас нерсени айттыңар! Алар Рахманга** (Аллага) **бала ыроолоп салды деп, андан** (ушул оор сөздүн кесепетинен) **асман жана жер жарылып, тоолор быркырап кете жаздайт. Перзент**

**ээси болуу Мээримдүүгө ылайык эмес! Асмандар менен жердегилерден ар бири Мээримдүүгө пенде абалда гана келет»** *(Марям сүрөсү, 88-93-аяттар); (Байхаки, Шуаб, I, 453; Табарани, Кабир, IX, 103).*

Демек адамдардын заалымдыгы, зордук-зомбулугу, өз кызыкчылыгын баарынан өйдө койгон өзүмчүлдүгү, жасаган күнөөлөрү заманды да, жерди да жабыркатат, тынчтыгын бузат. Ал эми момун мусулмандын салих амалдары, ыкластуу ибадаттары, калыс Аллага гана арналган зикирлери заманды да, жерди да кубантат, берекенин каалгасын ачат.

Алланын ардактуу Элчиси *(саллаллаху алейхи васаллам)* бул дүйнөгө мээримдүүлүктү алып келген. Жандуулар менен гана чектелип калбастан, тоону, ташты, жансыз макулуктарды да сүйүүнүн үлгүсүн үммөтүнө көрсөтүп кеткен.

Бир жолу сахабалары менен баарлашып олтуруп: *«Ухуд (тоосу) бизди сүйөт, Ухудду биз да сүйөбүз!»* дейт *(Бухари, Жихад, 71).*

Пайгамбарыбыз бул сөздү айтуу менен Ухуд тоосун жандуудай кабыл кылган жана Ухудга болгон сүйүүсү ар дайым жандуу болгон. Дал ушул сыңары тоолор да, таштар да Азирети Пайгамбарыбызды *(саллаллаху алейхи васаллам)* өз дүйнөсүндө берилип сүйгөн.

*«Меккеде бир ташты билем. Пайгамбар боло элегимде да ал мага салам айтар эле, аны азыр да билемин» (Муслим, Фадаил, 2)* деген хадиси бул айтылганга айкын далил.

Хижрий 10-кылымда Зикакул-хажар же болбосо Зикакул-мирфак деген көчөдөгү чоң таш, Пайгамбарыбызга салам айткан ошол таш эле[42].

42. Ибн Хажар ал-Хайтами, ал-Жавхарул-Муназзам фи зияратил кабрил-мукаррам, Бейрут-1427, б.155; Халаби, Сират, I, 486.

Азирети Али *(Алла ага ыраазы болсун)* мындай баян кылат:

«Алланын Элчиси *(саллаллаху алейхи васаллам)* менен Меккеде жүрдүм. Бир топ жерлерге бардык. Тоолорду жана дарактарды аралап өттүк. Ошондо алдыбыздан чыккан тоолор да, дарактар да: «Ассаламу алейка яа, Расуулуллаах!» деп Алланын Элчисине салам айтканын укканмын» ***(Тирмизи, Манакиб, 6/3626).***

Сүйүктүү Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)* Набавий мечитинде курманын дүмүрүнө жөлөнүп кутпа окуп, кези келсе жамаат менен сукбат кура турган. Көрсө ошол мезгилдер **курманын дүмүрү** үчүн бул жашоодогу эң бактылуу кез экен. Мезгил өтүп, Пайгамбарыбыздын сөзү кээ бирине угулса, кээ бирине угулбай, мечитке эл батпай калат. Ушул себептен мечиттин төр жагына минбар тургузулат. Алланын Элчиси Набави мечитиндеги жаңы минбарга чыгып элге кутба окуйт. Мурун Алла Элчиси жөлөнүп алып дилмаек курчу береги дүмүр Пайгамбарыбыздан айрылгандыгын билдиргенсип, төөдөй боздогонсуп үн чыгарат. Бул добушту мечиттеги сахабанын баары угат. Алланын Элчиси *(саллаллаху алейхи васаллам)* минбардан түшүп, сооротуу максатында жанына басып барып куттуу колдору менен дүмүрдү акырын сылап койор замат анын ыйы басылат. «*Биз анын жанында Алланы зикир кылар элек. Ошол жыргалдан четтеп калганы үчүн дүмүр ыйлады*» дейт Пайгамбар *(алейхис салам)*[43].

Жандуу болобу, жансыз болобу, айтор макулукка жаман сөз айтууну, наалат айтууну Азирети Пайгамбарыбыз жактырган эмес. Жалаң гана алардын жакшылыгын тилеп,

43. Карагыла: Бухари, Манакиб, 25, Жума, 26; Тирмизи, Жума, 10, Манакиб, 6; Насаи, Жума, 17; Ибн Мажа, Икама, 199; Дарими, Мукаддима, 6, Салаат 202; Ахмад, I, 249, 267, 300, 315, 363.

жамандыгынан сактоону Кудайдан сурануу зарыл экенин насаат кылган. Ошондой эле, дүйнөдөгү уруксат кылынган заттын баарын жакшылыкка пайдалануу, ал эми тилсиз макулуктарды жаман ниет менен кордоодон жана колдонуудан жаа бою качуу керек экендигин эскерткен. Хадистерде мындай деп буйрулган:

*«Түнгө, күндүзгө, күнгө, айга жана шамалга жаман сөз айтпагыла! Бирөөлөр үчүн бул аталгандар ырайымдуулукка себеп болсо, бирөөлөр үчүн азаптын себепчиси» (Хайсами, VIII, 71).*

*«Дүйнөгө тил тийгизбегиле! Момун мусулман үчүн дүнүйө – кандай гана пайдалуу унаа. Момун ага минип алып жакшылыкка жетет, жамандыктан кутулат» (Суйути, Жамиул ахадис, №16459).*

*«Шамалга акаарат келтирбегиле! Жагымсыз нерсеге кабылсаңар мындай деп дуба кылгыла: «Оо, Жараткан Кудай Таалам! Мынабу шамалдын (терс) натыйжасынан жана ага Сен берген буйруктардын жакшысын тилейбиз! Бул шамал алып келе турган нерселердин жана Сен шамалга өкүм кылган апааттын жамандыгынан Өзүңө пааналайбыз!» (Тирмизий, Фитан, 65, 2252).*

**Абу Дарда** *(Алла ага ыраазы болсун)* мындай деп айткан:

«Бир адам дүнүйөгө наалат айтат. Ошондо дүнүйө: «Алла Тааланын алдында кимибиз күнөөгө көп баткан болсок, ошону Кудай урсун!» деп жооп берет» *(Байхаки, Шуаб, IV, 302/5187; Хаким, IV, 348/7870).*

**Жабир бин Сулайм** *(Алла ага ыраазы болсун)* мындай деп риваят кылган:

«Мен бир адамды көрдүм. Баары ага кайрылып, кеңеш

сурап турушат экен. Анын айтканын эч ким эки кылбайт экен.

-Ал адам ким болот? – деп сурадым.

-Ал адам Алла Тааланын акыркы Элчиси, - деп жооп беришити. Атайлап барып:

- عَلَيْكَ السَّلَامُ يَا رَسُولَ اللهِ: -Сага салам болсун эй, Алланын Элчиси! – деп эки жолу үн каттым.

Пайгамбар *(алейхис салам)* мага кайрылып:

*-Алайкас-салам! – деп айтпай жүргүн. Мындай сөз өлгөн адамдарга карата айтылат.* اَلسَّلَامُ عَلَيْكَ: *- Ассаламу алейка (Сага Алланын тынчтыгы болсун!)* – дегин!

-Сен Алланын Элчисисинби? – деп сурадым. Азирети Пайгамбар *(саллаллаху алейхи васаллам)* мага мындай деп жооп берди:

*-Ооба, сага бир кыйынчылык же мүшкүл иш түшкөндө тилегинди кабыл кылып ишиңе жеңилдик берген, ачарчылыктан кыйналганыңда дубаңды кабыл кылып үрөөнүңдү өндүргөн, дуба кылганыңдан кийин чөлдө жоготкон төөңдү кайра өзүңө кайтарып берген Улуу Алла Тааланын бүтүндөй азамзатка жиберген Элчисимин!*

-Мага насаат айтыңызчы.

*-Эч кимге жаман сөз айтпа!*

Ошондон кийин мен кулга да, кул эмеске да, төөгө да, койго да, кыскасы эч кимге жана эч нерсеге катуу айткан жокмун».

Пайгамбардын *(алейхис салам)* андан кийин айткан насааты мындай эле:

«Жакшылыктын майдасына да маани бербей койбо, бир

тууганыңа жылмая тиктеп сүйлө. Анткени, бул дагы жакшылыктын бир түрү... *Кийиминди жерге сүйрөлгүдөй деңгээлде узартпа, анткени бул текеберликтин жана өзүн ашкере жактыргандыктын бир белгиси. Алла Таала текеберлерди жана менменсингендерди сүйбөйт.* Эгер бирөө сага катуу айтса же бир катачылыгыңды көзү менен көрүп туура эле сени айыптаган болсо, сен да андагы айрым кемчиликтерди айтып ага асылба! Ал өз кемчилигинин кесепетин өзү тартат» *(Абу Давуд, Либас, 25; Хайсами, VIII, 72).*

Алла Таала ыйык Куранда мындай деп буюрат:

«**Мээримдүүнүн** (Алланын) **пенделери жер үстүндө салабаттуу жана сыпайы абалда жүрүшөт жана аларга наадандар тил тийгизсе: "Тынчтык** (каалайм)**!" – дешет»** *(Фуркан сүрөсү, 63-аят).*

**«Тили жана кыймыл-аракети менен** (башкаларды кемсинтип) **гыйбат кылуучуга азап болсун!»** *(Хумаза сүрөсү, 1 –аят).*

«Улукман Аким кара адам болгон экен. Бир пенде аны жактырбагандай түр көрсөтөт:

-Эй, Улукман! Мынча түрүн суук?

Акылы чолок пендеге Улукман Аким мындай ибараттуу жоопту айтат:

-Сен бул сөзүң менен сайманы айыптап жатасыңбы же сайманын ээси болгон улуу Чебердиби?» *(Исмаил Хаккы Бурсеви, «Рухул баян» Локман, 12).*

Мындайча айтканда, ааламдагы бүт нерсени Алла Таала жараткан. Жаратылгандын баарынын өз-өзүнчө артыкчылыгы же бир даанышман себеби бар, аны биз билбейбиз. Ошол себептен бүт нерсеге олуттуу кароо зарыл, теңсинбей же жактырбай коюп күнөөгө батып жүрбөйлү.

Ислам дини ааламдагы баардык нерсеге мына ушундай мээримдүүлүк, адилеттүүлүк менен карайт, жашоого бейпилдик тартуулайт. Динге бекем болгондон баштап өзүң да бейпилдик табасың, чөйрөң да сага ишеним артып, бейпил жашайт. Мындай адамдар көз жумганда артынан жер, асман ыйлайт муңга батып. Жакшы адамдан айрылуу бул дүйнөдөгүлөрдү ыйлатса, кабырдагылар жана периштелер жакшы маркумду жадырап-жайнап тосуп алышат. Тирүүлүгү жакшылыкка бай болгон адамдын акырети андан да үзүрлүү, андан да жыргал болот.

Ыймансыз, динсиз адам напсинин кулу болуп, өмүрдү өзү каалагандай бузукулук, заалымдык менен өткөрөт. Мындайлар тирүүлүктө чөйрөсүн, жакындарын наараазы кылганы сыңары, өлгөндөн кийин көрүстөндөгү коңшуларына да тынчтык бербейт. Жаман адамдар өлсө аргасыздан төмөнкү саптар эске келет экен:

Өзгөгө тынчтык берген жок,  
Өзү да жыргап кеткен жок.  
Өлүп бир кетти дүйнөдөн,  
Эми, кабырдын эли күйдүм чок.

**Оо, Жараткан Алла Таалам! Ислам динин мыкты үйрөнүүнү, жашоого бекем орнотууну Өзүң бизге насип кыл! Эки дүйнөнүн бактылуугун Өзүң насип кыл! Колубуздан жана тилибизден эч кимге жамандыгыбызды көрсөтө көрбө! Эч кимди капалантпаган, эч кимге таарынбаган бейпил жашоону бер бизге! Өзүң ыроологон тулку-турпатыбызды, дене мүчөлөрүбүздү жана сансыз нематтарыңды Өзүң ыраазы боло турган жакшылыктарга пайдаланууну насип кылагөр!**

**Оомийн!..**

## 4. Ислам дининин акыреттеги үзүрү – бейпилдик

Абалкысына назар сала турган болсок, адам баласы, жарала электе топурактын курамында болгон. А топурак болсо табияттын бир бөлүгү. Андан соң топурактан жетилген өсүмдүктөргө, мөмө жемиштерге же ошол өсүмдүктү, чөпчарды жеген жаныбарларга өтөт. Ошентип, азык аркылуу сызылып олтуруп атасынын белине жетет. Андан соң түйүлдүк болуп энесинин курсагында өөрчүйт. Кан менен азыктанып, суу толгон баштыкчада тогуз ай жашайт. Кудайдын жазмышы менен айрымдар тогуз, айрымдар жети айда, айтор, маңдайга жазылган күнү жарык дүйнөгө келет. Мурункусунан айырмаланып бул жаңы жашоо мүмкүнчүлүктөргө өтө бай. Эми мындан ары мурункудай суу ичинде жатып, кан менен азыктануу бул дүйнөдө мүмкүн эмес.

Кашкайган ушул мисалдагыдай, баарыбыздын өлгөндөн кийин бара турган дүйнөбүз шарттары да, эрежеси да азыркыдан таптакыр башка аалам. Ал жактын кандай экендигин жана алдын ала кандай даярдык көрүү зарылдыгын Алла Таала пайгамбарлары аркылуу эбак эле билдирген. Акырет тууралуу айтылгандарды дагы да жетик түшүнүү үчүн Исламдан башка жол жок. Негизи эле ал жактын кандай экени баргандан кийин билинет. Биз эненин курсагында жатканда бул дүйнө тууралуу эч нерсе билчү эмеспиз. Башка дүйнөнүн бар экенин ойлобосок керек.

Бул жалгандагы базардан баарыбызга кийгизиле турган эң акыркы кийим – кепин экенин эч качан унутпайлы! Эч ким өлбөй калбайт, макулук атпайдын баары бир күн өлөт. Бул дүйнөнүн жыргалы да, кууралы да, ырахаты да, азгырыгы да, машакаты да айттырбай келген өлүм менен капыстан тык токтойт...

Курани Каримде да, куттуу хадистерде да маалымдалганына караганда, кабырдагы жашоо адамдын тирүүлүктөгү жакшы, жаман жүрүш-турушуна жараша же ый, же сый менен уланат. Андан аркы акыреттеги түбөлүк жашоо деле негизинен ушул азыркы жашоонун маани-мазмунуна жараша болот.

Күнү келгенде пенденин бул дүйнөдөгү бардык сооптору жана күнөөлөрү катталган амал дептерин алып чыгат да:

**«Китебинди оку! Бүгүн сени суракка тартууга өзүндүн напсиң жетиштүү!»** деп буюрат Алла Таала *(Исра сүрөсү, 14-аят).*

Сурак күнү адамдын күнөөлөрүн далилдеп, каршы көрсөтмө бергенге башка күбөлөр да чакырылат. Бул оор жагдай тууралуу Ыйык Куранда мындай деп айтылат:

**«Ошол күнү Алланын душмандары тозокко айдалууга жыйналып, ошондо алар айдалышат. Акыры алар ага** (махшар майданына) **жеткен кезде, аларга өздөрүнүн кулактары, көздөрү жана терилери алардын** (бул дүйнөдө) **эмне иш кылгандыгына күбөгө өтүшөт. Алар терилерине: "Эмне үчүн бизге күбө болдуңар", – дешет.** (Терилери)**: "Бизге баарын сүйлөткөн Алла. Силерди алгач ирет жараткан Алла жана Ага кайтарыласыңар",– деп айтышат»** *(Фуссилат сүрөсү, 19-21-аяттар): (Нур сүрөсү, 24; Ясин сүрөсү, 65-аяттардын маанилерин караңыз).*

**«Дал ошол күнү, үстүндө жасалган нерсенин баарын кара жер айтып берет. Анткени, булардын баарын ага Жараткан Өзү маалымдайт»** *(Зилзал сүрөсү, 4-5-аяттар).*

Адамдын баары ошондо бушайман болот. Бушайман болбогон эч ким калбайт. Мусулмандык вазийпасын атка-

рып, мусулманча өлгөн адамдар, тирүүлүктө эмнеге көбүрөөк ибадат кылбадым экен, сооптуу амалдарды эмнеге көпкөп аткарбадым экен деп кайгырат. Ал эми күнөөкөр менен ыймансыз ыйман келтирбегенине, күнөөнү токтотпогонуна өкүнүп, катуу бушайман болот[44]. Тозокко ташталгандардын жалбарган, айкырган үнү үрөй учурат.

«Оо, Кудайым! Бизди бул азаптан куткарып, кайра тиги дүйнөгө жиберчи! Жаңылыш иштердин баарын токтотуп, Сен талап кылган пайдалуу амалдарды аткаралы!» деп сураныша т.

Алла Таала аларга мындай деп жооп берет:

«**Алар тозокто: "Бизди тозоктон** (кайра дүйнөгө) **чыгар. Биз мурда жасаган иштерибизден башка жакшы амалдарды жасайлы",– деп жалбарышат. (**Ошондо аларга)**: "Силерге, үгүт кылган адамдан үгүт алууга жете тургандай** (узак) **өмүр бербедик беле? Ошондой эле, силерге эскертүүчү да келген болчу. Эми (азап даамын) таткыла. Заалымдар үчүн эч колдоочу болбойт!** (–деп айтылат)» *(Фатыр сүрөсү, 37-аят).*

Жан чыдагыс ушундай оор күндө Ислам дини адамга жардам берет. Башкача айтканда, Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)* буюрган ыйман жана салих амалдар ошондо зор ишке жарайт. Сынак дүйнөнүн сымбаты талкаланып, жасаган ар бир ишине катаал сурак жүргүзүлгөн чакта; сыйлык менен жаза бериле турган ошол кыйын күндө Ислам дини өз күйөрмандарын сууруп чыгат көл-шал терден, момун мусулмандарды бейпилдикке жылоолойт.

Бул дүйнөдө бейпил жашоо тартуулаганы сымал, Ислам дини акыретте да бактылуулукка жеткирет. Ыйык Куранда

44. Тирмизи, Зухд, 59/2403.

мындай деп айтылат:

**«Алланын даргөйүндөгү жалгыз дин – Ислам...»** *(Аали Имран сүрөсү, 19-аят).*

**«Кимде-ким Исламдан башканы дин катары тутунса, анын дини кабыл кылынбайт. Ал акыретте зыянга учуроочулардан»** *(Аали Имран сүрөсү, 85-аят).*

Күндөрдүн биринде жөөттөр **Азирети Умарга** *(Алла ага ыраазы болсун)* кеп ташайт:

-Оо, момундардын эмири. Силердин китебиңерде бир аят бар. Эгер ошол аят бизге түшкөндө, ошол күндү майрам катары белгилеп алат элек.

-Кайсы аят экен ал?

**- «... Бүгүн силерге дининерди жана** (Менин) **ырайымымды толук кылып, Ислам динин ыраа көрдүм. Кимде-ким күнөөгө умтулуудан эмес, ачкалыктан** (жешке) **аргасыз болсо** (күнөө эмес)**. Чындыгында, Алла – Кечиримдүү, Мээримдүү»** *(Маида сүрөсү, 3-аят)*, - дешет.

Азирети Умар *(саллаллаху алейхи васаллам)* аларга мындай деп жооп берген:

- Ошол аят түшкөн мезгилди да, кайсы жерде түшкөнүн да жакшы билебиз. Аят түшкөн чакта Алланын Элчиси *(саллаллаху алейхи васаллам)* Арафатта эле, тик турган абалда болчу. Күнгө жума эле» *(Бухари, Иман, 33; Магази, 77; Тафсир, 5/2; Муслим, Тафсир, 3-5).*

Ошол себептен арафа менен жума күнү мусулмандар үчүн майрам болуп эсептелет.

Жогорку аятта ачык айтылгандай, Алланын Элчисине *(саллаллаху алейхи васаллам)* Пайгамбарлык берилгенден

тарта Исламдын гана өкүмү өтүмдүү болгон. Исламдын келиши менен башка диндер өкүмүн жоготкон. Ансыз деле Алла Таала Исламдан башка динди же ишенимди кабыл кылбайт. Анткени, мурункку пайгамбарлардын доору аяктап, Азирети Мухаммеддин кыяматка чейинки доору башталган. Бул айтылгандарды Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)* мындай деп тастыктаган:

*«Кудурети менен напсимди кармап турган Улуу Кудайга ант берип туруп айтамын! Мейли жөөт болсун, мейли христиан болсун, бул үммөт менин Пайгамбар экенимди укса, бирок, мага жиберилгенге (Куранга, Исламга) ишенбестен өлүп кетсе, ал сөзсүз тозоку болот» (Бухари, Иман 240).*

*«Алла Тааладан башка кудай жок, мен Анын Элчисимин деп келме айтамын. Мына ушул экөөнө шек санабай ишенген момун өлүп кетсе, ал бейишке кирет» (Муслим, Иман, 44).*

**Алланы көп зикир кылган жүрөк бейпил табат**

Адам баласы кош өңүттүү түзүлүшкө ээ. Башкача айтканда, анын материалдык жана рухий өзгөчөлүгү жана муктаждыгы бар. Тилекке каршы, бүгүн көп адамдар тек гана материалдык муктаждыктын артынан чуркап калышты. Анығында, инсандын денеси убактылуу, руху болсо түбөлүктүү. Түбөлүк жашай турган жан дүйнөнүн муктаждыгы толук кандуу камсыздалбаган чакта адамдарда психологиялык бузулуулар, депрессия, буулугуу жана башка көйгөйлөр пайда болот. Жан дүйнөнү ушундай олуттуу көйгөйлөрдөн арылтуунун жолу – туура ишенимди кармануу жана Ислам дини менен жашоо. Куранда мындай деп буйрулган:

**«Билип койгула, Алланы такай эстеген жүрөк гана бейпил табат»** *(Рад сүрөсү, 28-аят).*

Бүгүнкү оорулардын дээрлик көпчүлүгү рухий буулугуу, стресс жана депрессиядан улам пайда болуп жатат. Булар-

ды жалпы жонунан руханий дарт деп койгонубуз оң болот. Иликтөөлөр көрсөткөндөй, денедеги (физический) оорууларга караганда руханий дарт алда канча көп кездешет. Руханий дарттын алдын албаса, башка органдарга терс таасирин тийгизээрин дарыгерлер какшап айтып келишет.

Бүгүнкү күнгө салыштырмалуу Пайгамбарыбыздын мезгилине назар таштай турган болсок, ал кезде рухий дартка чалдыккан мусулманды кездештирүү мүмкүн эмес эле. Анткени, алар касиеттүү Куран менен куттуу сүннөттүн рухий атмосферасында, ыйманга, сүйүүгө жуурулушкан турмушта жашашкан. Ошондой улуу баалуулуктар алардын жан дүйнөсүн тойгузуп, рухий токчулук өкүм сүргөн. Алла Таала ыйык Куран **«шыпаа жана мээрим»** артыкчылыгына ээ экенин, т.а. Куранга **«жан дүйнөгө шыпаа»** деп мүнөздөмө берген *(Исра сүрөсү, 82-аят)*.

Ошондой эле, Алла Таала Өзүнүн **«Кудайы ырайымын»** Куран менен Пайгамбарга моюн сунгандарга ыраа көрөрүн баса белгилеген.

**«Бизге бул дүйнөдө да, акыретте да жакшылык жаза көр. Чындыгында жүзүбүздү сага бурдук" – деп айтты.** (Алла): **"Каалаганымды азабыма кабылтамын. Ырайымым** (болсо) **баардык нерсени камтыйт. Аны такыбаларга, зекет бергендерге жана аяттарыбызга ишенгендерге жакында бекемдеймин" – деди. Алар алдыларындагы Тооратта жана Инжилде жазылган, кат таанnetwork пайгамбарды ээрчишет. Ал – аларды жакшылыкка чакырып, жамандыктан тосот. Жакшы нерселерди адал, жаман нерселерди арам кылат. Алардын үстүндөгү оор жүктөрдү жеңилдетип, чиеленген нерселерди чечет. Ага ишенгендер аны урмат кылып, жардам беришкендер жана ага түшүрүлгөн нурду ээрчигендер,**

**мына ошолор –** (тозоктон) **кутулуучулар!»** *(Аараф сүрөсү, 156-157-аяттар)*.

Бир учурларда адамгерчилик дегенди унутуп, жарым жапайыга айланган «жахилия коомун» Алланын Элчиси *(саллаллаху алейхи васаллам)* жана ал алып келген ыймандуулук, вахийге сугарылган ак таалим кыска убакыттын ичинде туура жолго салган. Ондоп гана койбостон, бүгүн адамзат суктанган **«сахаба»** деген макамга жеткирген. Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)* ошол кутман сахабалары менен кыял жеткис улуу маданиятты курганга жетишкен. Түркөй жана ташбоорлор кичипейил, боорукер адам; мыкаачылар маданияттуу сыпайы адам; күнөөгө малынып калгандар жана бузукулар такыбаа, ынсапатуу адам болуп; кыскача айтканда, Алла Тааланы чын жүрөктөн сүйгөн, Кудайдан чындап корккон, салих жана адамгерчилиги эң мыкты адам болуп өзгөргөн.

Эне жүрөгүн сыздатып туруп, өз канынан жаралган секелек кызын тирүүлөй жерге көмгөн таш боор, мыкаачы адамды элестетиңизчи. Ошондой эле, кол астындагы кулду арзыбаган буюм сыңары алып-сатып, адептен тыш мамиле жасаган, көңүлү келбесе башын чаап салган заалымды элестетип көрүңүзчү.

Дал ушундай мерез жана наадандар Исламга киргенден кийин чоң бурулуш жасап, ыйман, илим, адеп-ахлак, абийир жана башка асыл сапаттарды, артыкчылыктарды терең сиңирип, тарыхка өзгөчө из калтырган маңыздуу маданиятты жаратышкан. Түркөйлүк доордо адамгерчилик жана маданият өңүтүнөн эң төмөн деңгээлдеги адамдар, Исламдын жол-жобосу менен жашай баштагандан тарта көктөгү жылдыз сымал эң бийик даражага жетишкен.

Ыйык Курандын шыпаасынан жана берекесинен пайдаланууну билгендер мейли адам болсун, мейли коом болсун,

бул жашоодо да, акыретте да бакытка бөлөнүшөт. Ыйманга, Исламга кайдыгер караган адам бул дүйнөдө ар кандай психикалык жана физиологиялык дарттын азабын тартат, ал аз келгенсип, өлгөндөн кийин да түбөлүк оор жазага дуушар болот.

# 2-БӨЛҮМ

# ЫЙМАНДЫН НЕГИЗДЕРИ

*Алла Таала адамдын табиятын ыймандан гана ырахат ала турган түзүлүштө жараткан. Ошондуктан, адам каапыр болсо же көкүрөктөгү ишеними туура эмес болсо, жүрөгү дайым сыгылып, жан дүйнөсү караңгылашып, санаанын чеңгелинде кала берет. Туура ишеним – таалайлуу жашоонун ачкычы. Андыктан, пайгамбарлардын султаны Алланын акыркы Элчиси Мухаммед Мустафанын (саллаллаху алейхи васаллам) жолу менен өмүр кечирүү адамды жогоруда айтылган убай-санаадан суурup чыгат. Башкача айтканда, Алла Таала Өзү мактаган, Өзү даңктаган Элчисинин (саллаллаху алейхи васаллам) мээрими ташкындаган, тынчтык тартуулаган ак жолуна түшүү зарыл. Бир жаралган өмүрдө адамзат үчүн Азирети Мухаммедди (саллаллаху алейхи васаллам) ээрчүүдөн өткөн бак-таалай, ага үммөт болуудан өткөн бийик аброй жок.*

## 1-Келме (Тавхид келмеси)

Шахадат (күбөлүк) келмеси – адамдын Исламга киришиндеги эң алгачкы баскыч. Бул келме - Жараткан Алланын бар жана бир экендигине ишенүү менен бирге акыр заман Пайгамбары Азирети Мухаммеддин (саллаллоху алейхи васаллам) Пайгамбарлыгын ырастап, ага өз жанын күбө кылышы маанисинде айтылган ишеним сүйлөмү. Ошондон улам шахадат келмеси – диндин пайдубалы.

أَشْهَدُ أَنْ لَا إِلٰهَ إِلَّا اللّٰهُ وَأَشْهَدُ أَنَّ مُحَمَّدًا عَبْدُهُ وَرَسُولُهُ

«Ашхаду ал-лаа илаха иллаллох ва ашхаду анна Мухаммадан абдуху ва расулух» Мааниси: «Алла Тааладан башка кудай жок экенине жана Мухаммед Анын кулу жана Элчиси экенине күбөлүк келтиремин».

Бул окуяны таабииндин чоң аалымдарынын бири **Шааби** (Алла аны өз ырайымына бөлөсүн) риваят кылган:

«Бир жолу Адий бин Хатим *(Алла ага ыраазы болсун)* Куфага келди. Бир топ адам болуп ага зыяратка бардык. Аркы-беркиден кеп салып олтуруп:

-Пайгамбарыбыздан уккан сөздөрдөн болсо айтып берчи? – деп сурандык. Ал бизге буларды айтып берди:

«Алланын Элчисине *(саллаллаху алейхи васаллам)* барганымда:

– *Адий, кел мусулман бол, бактылуу болгонуна өкүнбөйсүн!* – деди.

-Ислам деген эмне? – деп сурадым.

*-Алла Тааладан башка кудайдын жок экендигине, менин*

*Анын Элчиси экендигиме ишенүүң жана тагдырдын ачуусуна, таттуусуна, жакшылыгына, жамандыгына толугу менен ыйман келтиришиң, - деди (Ибн Мажа, Мукаддима, 10).*

Сүйүктүү Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)* ыймандын негиздерин мындайча түшүндүргөн:

*«Ыйман – бул, Алла Таалага, периштелерине, китептерине, пайгамбарларына, акырет күнүнө жана тагдырдын жакшылыгы менен жамандыгы Алладан болоруна ишенүү» (Бухари, Иман, 37; Муслим Иман, 1, 5; Тирмизи, Иман, 4; Абу Давуд, Сүннөт, 16; Ахмад, I, 97).*

**Тавхид келмеси** – Алла Тааладан алыстаткан нерсенин баарынан оолак болуу, жалган жана убактылуу сүйүүлөргө ашкере берилбөө, ишенимди жана сүйүүнү эң оболу Кудай Таалага гана багыштоо дегенди билдирет. Тавхид келмеси адамды арам эңсөөлөр менен ач көздүккө кул болуштан тосот. Чын ыкластан айтылган келме жүрөктү ачык жана көмүскө ширктерден коргойт.

Жүрөктү көмүскө буттардан тазалай албаган адамдарга Алла Таала катуу эскертүү берген:

«(Элчим!) **Напси кумарын кудай кылып алган немени көрдүңбү?! Ага сен күбө болосуңбу?»** *(Фуркан сүрөсү, 43-аят).*

Дагы да түшүнүктүү болсун үчүн мындай мисал келтирсек болот. Күн нуруна линзаны тосо турган болсок, бир чекитке тыгыздалган нур астындагы бүт нерсени күйгүзүп жиберет. Мусулман пенде мына ушундай ыкмага салып келменин нуру менен жүрөктү тазалашы керек. Аятта буйрулгандай, Алла Тааланы эстөө жана ар дайым Анын көзөмөлүндөмүн деген ыкластуулук гана жүрөккө бейпилдик тартуулайт.

Адамдын ар бир кыймылы Алла Таала үчүн жана Анын ыраазылыгына шайкеш болушу керек. Эң алгач түшүрүлгөн аят деле ушул акыйкатка ишарат кылат:

**«Жараткан Раббиндин ысмын даңктап оку!»** *(Алак сүрөсү, 1-аят).*

Ушул түшүнүк адамдын кан-жанына сиңе турган болсо, жүрөк рухий өңүттөн парасаттуулук деңгээлге жетет. Качан, кай жерде болбосун Кудай Тааланы издейт жана Анын ысым-сыпаттарынын изин көрөт. Кандай гана нерсе же болумуш болбосун, анын тереңинен Кудай Тааланы теңдешсиз кудуретин, улуулугун таасын көрө алат. Ушундай кереmet сырларды көрө алган адам рухий ашыктыктын жана бейпилдиктин кучагында өмүр кечирет.

Жүрөк рухий өңүттөн баралына жеткенде Алланын жамалий сыпаттарын даана көрө алат.

Бул абалды мисал менен түшүндүрө турган болсок, Улуу Алла Тааланын **«Рахман жана Рахим (мээримдүү жана ырайымдуу)** сыпаттары момундун жүрөгүнө нур сымал чагыла турган болсо, анын баскан жери, айткан сөзү, жасаган иши, айтор, баары мээрмандыкка багытталат. Жан дүйнөсү Жаратkandын мээримине толгон мындай адам жапа чеккенге жана көңүлү жаралууга жөлөк болот. Жабыркап, жараланган адам болобу, башка макулук болобу, жардамга чакыртууну күтпөй, дароо көмөк көрсөтүүгө умтулат. Анткени мээрмандык ыймандын эң алгачкы түшүмү.

**Афув сыпаты**: Алла Таала абдан айкөл жана кечиримдүү. **«Кечире албаганды эч ким кечирбейт»** деген нуска кепте айтылгандай, Кудай Тааланын кечиримине арзыш үчүн чыныгы момундар абдан кечиримдүү келишет. Атайы жасалган кастыкты же байкабастан жасалган кокустукту «эч нерсе көрбөгөндөй» жымсалдоо, дайыма кечире билүү – жу-

рөктөгү ташкындаган ыймандын белгиси, башкача айтканда, рухий баатырдык.

**Карим сыпаты:** Алла Тааланын «Берешен» сыпатынан үлүш алган пенде, берешендиги, кең пейилдиги жана башка асыл сапаттары менен Кудайга да жагат, элдин да көңүлүнөн түнөк табат. Мындай адамды «кемелине келген момун мусулман» деп койот.

**Мумин сыпаты:** Алла Тааланын «ал-Мумин» сыпатын жүрөккө сиңирген инсан ар дайым Кудай Тааланын көзөмөлүндө турганын түшүнөт. Ошого жараша жашоосун дин менен айкалыштырат. Ыйманды бекем кармап, ишенимдүү жана чынчыл мусулман болот. Чөйрөсүнө ыйман үрөөнүн чачууга жан үрөйт. Ахлактуулугу жана эң мыкты асыл сапаттары менен чөйрөгө үлгү болуп, жамандыктарга калкан боло турган деңгээлге жетет.

**Сабыр сыпаты:** Көөдөнгө Алла Тааланын «Сабур» сыпатын толтурган момун мусулман чыдамкайлыгы, кайраттуулугу менен көп кыйынчылыктарды артка таштап, турмушка башы бышат. Бул дүйнөдөгү сабырдуулугунун акыбетин акыретте көрөт.

### а. Тавхид келмесинин маанилүүлүгү

Тавхид келмеси элибизде жөн гана келме келтирүү, калмаи шахадат, күбөлүк сөзү, күбөлүк берүү деген маанилер менен айтылып келет.

Келме – инсандын Исламга карай таштаган алгачкы кадамы, эң алгачкы туура чечими жана мындан кийинки жашоодогу ким экендигин тастыктаган күбөлүгү. Бул сөздү айткан адам Алла Таалага чындап ишенген, диндердин эң акыркысы болгон Исламды кабыл кылган болуп эсептелет. Ошол себептен, келмени диндин негизи жана пайдубалы

деп айтуу туура болот.

Бүткүл адамзаттын тозоктон кутулушу мына ушул улуу сөзгө сыр болуп катылган, анын маани-маңызына камтылган. Бул сөз – нусканын нускасы, тагдырдын туткасы. Исламдын башка негиздери жана алардын ишке ашырылышы же өзөгү тавхид келмесине байланыштуу. Ошол себептен, бардык ибадаттардын эң асылы, эң улугу ушул күбөлүк келмеси менен ыйман деп айтабыз. Анткени ибадаттар ал аркылуу гана аткарылат, ансыз ибадат болуп эсептелбейт.

Ибадаттар белгилүү бир убакыттын ичинде гана кылынып, алардан башка убакыттарда аткарылбайт. Амалдардын эң артыгы болгон намаз дагы күнүнө беш убак гана окулат. Ал эми ыйман келтирүү болсо, дайыма парз. Жүрөктү кайдыгер кылган бардык нерселерден сактанып, ыйманды бардык шартта жандуу кармоо зарыл. Ыйманды эч кандай шылтоо менен таштаганга болбойт, аны ар убак сактоо шарт, кийинкиге калтырганга уруксат берилбейт.

Бул сөздүн маани-маңызына чын жүрөктөн ишенген адам ыйман келтирген болуп эсептелинет. Ал эми муну тили менен айткан учурда анын мусулман экендигин башкалар билет, ошого жараша бул адамга мусулманга ылайык мамиле жасалышы керек. Келменин маанисине жүрөк толук ишенбесе, анда аткарылган ибадаттардын акыретте кыпындай да пайдасы тийбейт. Болгону, жасаган жакшылыгынын акыбетин Алла Таала ага бул дүйнөдө эле кайтарып, турмушта жолун ачып, айрым жеңилдиктерди берип койот *(Муслим, Мунафикун, 57, 56)*.

«**Алла жакшы сөздү** (келмени) **тамыры бекем, бутагы көктү тиреп өскөн, мыкты даракка салыштырып мисал кылганын көрдүңбү? Ал** (дарак) **Эгесинин буйругу менен бардык убактарда мөмө берет. Насаат алуулары үчүн Алла адамдарга мына ушун-**

**дай мисалды келтирет. Ал эми жаман сөз** (ширк) **– тамырлары жерден ажыраган жаман дарак сыяктуу»** *(Ибрахим сүрөсү, 24-26-аяттар).*

**Ибн Аббас** *(Алла ага ыраазы болсун)* жогорудагы аяттарды чечмелөөдө төмөнкүлөрдү айткан: «Бул жерде шахадат келмеси айтылган. Тамыры, момун пенденин сөзү менен жүрөгүндө, бутактары болсо асмандарда. Момундардын аткарган ибадаттары жана амалдары ошол себептен асмандарга көтөрүлөт. Жаман сөз, Кудайга шерик кошуу –каапырдык жана ыймансыздыкты билдирген сөз. Ыймансыздын бир дагы амалы кабыл кылынбайт».

Адам баласы жаңы жашоого баштаганда, турмуштагы жакшы күндө да, жаман күндө да, дүйнөдөн өтүп бара тканда да тавхидден тайбашы керек. Пайгамбарыбыз бир хадисинде мындай деп айткан:

*«Тили чыккан балдарынарга эң алган «لَا إِلَٰهَ إِلَّا اللهُ» - Лаа илааха иллаллаах» дегенди үйрөткүлө!» (Байхаки, Шуабул Иман, VI, 398).*

Абдулматталибдин небере-чөбөрөлөрү тили чыгып, сүйлөй баштаганда Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)* ар дайым убакыт бөлүп, кунт кою менен: **“Аллага мактоо! Ал эч качан Өзүнө уул алган эмес** (баласы жок) **жана Өз бийлигинде шериги жок. Аны басынтуудан коргоп калуу үчүн эч кандай коргоочунун да кереги жок”, – дегин. Аны дал ушинтип жетээрлик улукта!”** [45] деп жети жолу кайталатып, бул аятты үйрөтүп койор эле *(Абдурраззак, IV, 334; Ибни Абу Шайба, I, 348).*

Тили чыккан балдарына «Алла Тааладан башка сыйынууга татыктуу кудай жок-Лаа илааха иллаллоох» деп үйрөтүү кут-

45. Исра сүрөсү, 111-аят.

ман сахабалардын да дилгир иши эле *(Абдурраззак, IV, 334).*

Мусулман болгон соң, келменин талаптарынан четтебей жашоо зарыл. Айрыкча, өлүм алдында келмени кайра-кайра айтуу мусулмандын бүт өмүрүнүн натыйжасы. Өлүм алдында келме келтирип жан берген пенделер кандай гана бактылуу!

Күндөрдүн биринде **Азирети Умар** Азирети Талханы (Алла бул сахабаларга ыраазы болсун) маанайы суз абалда көрөт. Себебин сураганда **Талха** *(Алла ага ыраазы болсун)* мындай дейт:

-Мен бир жолу Пайгамбарыбыздын *(саллаллаху алейхи васаллам)*: *«Мен бир сөздү билем. Кимде-ким өлүм алдында жатканда ошол сөздү айтса, амал дептери сөзсүз нурдуу болот. Ошол сөздүн шарапаты менен өлүм алдындагы адамдын денеси да, руху да Кудайдын ыраазычылыгына татыйт, ырайым көрөт жана бейпилдик табат»* дегенин уккам. Тилекке каршы, ошол эмне деген сөз экенин сурап билгичем Алланын Элчиси дүйнөдөн өтүп кетти. Ошон үчүн капалуу жүрөм.

-Ээ, Талха, сен капа болбо. Мен ал сөздү билемин. Пайгамбарыбыз ошол сен билбей калдым деген келмени «لَا إِلَٰهَ إِلَّا اللهُ» Абу Талип абасына айттырыш үчүн канча убара тартты. Эгер Азирети Пайгамбарыбыз адамды куткарып кала турган мындан башка сөздү билгенде, сөзсүз аны абасына айттырууга аракет жасамак, - дейт Азирети Умар *(Ибн Мажа, Адаб; кара:Ахмад, I, 6).*

Келменин шарапаты, касиети жана күчү тууралуу Азирети Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)* төмөнкү хадистерди айткан:

*«Өлүм алдындагы адамга «لَا إِلَٰهَ إِلَّا اللهُ» деп келмени кайталаткыла!» (Муслим, Жанаиз,1, 2).*

*«Кимдин жашоодогу эң акыркы сөзү «لَا إِلٰهَ إِلَّا اللهُ» болсо, ал адам бейишке кирет» (Абу Давуд, Жанаиз 20/3116; Ахмад, V, 247; Хаким, I, 503).*

*«Кандай жашасаңар ошондой өлөсүңөр, кандай өлсөңөр (акыретте) ошондой тирилесиңер» (Мунави, Файзул Кадир, V, 663).*

Тавхид жолунда жашоо, келмени айтып өлүү, келменин артыкчылыгы жана берекесинен пайдалануу кандай гана улуу керемет…

### б. Тавхид келмесинин касиети

Кулдарым ар дайым көңүл буруп, соопту көп тапсын деп, Алла Таала дайыма келме келтирүүнү ибадат деп санаган. Азирети Пайгамбарыбыздын *(саллаллаху алейхи васаллам)* куттуу хадиси буга далил:

*«Зикирдин эң жакшысы – бул келме: «لَا إِلٰهَ إِلَّا اللهُ» (Тирмизи, Даават 9/3383; Ибн Маажа, Адаб, 55).*

*«Эң жакшы дуба – истигфар, эң пайдалуу ибадат – келме» (Али ал-Муттаки, I, 483/2112).*

Пайгамбарыбыз күндөрдүн биринде сахабаларга кайрылат:

*-Ыйманыңарды тазалагыла!*

-Оо, Алланын Элчиси, ыйманды кантип тазалайбыз? – деген суроого:

-«لَا إِلٰهَ إِلَّا اللهُ» *келмени көп-көп кайталагыла!* – деп жооп берет *(Ахмад, II, 359; Хаким, IV, 285/7657).*

-Оо, Алланын Элчиси. Мен улгайып калдым. Ошол себептен отурган жеримден аткара турган бир ибадат үйрөтчү? – деп өтүнөт **Абу Талибдин кызы Умму Хани**

*(Алла ага ыраазы болсун).*

Пайгамбарыбыз мындай деп жооп берген:

*Субхааналаах*[46]*- سُبْحَانَ الله; Алхамду лиллаах*[47]*-اَلْحَمْدُ لله ; Лаа илааха иллаллаах -لَا إِلٰهَ إِلَّا اللّٰهُ деп, ар бирин жүздөн айтып жүр! (Ибн Мажа, Адаб, 56; Ахмад, VI, 344).*

Зикирлердин арасынан өзгөчө Жараткандын жалгыздыгын тастыктаган тавхид (б.а. *Лаа илааха иллаллах*) келмесинин жамаат менен зикир кылынышынын өзгөчө орду бар. Бул багытта сахабалардын бири **Шаддад бин Авс** *(Алла ага ыраазы болсун)* риваят кылган мына бул хадисте мындай делет:

– *Аранарда чоочун бирөө барбы?* – деп сурады күндөрдүн биринде Азирети Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)*. Бул жерде ал «чоочун» деген сөзү менен христиандарды жана иудейлерди айткан болучу.

Биз: – Эч ким жок, – дедик.

Анда Алланын Элчиси *(саллаллаху алейхи васаллам)* эшиктердин бекитилишин буйруп:

–*Колунарды көтөрүп, «Лаа илааха иллаллах» деп айткыла!* – деди.

**Шаддад бин Авс** *(Алла ага ыраазы болсун)* сөзүн улап:

– Колдорубузду көтөрүп бир канча мүнөт «*Лаа илааха иллаллах*!» - деп, Алла

Тааланы зикир кылдык. Андан соң Алланын Элчиси *(саллаллаху алейхи васаллам)* колун түшүрүп минтип дуба кылды:

---

46. **Субханаллах**: Алла Таала бардык өксүк сыпаттардан аруу, таза.
47. **Алхамду лиллах**: Бардык мактоо, бардык ыраазылык жана даңк Алла Таалага таандык.

*«Оо, Жараткан Алла Таалам! Сага чексиз шүгүр! Оо, Жараткан! Мени «ушул сүйлөм» менен жөнөттүң. Аны (зикир кылып, талаптарын аткарууну) мага буйрудуң. Мунун акыбети катары мага бейишти убада кылдың. Сен убадаңдан эч качан кайтпайсың!»*

Андан кийин Алланын Элчиси *(саллаллаху алейхи васаллам)* кутман сахабаларына кайрылып:

*- Сүйүнчү! Алла Таала силерди кечирди! – деди» (Ахмад бин Ханбал, Муснад, 4, 124)* .

Дагы бир хадисте:

*««Лаа илааха иллаллах!» сөзү Алланын алдында абдан маанилүү сөз. Ким аны чын ыкластан айтса, Алла Таала аны бейишке киргизет. Ким аны ишенбесе да, жөн гана тилинин учунан гана айтса, бул дүйнөдө жаны, мал-мүлкү коргоого алынат, бирок эртең Аллага жолуккан кезде Алла Таала анын эсебин сөзсүз алат!» (Хайсами, Мажмауз-Заваид, 1, 26)* деп айтылат.

Ыйман – тил менен айтып, аны жүрөк менен тастыктоо. Келмени жөн гана тил менен айтып коюу жарабайт. Аны чын жүрөктөн кабылдабай, акыл менен гана боолгонсо жана тавхиддин талабы кишинин аракетинен байкалбаса, анын эч кандай пайдасы жок. Руханий, диний маалыматтарды тек гана акыл-эсте туткан адамдарды Алла Таала китеп жүктөлгөн эшекке салыштырган[48].

Тил менен айткан соң, аны чын жүрөктөн тастыктагандардын жашоосу такыбаалык менен шөкөттөлөөрүн, момундуктун белгиси такыбаалыкта экенин төмөнкү аят аркылуу маалымдаган:

**«Кулдарынын арасынан илимдүү такыбаалар**

48. Жума сүрөсү, 5-аят.

**гана Алла Тааладан** (чындап) **коркушат»** *(Фатир сүрөсү, 28-аят).*

Жыйынтыктап айтканда, келме тилде гана айтылбай, жүрөккө ширелгенде гана пайда берет. Бул дүйнөдө чын ыкластан «Лаа илааха иллаллаах» деп кайталап жүргөн пенделер акыретте Пайгамбарыбыздын *(саллаллаху алейхи васаллам)* шапаатынан пайдалана алышат *(Бухарий, Илим, 33; Рикак, 51).*

Бирок, келме айтуу менен эле тозоктон кутулуп кетем деп ойлоо туура эмес. Акыреттеги абалды толук кандуу жеңилдетүүгө тил учунан келмени айтып коюш жетишсиз болуп саналат. Исламга киргенден кийин аткарылуусу зарыл болгон айрым бир жоопкерчиликтер бар. Жоопкерчиликтерди нускалап айта турган болсок – Алла Тааланын буйруктарын толук аткаруу жана ал тыюу салган нерселерден оолак болуу. Булардын айрымдары хадисте айтылган:

*«Ыйман жетимиш же болбосо алтымыш тармактан турат. Булардын эң улугу «Лаа илааха иллаллаах» деп айтуу, эң төмөнү – жолдогу адамга зыян бере турган нерселерди тазалоо. Ыймандын дагы бир тармагы – уяттуулук (Муслим, Имар, 58; Бухари, Иман, 3; Абу Давуд, Сүннөт, 14).*

Бейиштин ачкычы – «Лаа илаха иллаллаах». Бирок, ачкычтын кулпуну ача ала турган тиштери болот. Бейиштеги кулпуну ача ала турган ачкычтын тиштери, жогоруда айтылгандай, мээрим жана ырайым болуп саналат.

**Вахб бин Мунаббих** аттуу таабииинден (Алла андан ыраазы болсун) минтип сурашат:

- «لَا إِلٰهَ إِلَّا اللهُ» - Лаа илаха иллаллах» деген сөз бейиштин ачкычы эмеспи?

- *Ооба, бирок тишсиз ачкыч болбойт. Тиши болгон*

*ачкыч менен келсең гана эшик сага ачылат, болбосо ачылбайт,* - деп жооп берет *(Бухарий, Жанаиз, 1; Тирмизи, Иман, 17/2638).*

«لَا إِلٰهَ إِلَّا اللهُ» - *Лаа илаха иллаллах»* деген сөз бейиштин ачкычы, - деп айтышат. Муну уккан **Баязид Бистами** (Алла аны Өз ырайымына бөлөсүн) мына мындай акыйкатты айтат:

- Сөздө калет жок. Бирок, ачкычтын тиши болбосо, эшикти ача албайт. Төмөнкү эрежелер (тавхид келмесинин) ачкычтын тиштери болуп эсептелет:

1-Тил – жалган, гыйбат өңдүү жаман сөздөрдөн таза болушу шарт;

2-Жүрөк – айла-амалдан жана кыянатчылыктан арууланган болушу шарт;

3-Ашказан – арам жана арамдыгына шек туулган нерселерден таза болушу шарт;

4-Аткарылган амалдар – (менменсинүү, эл көрсүн өңдүү) напсинин каалоолорунан жана динде жок жөрөлгөлөрдөн таза болушу шарт [49]

.

49. Абдулмажид ал-Хаани, ал-Хадаикул вардиййа, Дамаск-1996, б. 320.

## 2-Алла Таалага ыйман келтирүү

Кабат-кабат асмандарды, жерди жана бул экөөнүн ортосундагы макулук аттууну жоктон бар кылып жараткан Алла Тааланы адамдын аң-сезими толук кандуу түшүнө албайт. Анткени, нерсенин ак-карасын түшүнүү үчүн адам беш туюмду, акылды жана жүрөктү колдонот. Ошого карабай, инсан туюмдарынын жөндөмү жана дарамети чектелүү. Ушундай чама-чаркы чектелүү нерселер менен «Бааки, Мутлак, Башталышы болбогон, Аягы болбогон» Улуу Жаратканды толук аңдай албайбыз. Чектелүү акылдын дарамети өзүнө окшогон чектелүү нерселерге гана жарайт. Чексизди чамалуу туюмдар менен түшүнүү мүмкүн эмес. Учу-кыйыры көрүнбөгөн океандан чөйчөгүбүзгө жараша гана суу ала алабыз.

Кызыр *(алейхис салам)* менен Муса *(алейхис салам)* пайгамбардын саякаты учурунда, кеменин учуна бир чымчык келип конуп калат. Чымчык тумшугун сууга салып, башын көтөрүп суу ичет. Анда Кызыр *(алейхис салам)* Муса пайгамбарга кайрылат:

- *Муса, тигини кара! Алла Тааланын илиминин алдында сенин, менин илимим жана бүтүндөй жандуу-жансыздын илими тигил чымчык ууртаган суучалык аз гана. Мына бул учу-кыйыры көрүнбөгөн деңиз Алла Тааланын илими сымал,* - дейт[50].

Ошол себептен, Алла Тааланын заты тууралуу ойлонуу куру убарадан, күмөн ойдун туңгуюгунда карайлагандан башка эч нерсеге жарабайт. Болгону калыптанып калган ыйманды алсыратат. Маселен, көздү алалы. Көз белгилүү бир жерге чейин көрө алат. Кулак болсо, белгилүү чектин

50. Бухарий, Тафсир, 18/4.

бери жагындагы үндү гана уга алат. Адамдагы артыкчылык делгендин баарынын күчү дал ушул мисалдагыдай чектелүү. Ошол сынары, акыл-эстин да чеги бар. Белгиленген чектин ары жагындагы ааламдарды жана алардын сырларын аңдоого акыл жетпейт. Чекти ашканга аракет жасаган адам акылдан азат, же жин даарып кетет. Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)* мындай деген: «Жаратылган нерселер жана нематтар тууралуу ойлонсоңор болот, бирок, Анын затына акыл жүгүртпөгүлө! Анткени, Анын мартабасына ылайык ой жүгүрткөнгө эч качан силердин акылыңар жетпейт!» *(Дайлами, II, 56; Хайсами, II, 81; Байхаки, Шуаб, I, 136)*.

Алла Тааланы түшүнүү жана таануу тууралуу Ибн Араби (ө.638/1240) мындай деген:

كُلُّ مَا خَطَرَ بِبَالِكَ وَاللّٰهُ وَرَاءَ ذٰلِكَ

«Акылың менен кандай гана ой жоромол кылба, Жараткан Алла сенин оюңдагыдан таптакыр бийиктерде экенин эсинден чыгарба!»

Алла Таала **«Мухалафатун лил хаваадис»** б.а. жаратылган жандуу-жансыздын эч бирине окшош эмес экенин унутпашыбыз керек.

Чындыгында эле адам баласы, Алланын затынын кандай экендигине акыл дарамети жетпейт. Бул жол бизге жабык. Бирок жаралгандан Жаратканга, чеберчиликтен Чеберге жана себептерден Жаратуучуга карай кеткен аң-сезимдин жолу ачык. Ой жүгүртпөө керек деп эле отуруп калбай, жаратылган макулуктар тууралуу ой жүгүртүп, Алла Тааланын чексиз кудуретин, улуулугун жана мээримдүүлүгүн тааныганга болот. Учуп жүргөн чаңдан тартып чоң-чоң планеталарга чейинки бүт нерсе Кудай Тааланын улуулугунун күзгүсү жана

көрүнүшү. Аң-сезимдүүлүк, көз карандысыз эрк жана тунук акыл менен Алланын сыпаттарына, Ал жараткан нерселерге ой чаптырган адам Кудайды чанган каапыр болушу мүмкүн эмес. Адамдын аң-сезими, ой чабыты жана жүрөк тандоосу булганганда, бузулганда гана каапырлык жүз берет. Чылгый каапыр элдин ичинде төрөлүп, өссө да адамдын акылы тунук болсо, ал акыйкатты андап, каапырлыкка моюн сунбайт. Бул чындыкка Ыйык Куран Ибрахим пайгамбарды мисал катары көрсөтөт. Ибрахим *(алейхис салам)* бутпарас чөйрөдөн төрөлүп, ошол чөйрөдө эр жеткенине карабай, Кудай берген аң-сезимдүүлүктү жана жүрөк туюмдарын пайдаланып, Алла Тааланын бар экендигин жана Анын жалгыздыгын түшүнгөн.

Ушул өңүттөн алып караганыбызда, акыл-эстүү адамдын Кудайсыз, динсиз болушу мүмкүн эмес. Анткени, «Жок!» деп айтуу менен иш бүтүп калбайт. Ал үчүн «Кудай жок» деген адамдын кишини ынандыра туура далилдери болушу керек. Аалам, тирүүлүк жана өлүмдөн кийинки жашоо сырын түшүнө албадым деген чолок ойго камалып, «Жок!» деп айтуу туура эмес. Мындайлар, өз саламаттыгынын начарлап баратканын сезбеген адамга окшош. Курсагы ачып турса да токмун дештин өзү анын оорулуу экендигинин далили. Маселен, наркоздун таасири астындагы бейтап терисинин, мүчөлөрүнүн кездеме сымал кесилип, тигилип жатканын сезе албайт. Анын сыңарындай, жүрөктүн, аң-сезимдин сокурлугунан улам, улуу акыйкаттарды баамдай албагандар бар. Алла Таала аларды:

**«Сокурлар, дүлөйлөр...»** деп сыпаттаган.

Болбосо, Алла Таала адамзатты ишенимге муктаж кылып жана акыйкатты аңдай ала турган жөндөмдө жараткан. Табиятыбызда мына ушул тубаса муктаждык менен тубаса жөндөмүбүз бар. Ошого карабай, адампенденин ыймандан, акыйкаттан оолак болушунун себеби – рухий сокурлукта

жана наадандыкта. Каапырдын деле жан дүйнөсү Алла Тааланы андап, түшүнүүгө даяр. Бирок, рухий сокурлугунан жана дүлөйлүгүнөн улам бул жөндөмүн иштете алган эмес. Муну толук эсте калбаган түшкө салыштырууга болот. Же болбосо, капаста чонойгонунан улам канаты катып, учуу дегенди элестете да албаган куш сымал…

Кылдат назар сала турган болсок, «самавий (асмандан келген)» делген диндердин баарында «Алла Таалага болгон ишеним» бар. Ар кандай себептерден улам тавхид чыйырынан адашкандыктан, бул ишенимдерге көптөгөн жаңылыш түшүнүктөр, аракеттер синип кеткен. Нукуралыктан тайып, туура эмес түшүнүктөр кирип кеткендиктен, Ислам дини ал диндерге бузулган диндер деп баа берет. Анткени, алардын ишеними ааламдарды жараткан Алла Тааланын арууллугуна, кемчиликсиз экендигине, кынтыксыз сыпаттарына, эч нерсеге муктаж эместигине көлөкө түшүрүп, шек келтиришкен. Акыйкат тавхид ишенимине алардын ишенимдери такыр дал келбейт.

Алардагы жаңылыш түшүнүктөрдүн айрымдары Азирети Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)* маалымдаган кудсий хадисте мындай деп айтылат:

«Алла Таала мындай деди: «Адам баласы Мени жалган деди. Болбосо, Мени жалган дегенге акысы жок эле. Адам баласы Мага акаарат кылды. Мындайга да акысы жок болчу. Өлгөндөн кийин кайра тирилте албайт, деген ойдон улам Мени жалганга чыгарды. Ал эми акаарат кылганына келе турган болсок, ал Кудайдын баласы бар деди. Чын-чынында бала жана аял деген нерседен Мен аруумун» ***(Бухари, Тафсир, 2/8).***

Алла Таала тууралуу акыйкат акыйданы кыяматка чейин Ислам дининен гана үйрөнүүгө болот. Ислам динин Алла Тааланын жана Анын ак Пайгамбарынын билдирүүлөрүнүн

негизинде гана бекем ишенимди түптөгөн. Кыпындай да көз караш же пикир кошулган эмес. Кудай Таала Өзүн кандай таанытса, Пайгамбар Алланы кандай таанытса, дал ошол нукта келе жатат. Анын ысым-сыпаттарына таңууланган кемчиликти же кошумча көз карашты Ислам эч качан кабыл кылбайт. Баарыбызга белгилүү болгондой, Алла Тааланын сыпаттары жалпысынан экиге бөлүнөт:

а. Затий сыпаттары

б. Субутий сыпаттары

**Затий сыпаттары (сифаты салбиййа)**

**Вужуд:** Алла Таала бар жана Анын бар болуусу эч нерсеге муктаж эмес. Андыктан, ал «Важибул-вужуд» (Анын барлыгында талаш жок, бар болушу зарыл) деп аталат. Башкача айтканда, Анын жок болушу мүмкүн эмес. Андан башка бардык жандуу-жансыздар – мумкинуль-вужуд. Башкача айтканда, макулуктар бар болсо да, жок болсо да боло берет, Алла үчүн эч кандай кыйынчылык жок.

**Кыдам:** Себеп жана натыйжа деген айкалышка, байланышка ылайык нерселердин алгач бар болгон бир себепкерден башталышы логикага абдан туура келет. Бул себепкер жаралууга муктаж болуудан аруу, оолак болуп, жаратууга кудуреттүү болууга тийиш. Мына ушул себепкер – Алла Таала. Анын барлыгынын башталышы жок. Бардык нерсенин башталышы Алланын колунда. Анын башталышы да, бүтөөрү да жок.

**Бекаа:** Алла Таала түбөлүктүү, бүтөөрү жок.

**Вахданият:** Алла Таала жалгыз. Анын затында, сыпаттарында жана иш-аракеттеринде шериги да, окшошу да жок.

Аалам жаралгандан бери болуп келген ырааттуу агым, эч аксабай келе жаткан аалам ыргагы, бири-бири менен тыгыз байланышкан керемет сырлар жана көзгө көрүнүп көрүнбөгөн бүт нерсе Алла Тааланын жаратуучулугун жана чексиз кудуреттүүлүгүн даана көрсөтүп турат. Эгер бул кудурет жалгыз эмес, көп болгондо, каалоолордун ар түрдүү болушунан улам ааламдагы тендешсиз ырааттуулук, мыйзам жана алардын ичиндеги сырлар бири-бири менен чатышып, баш-аламандык башталмак. Натыйжада, жашоо болбой калмак. Аятта мындай деп айтылат:

**«... Алла Таала перзент күтпөйт. Андан башка эч кандай кудай жок. Андай болбогондо, ар бир кудай өзү жараткан нерселери менен болуп, алардын бири экинчисине үстөмдүк кылмак. Алар айткан нерселерден Алла аруу»** *(Муминун сүрөсү, 91-аят).*

**«Эгерде жерде жана асманда Алладан башка кудайлар болгондо, жер жана асман** (булардын мыйзамы) **бузулуп кетмек. Демек, арштын Раббиси болгон Алла алар тануулаган өксүк сыпаттардан аруу»** *(Анбия сүрөсү, 22-аят).*

Куранды аягына дейре кылдат окуган адам, Алла Таала Өзүнүн Заты тууралуу ишенимге пенделерин бекем болууга милдеттендиргенин көрөт. Бул ишенимдин эң маанилүүсү - **вахданият,** башкача айтканда, Алланын жалгыз экендигине ишенүү. Ошондуктан, динибизге Аллага шерик кошуу Кудай Тааланын ачуусун келтирген чоң күнөөлөрдүн эң башкысы болуп саналат. Куран мына ушул өңдүү адашуудан сактануу үчүн кескин эскертүүлөргө жана андан алыс болууну көздөгөн чакырыктарга өзгөчө орун берген:

**«... Кимде-ким Аллага шерик кошо турган болсо, шексиз, Алла ага бейишти арам кылат. Анын барар жери – алоолонгон от.** (Тозокто) **заалымдарга жардам**

**берер жан болбойт»** *(Маида сүрөсү, 72-аят).*

«(Эй, расулум!) **Шексиз, сага да, сенден мурункуларга** (пайгамбарларга) **да: «Эгер Аллага шерик кошо турган болсоң, анда сенин амалдарыңдын баары текке кетет жана зыянга учурагандардын бири болосуң!» деген** (эскертүүнү) **вахий кылганмын»** *(Зумар сүрөсү, 65-аят).*

**«Алла Өзүнө шерик кошкондорду эч качан кечирбейт, кимди кааласа, анын башка күнөөлөрүн кечирет. Кимде-ким Аллага шерик кошсо, калетсиз, ал чоң күнөө ойлоп чыгарган болот»** *(Ниса сүрөсү, 48-аят).*

Алланын жалгыздыгын тастыктаган ишенимдеги кыпындай болгон кемчиликти санак жеткис ибадаттар менен да жууп кетире албайсың. Буга төмөнкүдөй мисал келтирсе болот: Бир кишини мол жакшылык менен сыйлап туруп, артынан анын ар-намысына тийе турган сөздөрдү айтып, көңүлүн оорутсаң, кылган жакшылыгың түккө арзыбайт. Алла Таалага ыйман келтирүүдөгү кичинекей эле бир кемчилик дал ушул сыңары, ага эч кандай пайда алып келбейт. Каапырлык, бул, Алла Тааланы четке кагуу, жалган деп ишенүү болгондуктан, Анын аброюна, акыйкатына кол салуу болуп саналат. Тагыраак айтканда, каапырлык – Алла Тааланын затына каршы жасалган кылмыш. Бул кылмыштын кечирилбешинин себеби – анын рухий оордугу. Бир адам каапыр бойдон өлүп кетсе, Кудай Таала аны эч качан кечирбейт. Тирүү кезде каапырлыктан кайтып, ыйманга келсе жана күнөөсүнө тообо кылса, Алла Таала айкөлдүгүнө алып аны кечирет. Ошол себептен Алла Таала ыйман келтирүүнү жана аксатпай салих амалдарды аткарууну пендесинен талап кылат.

**Мухалафатун лил хавадис**: Алланын теңдеши да,

окшошу да жок. Башкача айтканда, Ал жаралгандардын эч бирине окшош эмес. Алла Тааланы пендеге таандык сыпаттарга окшотуу же салыштыруу такыр туура эмес. Кудай Таала мындай нерседен аруу.

**Кыям би нафсихи:** Алла Таала – абалтан бар, түбөлүккө болот. Аны эч ким жараткан эмес. Ал өзүнөн өзү бар. Ал бар болушунда эч кимге, эч нерсеге муктаж эмес. Тескерисинче, бардык жан-жаныбарлар жаралууда да, жаралган соң да ырыскы таап, өмүр сүрүүдө Ага муктаж.

### Алла Тааланын субутий сыпаттары

**Хаят:** Алла Таала тирүү жана анын бул касиети өз алдынча кааим (дайыма бар жана барлыгы эч нерсеге муктаж эмес). Ал эч качан өлбөйт жана жок болбойт. Тирүүнүн баары Анын бул улуу сыпатынын айкын көрүнүшү болуп эсептелет.

Алла Тааланын илим жана кудурет сыпаттары Анын тирүү экендигинин таасын далили. Анткени ажайып ысымсыпаттар тирүү затта гана болот.

Алла Тааланын сыпаттарынын эч бири пенденин сыпатына окшобойт. Ошондой эле, Анын тирүүлүк сыпаты адамзаттын жашоосуна, өмүрүнө такыр окшош эмес. Бүткүл жашоолор Анын бул улук сыпатынын күзгүсү болуп саналып, ага көз каранды. Ушундан улам, жаралгандардын жашоосу – дене менен рухтун бир бүтүндүгүнөн турган туруктуу эмес материалдык жашоо: чыныгы жашоо эмес. Себеби ал убагы келгенде бардык жандуулардан кайра алынат. Алланын **Хайй** сыпаты болсо - өз затынан ажырагыс, кемчиликсиз сыпат. Анткени, Анын акыйкатта барлыгы дайыма тирүү болушунда. Кыскасы, Аллага таандык болгон жашоо - тескериси өлүм болгон жашоо эмес, жалгыз ага гана таандык болгон жашоо. Ал эми макулуктуку болсо

дене менен рухтун биримдигинен турган убактылуу жашоо. Ажал жеткенде өмүрдү Алла алып койот. Себеби, Алла пендесин сыноо үчүн, ага өмүрдү аманат кылып берген.

**Илим:** Алла түбөлүктүү илим-билимдин ээси жана анын билими бардык нерсени камтып турат. Анын илиминин сыртында эч нерсе калган эмес, баарын билет. Ал болуп өткөн жана боло турган бардык нерсени толугу менен билет. Анын илиминде жашыруун калды, жетпей калды деген эч нерсе жок. Көрүнөөнү да, көмүскөнү да, ачыкты да, жашыруунду да, айтор бүт нерсени билүүчү Зат. Бардык нерсе Ага айдан ачык. Адам баласына берилген илим-билим болсо - Алланын илиминин бир тамчысы, балким, бир тамчыдан да кичине.

Алланын илимин адамзаттык чектелүү ой-пикирге салыштыруу туура эмес. Бул ааламдагы акыл менен эрк жеткис кылдаттуулук, чебер мыйзам менен ырааттуулук – Алла Тааланын канчалык чексиз илимге ээ экенинин эң чоң далили. Ааламдагы кыпындан тартып, галактикалар жана алардын ырааттуу системасы Алла Тааланын илими менен гана өз нугунан тайбай, көз ирмемге токтоп калбай уланып, жашап келе жатат. Бир нерсени жасоо же жаратуу ошол максаттагы нерсе тууралуу бүт маалыматты ийне-жибине чейин билүүнү талап кылат. Албетте мындай билим Алла Таалада гана бар.

Адам баласы кичинекей эле ачылыш жасаш үчүн, көп сандаган кишилерге жана мурдагы кылымдардын тажрыйбасына, көптөгөн илимий эрежелерге муктаж. Анығында, бул ачылыштардын, ойлоп табуулардын жана али чечиле элек сырлардын баарын Алла Таала улуу илими менен ааламдын мыйзам-ченемине төрт тарабын шайкеш кылып бир заматта орноткон. Бул акыйкатты эске салуу үчүн Алла Таала Ыйык Куранда мындай деген:

**«Алла Таала Өзүнүн жараткандарын билбейби?! Ал – Кылдат жана Кабардар»** *(Мүлк сүрөсү, 14-аят).*

**«Эгер жер бетиндеги дарактар калем болуп, деңиздер сыя болсо жана андан соң дагы жети деңиз жардамга келсе, Алланын сөздөрү түгөнбөйт. Албетте, Алла чексиз кудурет жана даанышмандык ээси»** *(Лукман сүрөсү, 27-аят).*

**Сами:** Алла Таала бардык нерсени угат. Анын угуусу биздики сыяктуу эмес. Эч нерсе Анын угуусунан жашыруун кала албайт. Ал тургай Алла Таала таштын үстүндө бараткан кумурсканын кадамдарын да угуп турат. Угуу сезимине ээ болгон жандуунун баары Алла Тааланын «угуучу» сыпатынын чагылышы аркылуу угушат. Булар бул касиеттен ажыраса, эч нерсе укпай калышат.

**Басар:** Алла Тааланын көрүүсү - башка сыпаттарындай эле керемет сыпаттарынын бири. Ал бардык нерсени толугу менен көрөт. Анын көзүнөн жашыруун калган эч нерсе жок. Ал караңгы түндө кара таштын үстүндө турган кара кумурсканы да көрөт.

Алла Таала макулук аттуунун жашыруун ой-санаасынан бери **билет,** алардын бардык ишаратын, сөздөрүн **угат,** бардык кыймыл аракеттерди кынтыксыз **көрөт**. Пендени айтылган буйруктарга бекем болуп, тыюу салынган нерселерден узак, ыкласман момун мусулман болсун деп жогорудагы сыпаттарын Куранда байма-бай кайталап, эскертүү берген.

**Ирада**: Алла Таала Өзү каалаганын каалагандай жаратат. Өкүм кылышта жана бардык иштерди болтурууда Алла Таала чексиз эркин. Анын бир гана “كُنْ: **бол!**” деген буйругу менен каалаганы ошол замат болот *(Бакара сүрөсү, 117-аяттын мааниси).*

Ар бир болгон нерсе жана иш-аракет – Анын каалоосуна байланыштуу. Кыскасын айтканда, «Алла Тааланын каалаганы болот, каалабаганы болбойт!»

Ушундан улам, Алла Таала ыраазы болгон иш-аракеттер Анын каалоосу менен ишке ашат. Ошондой эле, Ал ыраазы болбогон иштер да сыноо максатында, Анын уруксаты менен жүзөгө ашат.

Курани Каримди иликтей турган болсок, Алла Тааланын эрки жана каалоосу абсолюттук эркин экендигин андайбыз. Өзүнүн эркин, каалоосун ишке ашырууда Ал чексиз эркиндикке ээ. Эмнени кааласа, Өзү каалагандай жаратаарын көп аяттарда жар салган. Жадагалса, «Ыйык Курандагы сөздөр баштан-аягына чейин Алла Тааланын чексиз эркиндигин көрсөтүп турат» деп айта алабыз. Ошондуктан, пенде өз мүмкүнчүлүгү менен жөндөмүнүн чегин билип, Алла Тааланын эркине таандык болгон маселелерде чектен чыкпашы керек. Алла Таала кулдарын каапырдык, шерик кошуу жана пенде акысынын тышындагы күнөөлөрү боюнча азапка салуусун көмүскө сактап, аларга бул боюнча каалаганындай мамиле кыла турганын билдирген. Башкача айтканда, ал өзү каалаган пендесин кечирет, каалабаганын кечирбейт. Бул чындыкты Ал төмөнкүчө түшүндүрөт:

**«Асмандар менен жердегинин баары Аллага таандык. Ал каалаганын кечирет, каалаганын азапка салат. Алла абдан кечиримдүү жана абдан ырайымдуу»** *(Аали Имран сүрөсү, 129-аят).*

**Кудурет:** Алла Таала чексиз кудуреттүү Зат. Анын күчү бүт нерсени курчап турат. Алла Таала үчүн эч нерсенин кыпындай кыйынчылыгы жок. Каалаган нерсесин ашыкча же кемтик кылбастан, даанышмандыгы менен кынтыксыз кылып жаратат.

Өзүбүз жашап жаткан жер, ааламга назар салалычы. Ажайып сулуулукту, тең салмактуу, керемет тартипти көрө алабыз. Ушунун баары Алла Тааланын кудуреттүүлүгүнүн кашкайган далили.

Ошондуктан, Алла Тааланын кудуретин адамдык алсыздыгыбыз менен түшүнөм деп жаңылыштык кетирбешибиз керек. Анткени биздин чамабыз чектелүү. Айрыкча, бизде кудуреттүүлүктүн карама-каршысы бар, б.а. алсызбыз. Ал эми Алланын эбегейсиз кудуретинин чеги жок, ошондой эле, алсыздык сыяктуу бардык терс сыпаттардан аруу. Анын чексиз кудуретинин алдында алсыз болбогон эч нерсе жок. Биздеги кудуреттин салмагы Алла Таала канча берсе, ошончо гана.

Анын кудуретине каршы чыккан канчалаган наадандар тарых барактарында кырсыктарга кабылып, жок болуп кетишкен. Намруд, Фараон, Карун, Абу Жахил жана дагы канчалары акырында өтө кейиштүү абалда бул дүйнөдөн зарлап өтүшкөн. Алардын ичээр суусу түгөнгөндө, Алланын каарына калган каапырлар ит өлүм менен өлүшкөн. Өзгөчө, өзүн Жараткан Аллага теңеген Намруддун алсыз жана бир буту аксак чиркейге жеңилиши, ошондой эле, кошуунундагы чоң пилдерге ишенип, Ыйык Каабага чабуул жасаган Абраха менен жоокерлеринин «абаабил» куштары тарабынан кыйратылышы да - Алла Тааланын кудуретин аңдап-түшүнүү үчүн өзүнчө ибараттуу көрүнүш.

**Калам:** Алла Таала – улуу, чексиз жана даанышман сөздүн, кеменгер кептин ээси. Андыктан, Ал үнгө, тамгаларга жана бул тамгалардан пайда болгон сөздөр менен сүйлөмдөрдү кураштырууга муктаж эмес. Башкача айтканда, анын сүйлөөсү тамгалардан дагы, үндөн дагы куралган эмес жана адамдардын сөз менен сүйлөөсүнө такыр окшош эмес. Анткени, адамдын сүйлөшү – Жараткан Алланын сүйлөөчү сыпатынын айкын чагылышы.

Курани Карим жана башка ыйык китептер Алланын «Калам» сыпатынан пайда болуп, адамзаттын жыргалчылыгы үчүн ыроолонгон.

Куран – Алла Тааланын сөзү болгондугу үчүн, анын куттуу маанисине жана сөздөрүнө сый-урмат көрсөтүү абзел. Куранды даарatsыз кармоо арам болуп эсептелет. Башкача айтканда, даарatsыз абалда Куранды кармоо күнөө. Анткени, Алла Таала мындай деп буюрган:

**«Албетте, бул – Ыйык Куран.** (Ал Куран) **– Китепте сакталган. Аны тазалар** (даараты барлар) **гана кармайт.** (Ал) **Ааламдардын Эгесинен түшкөн»** *(Вакиа сүрөсү, 77-80-аяттар)*.

Куттуу хадисте болсо: *«Куранды тазалар гана кармасын!» (Муватта, Куран 1)*; *«Таза адамдардан (даараты барлар гана) башка эч ким Куранга кол тийгизбесин!» (Хаким, Мустадрак, I, 553/1447)* деп айтылат.

**Таквин:** Таквин – Алла Тааланын жаратуучулук сыпаты. Жоктон жаратуу, жокту бар кылуу бир гана Ага тандык. Биз билген жана билбеген сансыз ааламдар - Анын жараткан эмгеги.

Алла Тааланын таквин сыпаты кол менен, же башка бир каражат же аспаптын жардамы менен жасоо, жаратуу дегенди түшүндүрбөйт. Кудайы каалоо, акылга сыйбас кудуреттүүлүк жана ааламды Кудайы өкүмгө моюн сундуруу менен, бизге такыр белгисиз шартта жаратуу дегенди түшүндүрөт.

Алланын башка сыпаттары сынары таквин сыпаты да абалтан (кадим) жана түбөлүктүү. Ал эми анын таасири астында жаратылган нерсенин баары түбөлүктүү эмес, убактылуу.

Кыскасын айтканда, анын улук затына таандык бүткүл сыпаттарын толук сүрөттөө мүмкүн эмес. Ал сыпаттардын баары эзелий жана түбөлүктүү. Андагынын баары абсолюттук түрдө абалтан бар жана чексиз өзгөчөлүккө ээ. Сыпатынын эч биринде кандайдыр бир чен-өлчөм жок. Андыктан, анын илими, сөзү, кудурети, жаратуучулугу жана башка бардык сыпаттары салыштырылгыс, баары кемчиликсиз. Биз жана биз жашаган дүйнөбүз, акыл көрөңгөбүз чектелүү жана убактылуу. Адам баласы Алла Тааланын өзгөчө сыпаттарын толугу менен түшүнүүнү мындай кой, алигечейин өзүн толук таанып бүтө элек. Пендезат Алла Тааланын затынын маңызын да, сыпаттарынын ички жүзүн да толугу менен түшүнө албайт. Биз болгону Алла Тааланын ааламга тийген ак шооласын, талашсыз таасирин, күч-кудеретинин бир четин, чалкыган илиминин тамчысын, сулуулугунун бир чымчымын гана көрө алабыз.

Жараткан Алла Тааланы аталган мына ушул сыпаттары менен таанууга, билүүгө болот. Тизмектелген бул сыпаттар менен айтылбай калган башка Кудайы сыпаттары кандайдыр бир мезгилге же жагдайга жараша эмес, Алла Тааланын Затында ар дайым бар жана алар түбөлүккө Өзүнөн ажырабайт.

Алла Тааланын сыпаттарынын маани-маңызын сөз менен жеткирип айтуу жана түшүндүрүү мүмкүн эмес. Анын бардык сыпаттары эзели (башталышы жок) жана түбөлүктүү (бүтөөрү жок). Сыпаттарынын баары Анда абсолюттук түрдө бар, сансыз өзгөчөлүккө ээ. Башкача айтканда, сыпаттарынын эч биринин чеги, көлөмү жок. Андыктан, Алла Тааланы илим, калам, кудурет, таквин жана башка сыпаттарын чексиз, эзелий жана түбөлүктүү деп билебиз. Айрыкча, Анын сыпаттарын эч нерсеге окшоштурууга жана салыштырууга болбойт.

Кайсы жагынан карабайлы, биз жана биз жашаган дүйнө убактылуу, ченелүү, чеги, кыйыры жана көлөмү белгилүү. Ченелүү акыл менен өзүн толук тааный албаган адамзат, Алла Тааланын ысым-сыпаттарын жана сыпаттарынын өзгөчөлүктөрүн кайдан жетик түшүнсүн. Биз Алла Тааланын затынын өзөгүн жана акыйкат маңызын түшүнө албаганыбыз сыңары, сыпаттарын да толук андап түшүнө албайбыз. Болгону, Алла Таалам Өзүн канчалык тааныткан болсо, ошончо гана түнүнө алабыз. Бул болсо, Анын чексиз сыпаттарынын биздин акылыбызга чагылган кичинекей гана элеси…

### а. Алла Тааланын барлыгынын жана жалгыздыгынын далилдери

Учу кыйыры көрүнбөгөн бул аалам белгилүү мыйзамдын, ырааттуу эреженин алкагында жашап келет. Өтө бийик жаратмандыкта курулган бул мыйзам жана эреже жаратылган күндөн бери кылт этпестен өз нугунда, экологиялык ырааттуулукта вазийпасын өтөп келет.

Таң ата бак тарапка көз жүгүрткөн баба дыйкан жаңы тигилген көчөттөрдүн айрымдарынын жыгылып калганын көрсө, муну катуу шамалдын же табигый кырсыктын кесепети деп түшүнөт. Бирок, дарактардын омкорулуп калышында кудум атайылап жасалгандай, кандайдыр бир сандык тактык болсо, мисалы, ар бир үчүнчү же бешинчи дарак жыгылган болсо, мунун табигый кырсыктын кесепети катары кабылдоо мүмкүн эмес. Бул апааттын аялуу сыры бар экенин, муну Кудуреттүү Зат жасаганын түшүнүүгө тийиш. Демек, беш, он дарактын өзүнөн өзү жыгылып калбаганын, мунун олуттуу себеби бар экенин кабыл кылган акыл, ушунчалык тендешсиз аяр жаратмандыкты көрүп туруп, анан кантип аалам кокустуктан жаратылган же өзүнөн өзү жаратылган

деп айта алат?! Бул жеткен кайдыгерлик эмеспи?! [51]

Мындай кайдыгерлерге **Нежип Фазыл** акын мындай деп кайрылат:

Катар-катар курчап турат табият.

Карабайын кай тарапка бурулуп.

Курчаган Зат болбосо ким курчамак?

Сүрөтчү ким, бизге берген сулуулук?

Каранып да, күзгүдөн сурадынбы?

Бул нерсени түшүнүү үчүн акыл-эс, ан-сезим писихикалык жана психологиялык жактан жабыркабаган, табияты таза болушу керек. Ааламдагы бири-бирине уланган себептер чынжырына ой калчаган акыл, бул нерсенин тегин жерден жаралбаганын түшүнүп олтуруп, акырында себептин башаты болгон Алла Таалага жана Анын барлыгына ынанып, ыйман келтирет. Мындай шартта адамдын ой чабытын, баам-парасатын жаңылтуу үчүн шайтандын ар кайсы жерден азгырышы жана ар кайсы бурчка тузак койору бештен белгилүү. Шайтандын тузактарына илинбей өтүү үчүн пенде акылды этият колдонуп, ынсаптуу жана эрктүү болушу керек.

**«Кулдарынын ичинен илимдүүлөр гана Алла Тааладан** (талаптагыдай) **коркушат»** деп айтылат Ыйык Куранда *(Фатыр сүрөсү, 28-аят)*.

Аяттан маалым болгондой, Алла Тааланын улуулугун жана кудуреттүүлүгүн жетик андоо илимди талап кылат. Макро жана микро ааламдарды изилдеген аалымдар Жараткандын барлыгын жана чексиз кудуреттүүлүгүн баарынан

51. Карагыла: Исмаил, Фенни Эртугрул, Иман хакикатлери этрафында суаллере жеваплар, Стамбул-1978, б, 21-22.

жакшы түшүнүшөт. Анткени, алар илимге таянган изилдөөлөрүндө ааламдагы таң калычтуу ырааттуулукту, тең салмактуулукту көрүшөт.

Индустан аалымдарынан доктор **Инаятуллах ал-Машрики** мындай деген:

«1909-жыл эле. Күнгө жекшемби. Кембридж университетинде сабак берген астрономия илиминин атактуу профессору **Сер Жеймс Жонести** көрдүм. Нөшөрлөп жамгыр жаап жатканына карабай кол чатыр менен инжилин колтугуна кысып алып чиркөөгө бара жатыптыр. Жакын барып салам айттым. Алик алган жок. Экинчи жолу салам бергенимде:

-Эмне болду? – деди.

-Эки суроом бар, жооп берип койо аласызбы? Биринчиси, эмне себептен жамгыр төгүп жатканына карабай кол чатырыңызды колтугуңузга кысып алгансыз? – дедим.

Мага карап мыйыгынан жылмайды да, дароо кол чатырын ачты. Профессорго экинчи суроомду узаттым:

-Экинчиси, сиз өңдүү дүйнөгө атагы кеткен аалымдын чиркөөгө бара жатышынын себеби эмнеде?

Менин бул суроомду угуп бир аз ойлоно түшкөн Сер Жеймс:

-Бүгүн биз тарапка өтүп кел, кечки тамактын үстүндө баарлашалы, - деди.

Күүгүмгө жакын профессордун үйүнө бардым. Экөөбүз кобурашып олтурдук. Ал мага асмандагы жандыктардын жаратылышынан, ааламдагы ажайып системалардан, кең ааламдын ичине сыйдырылган планеталардын ортосундагы миллион, триллион чакырым узактыктардан, алардын айырмачылыктарынан, галлактикалардын чамгарактай

сызыктарынан, ааламдагы тартылуу жана түртүлүү күчүнөн, шооласы асман чапчыган бороон-чапкындар жана башка маалыматтардан кеп салып, маанилүү маек куруп берди. Угуп олтуруп Алла Тааланын кудуреттүүлүгүн жана улуулугун жүрөгүм менен сездим. Ушунчалык терең илимге каныккан профессор Сей Жеймс да Кудайдан коркуу сезими опкоолжуп колу титиреп, көзүнөн жашы салаалап, ыйлап да алды. Бир саамга унчукпай олтуруп, көз жашын сүрткөн соң мындай деди:

– Инаятуллах досум. Алла Таала жаратып койгон ушул ажайып сулуу дүйнөгө, ааламдагы кынтыксыз мыйзамга көз чаптырсам, Кудай Тааланын улуулугунун астында апкаарып титирей баштайм. Анын чексиз улуулугуна таазим кыла: «Оо, Жараткан! Сен кандай гана улуусуң!» деген сөзүмдү денемдеги ар бир клеткам тастыктаганын сезем. Мен ушундан абдан ырахат алам. Ушул бактымды башкалардын бактысынан миң мертебе өйдө деп билемин!»

Сөзгө аралаштым. Дал ошол маалда эсиме түшкөн төмөнкү аятты окудум:

**«Кулдарынын ичинен илимдүүлөр гана Алла Тааладан** (талаптагыдай) **коркушат»** *(Фатыр сүрөсү, 28-аят).*

Бул аятты угаары менен Сер Жеймс бир башкача болуп кыйкырып алды.

– Сен эмне деп жатасың? Билимдүүлөр Алла Тааладан коркушат, ушундайбы? Бул абдан таң калыштуу жана кашкайган акыйкат сөз! Элүү жылдан бери мен изилдеп келе жаткан нерсе, тажрыйбаларымда жетишкен ийгиликтерим, мен кол койгон ачылышым Азирети Мухаммед айтып кеткен кабарлардын арасында бар беле? Бул аят чын эле Куранда барбы? Эгер бул аят чындап Куранда бар болсо, Ыйык Курандын Алла Таала жөнөткөн китеп экендигине ишенген-

дигимди жана тастыктаганымды өз эмгектерине жазып кой! Азирети Мухаммед окуганды, жазганды билген эмес. Ошол себептен анын бул сырды билиши мүмкүн эмес болчу. Бул акыйкатты ага Алла Таала үйрөткөн тура!» *(Вахидуддин Хан, Ислам Мейдан Окуйор, 251-253-беттер).*

Табигый так илимге өзүн арнаган ушул сыяктуу дини бөлөк далай илимдүүлөр акыйкаттын астында тизе бүгүп, ыйман келтиришкен. Ыйман келтирбесе да, нечендеген аалымдар акыйкатты таанышкан. Мына ушунун өзү Ыйык Курандын мужизасы эмей, эмине?!

«(Сүйүктүү Элчим!) **Сага түшүрүлгөн Кудайы вахийдин баары нак акыйкат экенин жана ал пендени Алланын жолуна салаарын чыныгы илимдүүлөр албетте көрүшөт»** *(Сабаа сүрөсү, 6-аят).*

«**Анын** (Курандын) **акыйкат экендиги даана билинсин үчүн адамдарга ааламдардан жана өзүнүн туруш-турпатынан белгилерибизди көрсөтүп койобуз...**» *(Фуссилат сүрөсү, 53-аят).*

Акылдын көзү менен ааламга назар салган пенде Кудай Тааланын сансыз белгилерин көрө алат.

### Кудай Тааланын кудуреттүүлүгү тууралуу

Бул дүйнөгө адамдар менен жаныбарлар гана жаратылганда, табияттагы бардык кычкылтекти жутуп, аны карбондиокситке айлантып салышмак. Белгилүү бир мезгилден кийин кычкылтек азайган сайын карбондиокситтин ууга айланышы менен, баары ууланып жок болмок. Бирок, ааламга ажайып тартипти койгон Алла Таала, табияттын көркү кылып сан түркүн өсүмдүктөрдү жана бак-дарактарды өстүрүп, буларды карбондиокситти кычкылтекке айланта

турган касиетте жараткан. Алла Таала мына ушундай улуу керемет менен дүйнөгө тең салмактуулук менен жашоону ырааттуу тартипке салган.

Мындан да кызыктуу жагдайга көңүл буралы. Алла Таала жер шарынын төрттөн үч бөлүгүнө деңиздерди, океандарды жараткан. Төрттөн бир бөлүгү кургактыкта. Бирок бул кургактыктын жарымынан көбү тоо-таш, аска-зоо, куму эшилген чөл болгондуктан өсүмдүк өспөйт. Андан калган аз гана бөлүгү топурактуу. Алла Тааланын кудуреттүүлүгүн ушундан билиңиз, Ал ушул топуракты ар дайым өзгөрүп турчу, бир абалдан, башка түргө айланып турчу касиетке ээ кылып, жандуунун баары азыктанар кенч кылып жараткан.

Маселен, жан-жаныбардын ичинен жылкыны эле алалы. Жер жаралгандан бери жылкы түрүнөн канча баш жаралган жана кыяматка чейин канчасы туула турган болсо, ошонун баары дүнүнөн келчү болсо, дүйнө тар болуп, жайыларга жайыт, тоюнарга тоют да жетмек эмес. Алла Таала чексиз илими менен бардык жаныбарларды аз, көп болсо да тукум улоо мыйзамына баш ийдирип, жер бетинин бардык аймактарына жайып жиберген. Бизге белгилүү жана белгисиз болгон жаныбар жана айбанаттардын баардык түрү кыяматка чейин келсе да, жерге баары батат, баарынын ырыскысы бар. Башкача айтканда, Кудайдын жерге берген убакыт жана орундук сырынын шарапаты менен жер бети өзүнүн нормалдуу мүмкүнчүлүгүнөн триллиондогон эсе ашык жүктү көтөрө бермекчи. Ошентип, жандуу-жансыздын бул дүйнөгө жаратылышы деле жөн жерден эмес, жашоонун тең салмактуулугун сактоого багытталган.

Дагы бир мисал айта кетели. Чынар теректи эле алалы. Бир чынар бир жылда миллиондогон уруктарды өндүрөт. Уруктар түктүү жана жеңил келип, кудум түктүү парашют сымал каалгып уча турган өзгөчөлүккө ээ болушат. Шамал-

дын жардамы менен анын уруктары узак жактарга учуп кетишет. Эгер, жалгыз эле чынардын ар бир уругу жыл сайын өнүп-өсө турган болсо, бир кылымга жетпей жер бети чынардын чытырман токоюна айланмак. Кең дүйнө бир чынарга тар келмек. Бул мисалды бардык тирүү макулукка карата айта берсе болот. Ушул өңдүү акыйкаттардын тартипке салынгандыгы оңой менен акыл жетпей турган теңдешсиз ченемди жана тең салмактуулукту айгинелеп турат.

Сөзгө сыйгыс ушундай мыкты, айкалышкан ушундай ажайып гармония жана кылдат эсепкөйлүктөн куралган так механизимдин барлыгы Кудай Тааланын бар экендигин жана жалгыздыгын таасын чагылдырып турат. Куранда мындай деп айтылат: «**Ал асманды көтөрдү жана ченемди койду**» *(Рахман сүрөсү, 7-аят).*

**«Ал жети кабат асманды как-кат кылып жараткан. Мээримдүүнүн** (Алланын) **жаратуусунда эч бир ирээтсиздикти көрө албайсың! Кайра-кайра көз чаптырсаң да кынтык таба албайсың! Дагы да эки мертебе көз салчы: Көз карашың чарчап, кор болуп кайра өзүңө кайтат»** *(Мулк сүрөсү, 3-4-аяттар).*

Алла Тааланын адамдын акылы жеткис, чексиз кудурет күчүн ушундан билиңиз, бирдей түрдөгү жалбыракты же чөптү жегенине карабай, жаныбарлар ар түрдүү нематтарды адам баласынын пайдасына берип келүүдө. Маселен, тыттын жашыл жалбырагын жеген уй менен койдон сүт жана эт алабыз. Ошол эле жалбыракты кичинекей гана пила куртуна берип андан жибек алууга болот. Ал эми, ушул тыттын жалбырагын жейрен (Котормочудан: Жейрен – кайберендин бир түрү. Бул кайберенден жыпар алынгандыктан кыргыздар аны «жыпар киндик» деп да коюшкан) жесе, андан мускус (миск, жыпар, атыр) пайда болот.

Гүл чанактарынан азыктанган аарынын бал бериши адамдын акылы, түшүнүгү жетпей турган ажайып бир керемет эмей эмне? Бетинен айдың жел аймалап өткөн бетегелүү жайлоолорго, айлана-чөйрөнү көркко бөлөгөн ар жерде бири кызыл, бири саргыл, бири сыя ирең тарткан гүлдөргө, мөмөлүү бак-дарактарга үңүлө назар салып, алардын кара топурактан өң-түс, жыт, даам сыяктуу өзгөчөлүктөрүн кантип алып жаткандыгын ойлосок, Жараткандын чексиз кудуреттүүлүгүнүн алдында таң калбоо мүмкүн эмес. Башта айтылгандай, акылсыз делген жаныбар жегенин актап эт, сүт берет. Ал эми акылы ай чапчыгыдай болгон пендезат миң тонна чөптү, миң түркүн отту химиялык лабораторияга салган чакта да бир тиштем эт же бир грамм сүт өндүргөнгө чамасы жетпейт.

Акыл, парасаттуу адам ааламдын кай чекитине, кай тарабына көз жүгүртпөсүн Алла Тааланын барлыгын жана улуулугун көрө алат. Пайгамбар жөнөтүү, ошол жапакеч элчилердин тили, илими жана адеп-ахлагы менен пендезаттын деңгээлин көтөрүү, арасынан аалымдарды өстүрүү, коомго алар аркылуу багыт берүү сыяктуу иштердин баары Кудай Тааланын бизге ыроологон жакшылыгы. Башка өңүттөн карай турган болсок, адамзатка баа жеткис пайдаларды келтирип, ага кызмат кылып келе жаткан илимдердин түпкү максаты – Алла Тааланын бар экендигин жана чексиз күч-кудуретин көрсөтүү, пенденин алсыз экендигин өзүнө сездирүү, Кудай Таалага татыктуу деңгээлде кулчулук кылуу абзел экенин түшүндүрүү. Андыктан, өзүнө жана ааламга парасаттуулук менен караган адам, ачык-айкын көрүнүп турган чексиз кудуреттин жана тендешсиз улуулуктун алдында ыйман келтирбей, терс аяктык кылышы ары күлкүлүү, ары наадандык экенин сезүүгө тийиш.

Асмандагы кара жана ак тешиктерди бүгүнкү позитивдүү илим эми гана таап олтурат. Болбосо, бул нерсе туура-

луу Алла Таала Ыйык Куранда мындай деп кабар берген: **«Жок! Жылдыздардын ордуна ант этемин! Эгер билсеңер, чындыгында бул өтө чоң ант болуп эсептелет»** *(Вакиа сүрөсү, 75-76-аяттар).*

Жылдыздар жаңы пайда болгон жер ак тешик; ал эми өлүп, өчүп жок болгон жер кара тешик деп аталат. Өз мезгилинде ак тешиктен шоола сымал кичинекей гана зат чыгат да, заматта кеңейип олтуруп, тулкусу оболкудан триллиондогон эсе чоңоюп, дөө-шаа гигант жылдызга айланат. Ошол эле маалда асмандын кара тешиктери жер шарынан нечен эсе чоңдуктагы жылдыздарды сааты келгенде оп тартып, жутуп жок кылат. Акылды айран таң кылган бул чындыкты илимпоздор эми гана аңдап, ишенип жатышат. Жылдыздар гана эмес, кези келсе бизге жылуулук чачып турган күн дагы ушундай тагдырга туш болот:

**«Күн түрүлүп** (курушуп)**, жарыгы калбай калган кезде…»** [52] деп айтылат аятта.

Анын өмүрү дал ошол күндө түгөнөт. Дал ошол күндө кыямат башталат. Андан аркысы кыйын жол…

Андыктан, башты дароо саждаган коюп, Алла Тааланын ырайымына, улуулугуна пааналаштан башка чара жок!

Кыскасын айтканда, Алла Тааланын улуу кудуретинин алдында биз жашап жаткан бул дүйнө ааламда сүзүп жүргөн миллиарддаган, триллиондогон кыпындын болгону бирөөсү. Көөдөнү ачыктар муну көрө алышар. Тоо, таш, өрөөн, өзөн, деңиз, океан жана адамзаттын баары ушул кыпындын ичинде. Мына ушул алсыздыгын эске алганда, Кудайга сыйынган кулчулгугу гана болбосо, адамзатың түккө арзыбайт.

Келтирилген бул мисалдар чалкыган океандын бир

52. Таквир сүрөсү, 1-аят.

тамчысына тете. Ошондой болсо да Хааким, Каадыр, Каййум, Раззаак... жана дагы көптөгөн теңдешсиз сыпаттын ээси болгон Алла Тааланын бар экендигин, түшүндүрүү, кабылдоо үчүн логикалык чебердик жетишсиз. Бул айтылган акыйкаттарды көрө билүү үчүн көз эле эмес, баам-парасат, башкача айтканда, жүрөктүн көзү рухий өңүттөн ачык болушу керек.

«**Алар** (каапырлар) **эмне** (саякаттап) **жер кезбей жатышабы? Анан да, алардын түшүнө турган жүрөктөрү, уга турган кулактары болсо кана. Ырасында** (каапырлардын) **көздөрү сокур эмес. Бирок көөдөндөгү жүрөктөрү сокур!**» *(Хаж сүрөсү, 46-аят).*

Жүрөк сокур болгондо көзү менен көрүп, кулагы менен угуп, колу менен кармап турган нерселерден туура тыянак чыгарууга кудуретсиз, жөндөмсүз, алсыз абалга түшүп калат...

### Нерсенин баары кыймылда жана өзгөрүүдө

Көзгө көрүнүп турган ушул дүйнөдөгү нерсенин баары өзгөрүү мыйзамына баш ийет. Бир түрдөн башка түргө, бир өңдөн башка өңгө кубулуп турат. Алыска кетпей, кишинин белсуусун алалы. Белсуу эне жатынына түшкөн соң уюган канга, андан соң чайналган эт сымал түргө, андан соң түйүлдүккө айланат. Түйүлдүккө эт менен сөөк бүтүп, убакыт сааты келгенде ымыркай төрөлөт. Караңызчы, кайсы жерден кайсы жерге келдик. Мындай өзгөрүү жылдыздарга, планеталарга, металлдарга, өсүмдүктөргө, дегеле бүт-бүт нерсеге тиешелүү.

Кичинекей атомдун ичинде да ажайып бир кыймыл бар. Өтө так, кылт эткис кылдат эсепке жана ой-кыялга сыйбай турган тездикте электрондор айланууда. Клетканын ядросу

саналган протон менен нейтрондор электрондорго салыштырмалуу өтө тар кысымда жаткандыктан, өтө жогорку ылдамдыкта айланышат. Мындайча айтканда, болжол менен секундасына 60. 000 км жогорку ылдамдыкта айланышат.

Бир даана ийненин башы же анын изи, чекити бир чарчы миллиметрге төп келет. Мына ошол чекитте 100 триллион атом бар экенин эске алсак, бүт ааламдагы кыймылдын баарын башкарып турган Улуу Жаратkандын күч-кудуретин жетик түшүнүү мүмкүн эмес экенин түшүнгөн болор элек.

Анык таасир этүүчү болмоюнча ааламдагы биз билген жана билбеген акылга сыйбай турган укмуштуудай кыймылдар жана ажайып өзгөрүүлөр болушу мүмкүн эмес. Эч нерсе кокусунан жаралган эмес. Эч нерсе өзүнөн-өзү кыймылга келбейт. Мунун баары Алла Тааланын амири менен жүзөгө ашат. Мына ушуларды ойлоп олтуруп, кооз өнөрдөн өнөрпозго, чыгармадан чыгармачылга, жасалгадан устага бара алабыз. Кудай Тааланы таануу үчүн көөдөн парасаттуу болсо, бир кыпын деле, бир атом деле жетиштүү.

**Акын Шинаси**: «Сени таануу үчүн ай ааламга кажет жок. Күч-кудуретинди тастыктоо үчүн Сен жараткан кыпын деле жетиштүү» - дейт.

## Бир түрдүү заттан ар башка нерселер пайда болду

Негизинен, айланадагы көзгө урунган ар башка заттардын баарынын түпкү уюткусу бир эле нерсе. Алардын баары заттан жаратылган. Бири-бирине коошпогондой көрүнгөн менен, баарынын өзөгү окшош нерселерден турат. Маселен, кабат-кабат асмандарды айтууга болот. Бирок, ар нерсенин өзүнө таандык сапаты, вазийпасы, көлөмү жана өмүрү бар.

Булардын кээ бири абдан муздак болсо, кээ бири өтө эле ысык…

Өсүмдүктөр менен жандуулар азот, көмүр кычкыл газы, кычкылтек, суутек сыяктуу элементтерден пайда болот. Болбосо, бул заттар менен жаныбарлардын жана туюм, эрк, күч, кудурет, угуу, көрүү сыяктуу сыпаттардын арасында эч кандай байланыш жок.

Ушуга окшогон дагы башка миллиарддаган сырлар жана көрүнүштөр Кудай Тааланын гана колунан келет. Ааламдагы ар түрдүү жана кынтыксыз жаратылыш –Жараткан Кудай Тааланын чебер жаратмандыгынын белгиси. Ушунча ажайып нерселерди жараткан Алла Тааланын кийин пайда болгон макулуктарга окшоп калышы мүмкүн эмес жана Аны алар менен тең кароого такыр болбойт. Алла Таала өзүнөн өзү бар, Аны эч ким жараткан эмес. Алла Таала эзелтен бар болгон жана түбөлүк жок болбойт.

### Бүт нерсе белгилүү бир максатта жаратылган

Ааламдагы нерсенин баары чоң сыр жана пайда үчүн жаратылган. Муну көз менен да, акыл менен да ачык көрүүгө болот.

-Күн менен Айдын нурунан дүйнөдөгү макулуктун баары жарыкчылык көрүп, жашоо уланып келатат. Жер шары менен Айдын Күндү айлануусунан убакыт келип чыгат. Жердин айланышы мезгилдерди, жылдарды, күн менен түндү пайда кылса, Айдын айланышы менен айлар жаңырат.

-Ар бир алган дем менен өпкөгө кирген аба, адамга жашоо тартуулоо менен, канды тазалайт. Адамдын денеси абага абдан муктаж болгондуктан, ал өтө оңой алынат жана жетиштүү деңгээлде табылат.

-Абадагы шамал сууга муктаж болгон жерлерге булуттарды, багыттап барып, жамгыр жаадырат. Ошондой эле, шамал өсүмдүктөрдү жерлерге таратат, чаңдаштырат жана абаны тазалайт...

-Мындан башка деңизде да өтө көп пайда бар...

Жаратылыштын ушул сыяктуу санап бүткүс жагдайлары адамдын жашоосу үчүн зор мааниге ээ. Мындай нерселерге даанышмандык менен карап, түпкү сырына ой чаптырган адам «нерсенин баарында чоң сыр бар жана улуу максат үчүн жаратылган» деген бүтүмгө келет. Ушундай акыйкаттын баарын кокустук катары кабылдоо эс-акылга жана адамдык деңгээлге төп келбейт. Ааламдагы жана өзүндөгү жашоого жана өзгөрүүлөргө чындап ой жүгүрткөн адам, эгер ал каапыр болсо, анда ыйманга келет, момун мусулман болсо, ыйманынын даражасы көтөрүлөт.

### б. Алла Таалага ыйман келтирүүнүн пайдалары

Алла Таала адамды жаратканда анын табиятына ыйманга болгон муктаждыкты кошо жараткан. Ошол себептен, ыймансыз же ыйманы тайыз адамдар рухий өнүттөн сарсаанын, трагедиянын кучагында кала беришет. Жүрөк ар дайым сыгылып, түйүнү чечилбеген суроолорго жанчылып, тынчы кетет. Бул трагедиядан кутулуунун жападан жалгыз жолу – Алла Таала көрсөткөн таризде ыйман келтирүү жана мусулман болуу.

Ар дайым бүт ааламды бирдей көрүп, угуп жана билип турган Алла Таалага ыйман келтирген инсандын адеп-ахлагы жогору болуп, акы, укукка, адилеттүү карайт. Ошондуктан, токпейил мусулман жашоодон ырахат алат. Эч кимге жамандык да кылбайт жана эч кимден жамандык да көрбөйт. Акыреттеги жашоосу бул дүйнөдөгүдөн сан миң эсе бейпил жана жыргал болот.

Аллага мына ушундай деңгээлде ишенген адам эч ким көрбөгөн жерде болсо да жаман ишке барбайт. Анткени, ал кыямат күнү Кудайдын алдында сурак берээрине, бул дүйнөдөгү иш-аракетине, ыйманына, адеп-ахлагына, ибадаттарына жана адамгерчилигине жараша жакшы же жаман акыбет табаарын билет, ошого жараша иш кылат.

Чыныгы мусулманда текеберлик, менменсинүү сыяктуу жаман сапаттар болбойт. Ал дайыма өзүн сыпайы, жупуну алып жүрөт. Текеберчилик, бой көтөрүү деген нерсе – жүрөктөгү эң жаман дарт. Жашоодогу уруш-талаштын, чыр-чатактын жана тирешүүнүн баарынын артында алоолонгон текебер сезим жатат. Менменсинген адам түбү келип жакындарынан жана досторунан бөлүнүп, жалгыз калат. Бул чындыкты **Азирети Али** *(Алла ага ыраазы болсун)* мындай деп нускалаган:

«Өзүн өзү жактыруу – эң жаман жалгыздык».

Жөнөкөй болуу – адамгерчиликтин белгиси болуп эсептелет. Бүт нерсенин берүүчүсү, жаратуучусу жана алуучусу Алла Таала экенин мусулман пенде билет. Ошондуктан, мусулман ар дайым жупуну жашап, азга канаат, көпкө топук кылат. Аз берилсе да, көп берилсе да шүгүр кылат. Адамдагы мындай артыкчылык анын башкалар менен болгон мамилесин жакшыртат жана чөйрөнүн урмат-сыйына ээ кылат.

Адам баласы жашоодо ар кандай сыноолорго туш болот. Кыйынчылык, оор балээлер башка түшкөндө ыйман гана адамга жөлөк болот, аны сооротот. Ал эми ыймансыз адам оор сыноого дуушар болгондо өзүн таштап салат, өзүн кароосуз, карып сезет, кантип чыгуунун жолун таппай карайлап калат. Момун пенде мындай учурда колдон келгенин жасагандан кийин Алла Таалага тобокел кылат, дайымкыдай тагдырга моюн сунат. Андан соң жакшы натыйжа чыкса шүгүр келтирип, Кудай Тааланын ыраазылыгын

табат. Иш онунан кетпей калса, же кайгылуу күнгө кабылса, же жагымсыз жыйынтыкка туш болсо, сабырдуу болуп, Кудай Тааланын ыраазычылыгын табат. Жашоодогу кандай гана абал болбосун, мусулман пенде үчүн ал жакшылыктын жышааны... *(Муслим, Зухд, 64- хадистин мааниси).*

Алла Таалага ыйман келтирип жана ыйман жолунда жүргөн пенде өлүмдөн дегеле коркпойт. Өлүмдөн ыймансыз адам гана коркот. Бул коркунуч жашоонун ырахатын жана кутун качырат. Өлүмдөн коркуп жүрүп бул дүйнөнүн жашоосунан бейпил таба албайт, ошондой эле, акыретте жакшылык көрбөйт. Өлүмдөн кийинкисин ойлобогон пенде мүмкүнчүлүк колго тийди дегиче жаман ишке барат, өзүнө болсун, өзгөгө болсун кыянат кылат. Жеке кызыкчылыгы үчүн жер жүзүн өрттөп жибергенден да кайра тартпайт.

Алла Таалага ыйман келтирүү жана ибадаттарга бек болуу адамдын ден-соолугуна да оң таасирин тийгизет. Саламаттык багытындагы «*International Journal of Psychiatry in Medicine*» аттуу журналдын 2002-жылдын февраль айында чыккан санындагы изилдөөдө айтылгандай, ар дайым жамаат менен чогуу ибадат кылган момун мусулмандардын рактан тышкары ашказан жарасы, кан айлануу, тамак синире албоо сыяктуу ооруларга аз чалдыгаары баяндалган. Ошондой эле, кан тамыр ооруларынан өлүм (инфарк жана паралич-шал) 21%, депрессия, давление жана дем алуунун начарлашы өндүү оорулардан көз жумуу дээрлик 66% аз деп белгиленет.

Баарынан кызыгы, бул изилдөө мына бул жагдайга басым жасайт: бүгүн дүйнөдө диндин психологиялык пайдалары дагы да ачык-айкын көрүнүп турат. Анткени ыйманы жана рухий күч-деми арткан сайын адам баласы убайым санаадан, стресстен оолак болот. Анын ар тараптуу жөндөмдөрү ачылып, коргоо, коргонуу сезимдери өөрчүйт жана бейпил турмушка бет алат.

## 3. Периштелерге ыйман келтирүү

Периштелер нурдан жаратылган өзгөчө макулуктар болуп эсептелет. Ошол себептен биз, пенделер аларды табигый түспөлдөрүндө көрө албайбыз. Бирок, Алла Таала кимге кааласа, ошол адамга периштелерди көрсөтүп койот[53]. Периштелер кээ бир пайгамбарларга Алла Тааланын уруксаты менен өздөрүнүн табигый түспөлдөрүндө көрүнгөн. Адамзаттагыдай жеп-ичүү, эс алуу сыяктуу жактары жок. Жалаң гана Кудай Таалага ибадат үчүн жаратылгандыктан, аларга биздегидей напси деген нерсе берилген эмес. Ошондуктан, периштелер эч убакта жаңылыштык кылып, ката кетирип, баш ийбөөчүлүк же күнөө кылышпайт. Алар абдан күчтүү келишет[54].

Алла Таала периштелерди абдан эле көп жараткан, ага адампенденин эсеби жетпейт. Риваяттарда айтылганга караганда, ар бир кар бүртүкчөсүн жана жамгыр тамчысын бир периште жер жүзүнө түшүрөт. Бир жолу түшкөн периштеге кыяматка чейин кайра кезек келбейт. Балким, асмандан жааган жамгырдын жана кардын абада бири бирине тийбей, жабышпай жерге түшүшүнүн сыры ушунда жаткандыр. Жакшылап көңүл бура турган болсок, жааган кар же жамгыр бороон-чапкында да бир-бирине тийбестен түшөт. Кыскасын айтканда, күкүмдөн тарта жерден миң эсе чоңдуктагы галлактикаларга чейинки бүт нерсе кудуреттүү Кудай Тааланын күчтүүлүгүнүн жана эң мыкты жаратман экендигинин айкын далили.

53. Худ сүрөсү, 77-82-аяттар; Хижр сүрөсү, 59-69-аяттар; Марям сүрөсү, 17-21-аяттар; Нажм сүрөсү, 67, 13-17-аяттар; Таквир сүрөсү, 23-аят.
54. Периштелердин сыпаттары жөнүндөгү аяттар: Бакара сүрөсү, 30-34-аяттар; Аараф сүрөсү, 11, 27-аяттар; Худ сүрөсү, 69-70-аяттар; Хижр сүрөсү, 28, 51-52-аяттар; Исра сүрөсү, 61, 92-аяттар; Кахф сүрөсү, 50-аят; Таха сүрөсү, 116-аят; Сад сүрөсү, 71, 73-аят; Нажм сүрөсү, 5-аят; Тахрим сүрөсү, 6-аят; Таквир сүрөсү, 20-аят.

Мындай караганда периштелер да адамдын жаны, руху сыятуу. Адамдын жанын көз көрө албайбыз, бирок анын жокко чыгара албайбыз. Анын сыңарындай, периштелерди да жок деп четке кага албайбыз.

Периштелерде да улуу-кичүү дегендей, артыкчылык жагынан даражасы, мартабасы болот. Чоң периштелер мына булар: Жабраил *(алейхис салам)*, Микаил *(алейхис салам)*, Азраил *(алейхис салам)* жана Исрафил *(алейхис салам)*.

Булардын ичинен Жабраил *(алейхис салам)* – пайгамбарларга вахий апкелүү милдети жүктөлгөн периште. Микаил *(алейхис салам)* табият кубулуштарын башкарат. Азраил *(алейхис салам)* адамдын жанын алат. Исрафил *(алейхис салам)* болсо кыямат-кайым болордо жана болгондон кийин сурнай чалат.

Периштелердин Аллага ибадат кылуудан башка милдеттери да бар. Кай бири Алланын буйругу менен адамдарга жардам беришет. Өзгөчө, Алла Таалага жакын момун-мусулмандардын кыйын кезеңдеринде, кырдаал бычактын мизинде тургандай кысталыш учурларда периштелер жардамга келип, момундардын күчүнө күч, демине-дем кошуп, адамдын акылы жеткис чоң ийгиликтерге жол ачышкан. Мындай жардамдарды Ислам тарыхынан көп кездештирүүгө болот.

Толгон-токой кыйынчылык жана кырсык коштоп жүргөн бул жашоодо адамдын эсен-аман жашап жүрүшүнүн өзү эле периштелердин жардамынын айкын далили. Алла Тааланын буйругу менен периштелер адамды ажалы жеткенге чейин ар кандай зыяндуу нерселерден жана кырсыктардан коргоп жүрүшөт. Пенденин көрөр күнү бүткөн кезде гана пенде менен ажалдын ортосунан артка чегинишет. Бул акыйкат Куранда мындай деп маалымдалат:

**«Ар бир адамды алды-артынан көзөмөл кылган периштелер бар. Алланын буйругу менен аны периштелер коргоп жүрүшөт...»** *(Раад сүрөсү, 11-аят).*

Жогоруда айтылгандай, периштелерге албан күчтү Алла Таала берерин унутпашыбыз керек. Бир адам периштелердин бирин тоотпостукка салса же ага акаарат келтирсе заматта каапыр болот. Ошол себептен:«Жан алгычтай болбой нары турчу!», «Азирейил кейиптенип...» же болбосо, «Мен Жабраил менен Микаилдин периштелигин да кабыл кылбайм, аларың ким болуп калыптыр!» деген сыяктуу сөздөрдөн, азил-тамашалардан сак болуу зарыл.

## 4. Китептерге ыйман келтирүү

Жараткан Алла Таала алгачкы инсан жана пайгамбар Адам атадан *(алейхис салам)* тартып адамзатка өзүнүн буйруктарын оболу, барактар түрүндө жөнөтүп, кийин адамдардын саны, тукуму артып, коомдук маселелер көбөйгөн сайын мурдагыдан көлөмдүүрөөк китептерди түшүрө баштаган. Барактар менен китептердин баары - өз учурларынын чыныгы ыйык китептери болуп эсептелет. Андыктан, биз, мусулмандар, китептердин Алла Таала түшүргөн баштапкы нукура нускасына ыйман келтиребиз.

Ыйык барактардын ону Адамга *(алейхис салам)*, элүүсү Шитке *(алейхис салам)*, отузу Идриске *(алейхис салам)*, акыркы он барак болсо Ибрахимге *(алейхис салам)* жиберилген[55]. Чоң китептерден Тоорат Муса пайгамбарга *(алейхис салам)*, Забур Давуд пайгамбарга *(алейхис салам)*, Инжил Иса пайгамбарга *(алейхис салам)* жана эң акыркы ыйык китеп –Курани Карим ааламдардын сыймыгы Азирети Мухаммедге *(саллаллаху алейхи васаллам)* түшүрүлгөн.

55. Ибн Касир, Тафсир, [Ниса сүрөсү, 163-аят]; Ибн Надим, Фихрист, Тахран-1966, б. 24.

Бул ыйык китептер Алла Тааланын пенделерине багыт берүүчү каты сыяктуу. Адамзаттын жашоосун тартипке келтирген жана түбөлүк бакты-таалайга жетелеген бул китептер Алла Тааланын **калам** сыпатынын адамзаттын сөзү менен аң-сезиминдеги чагылышы болуп саналат. Андыктан, булардын ар бири өзүнчө мужиза.

Ошону менен бирге, Алладан түшкөн бардык барактар менен китептердин өзөк маселелери, тагыраак айтканда, ишенимге тиешелүү маселелери бири-биринен, дээрлик, айырмаланбайт. Ал эми ибадаттык жана мамилелер маселесинде элдердин аң-сезимине, турмуштук жагдайына жараша айырмачылыктар бар.

Китеп жиберүү же түшүрүү – Алла Тааланын мойнундагы карызы же милдети эмес. Муну Жараткан Алланын кулдарына болгон мээримдүүлүгү жана жардамы деп түшүнүү керек.

### а. Курани Карим

Ыйык китептердин акыркысы болгон Куран өзүнөн мурунку жөнөтүлгөн бардык китептердин күчүн жараксыз кылган. Башкача айтканда, Курани Каримдин келиши менен мурунку ыйык делген китептер ишеним, ибадат жана мамилелер жагынан өзүнүн укуктук күчүн жоготкон болуп эсептелет. Убакыттын өтүшү менен улам өзгөрүп, улам өркүндөгөн табигый муктаждыктар, ошондой эле, напсинин кулу болуп, кайдыгерликке белчеден баткан адамдардын ыйык делген китептерди каалагандай бурмалап жазып, өз кызыкчылыгына жараша өзгөртүп алышы, алардын күчүн жоготуп, Курандын бүткүл адамзатка арналышына шарт түзгөн.

Шек-күмөнсүз Алла Тааланын вахийинен болушу ыйык китептердин эң башкы артыкчылыгы болуп саналат. Бирок, бүгүнкү күндө мындай өзгөчөлүк касиеттүү Куранда гана

сакталып калган. Калган үч китеп пайгамбарлардын дүйнөдөн өтүшү менен адамдардын колунда бурмаланып, каалагандай өзгөртүүлөр киргизилип олтуруп, бүгүн адамдын калемине таандык китептин кейпин кийип калган. Курани Каримдин жиберилишинин башкы себептеринин бири мына ушуга барып такалат. Аяттын тили менен айтканда, Курани Карим **«хитамухху миск[56]»** болуп эң акырында жиберилип, ыйык китептердин өзөгүн, ширесин, маңызын чагылдыруу менен эң мыкты экендигин далилдеп келет. Эң акыркы болгондуктан, ыйык Куран Жараткан Алла Тааланын жеке коргоосунда, көзөмөлүндө турат.

### 1) Өзгөчөлүктөрү

Курани Карим Азирети Пайгамбарыбыз Мухаммед Мустафага *(саллаллаху алейхи васаллам)* түшкөн. Бардык өңүттөн Алланын мужизасы болуп саналган Куран бөлүк-бөлүк түшүп, ошол замат дароо жазылып, ал тургай жатталып алынган.

Эң алгачкы болуп түшкөн аяттар **«калемдин»** жана **«сап-сап жазуулардын»** баалуулугун далилдеп, андан ары түшүп турган аяттар «жазуудагы маалыматтар» деген сөздүн өзөгү болгон **«Китеп»** сөзүнө өзгөчө басым жасаган[57]. Азирети Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)* ошол себептен Курани Каримди сактоо үчүн аны жаздырып, сахабаларына жаттатып, бул жатта абдан астейдил аракет кылган[58].

56. Хитамухху миск – аягына чыгышы, соңу атыр сыяктуу аңкыган, эң мыкты бөлүмү, эң аягындагы жагымдуулук үчүн колдонулган сөз. Бул сөз Мутаффифин сүрөсүнүн 26-аятында келет.
57. Алак сүрөсү, 1-5-аяттар; Калам сүрөсү, 1-аят; Бакара сүрөсү, 2-аят; Зухруф сүрөсү, 2-аят; Духан сүрөсү, 2-аят.
58. Курани Каримди бүгүнгө чейин сактап келүүдө мусулмандардын кандай усул-ыкмаларды колдонгондугун билүү үчүн төмөнкү булактар менен таанышыңыз:

Алла Таала намазда Куран окууну шарт катары койгон. Эгер намаздан тышкары окула турган болсо, муну ибадат катары санаарын жана анын ар бир тамгасына он сооп жазарын сүйүнчүлөгөн[59]. Мунун баалуулугун андаган мусулмандар эл көп жыйналган айт жана жума намаздарда, кутпаларда, сукбаттарда, ар кандай жыйындарда, сабактарда, баяндарда дайыма Куран окуп келишкен[60]. Ушунун натыйжасында Куранбыз бизге баштапкы абалындай эң туура, кынтыксыз түрдө жетип олтурат.

Курани Каримди окуу – мусулманга ибадат. Мына ушул ибадаттын, намаздын күнүмдүк турмуштун ажырагыс бөлүгүнө айланышынын өзү эле анын жашообузга канчалык синип кеткендигин айгинелеп турат. Мусулманга мындан өткөн бакыт жоктур, анткени, ал ар дайым Алла Тааланы китеби менен өмүр сүрөт.

Жазуу жана жаттоодон тышкары Куранды сактоонун дагы бир маанилүү үчүнчү ыкмасы бар. «Билимдүү жана ижазаты бар устаттан таалим алуу» деген шарт кошулган[61].

---

док. проф. **М. М. Ал-Азами,** *The History of the Qur'anic Text from Revelation to Compilation: A Comparative Study with the Old and New Testaments,* Leicester: UK Islamic Academy, 2003 (*Kur'an Tarihi: Eski ve Yeni Ahit ile Karşılaştırmalı bir Araştırma,* İstanbul 2006); док. проф. **М. Хамидуллах,** Курани Керимин тарихи, Стамбул-2000 (*Le Saint Coran*' киришүү бөлүмү).

59. Тирмизи, Фадаилул Куран, 16.

60. карагыла: Муслим, Жума, 49-52, Мусафирин, 142; Абу Дауд, Буйу, 36/3416; Ибн Мажа, Салаат, 178; Ахмад, III, 432, IV, 9; Ибн Хажар, Исаба, №: 2546 [Рафи бин Малик]; Ибн Исхак, Сират, б. 128...

61. Курани Каримдин бүгүнкү күнгө чейин жатталып сакталып келгендигинин көп далилдеринин бири катары төмөнкү эки жагдайды айта кетүү туура болор. 1-Түркия мамлекетинин Диянет (Дин) иштер башкармалыгынын мурунку жетекчилеринин бири доктор Таййар Алтыкулач 10 жыл бою дыккат иликтөө жүргүзүп, баштапкы 4 негизги нускалар менен бүгүнкү күндөгү Курани Каримдердин ар бир тамгасын, ар бир сөзүн жана үтүр, чекитине чейин текшерип, ортодо эч кандай айырмачылык жок экендигин аныктаган. Азирети Пайгамбарыбыздын сахабасы Азирети Осмонго таандык делип Түркиянын Стамбул шаарындагы Топкапы сарайынын музейиндеги «Мусхафы шариф» нускасы менен бүгүн дүйнөнүн бардык жеринде окулуп келген

Анткени Алла Тааланын мындай деген убадасы бар:

«**Ал зикирди** (Куранды) **Биз түшүрдүк, аны Өзүбүз коргойбуз!**» *(Хижр сүрөсү, 9-аят).*

Ыйык Куран ар кандай окуяларга жана коомдогу муктаждыктарга байланыштуу бөлүм-бөлүм болуп түшүп турган. Түшкөн ар бир аятты Курандын кайсы жерине коюларын Азирети Пайгмбарыбызга периште дайыма билдирип турган. Ошентип Азирети Мухаммеддин *(саллаллаху алейхи васаллам)* бул дүйнөдөн кетер маалы жакындап, Алла Таададан келип жаткан вахий токтогондо 23 жылдык аралыкта түшүп турган Курани Карим кадимкидей ирээттелип китеп абалына келген. Эч кайсы жеринде үзүл-кесил же толукталбаган нерсеси калган эмес.

Куран ирээттүүлүгү, маани-маанилүүлүгү жана темалардын иштелиши жагынан адамдын калемине таандык бардык чыгармадан жана китеп аттуудан асман менен

---

Куран китептерди ар бир тамгасына чейин салыштырып чыккан доктор Алтыкулач, дал ушундай иликтөөнү ошол эле Азирети Осмонго таандык делип, Каирде сакталып турган «ал-Машхадул Хусайни» аттуу нусканын үстүндө да жүргүзгөн. Муну менен эле калбастан Ташкент жана Түрк жана Ислам баалуулуктары сакталган музейдеги сахабалардын доорунда жазылып калган Куран нускаларына салыштыруу эмгегин жүргүзгөн Таййар Алтыкулач 10 жылдык эмгегин мындайча жыйынтыктаган: «Булар хижраттын-улуу көчтүн алгачкы кылымында жазылган Куран нускалары болуп саналат. Карап көрсөк баары бирдей, ортодо эч кандай айырма жок. Ошондой эле, бул эски нускалар бүгүн төгөрөктүн төрт бурчунан алдырылган Курандардан да эч кандай айырмасы жок. Сөзгө, мааниге тиешеси болбогон кээ бир жазуу стилдерин эске албаганда, бүт дүйнө жүзү жалгыз Куранды окуп жатат деп ишенимдүү айта алам. Бир тамгасы ашык да эмес, кем да эмес! Мен бул көрүнүштү мусулмандар үчүн маанилүү натыйжа деп баалаймын» (http://www.habervaktim.com/haber/136521/kurani_kerimin_degismedigi_ispatlandi.html 14.08.2010).

2- 2010-жыл 5-сентябрда Истамбул Түрк жана Ислам баалуулуктары музейинде «1400-жылдагы Курани Карим көргөзмөсү» аттуу көргөзмө уюштурулган. Бул көргөзмөдө жейрендин терисине жазылган Курандын эң алгачкы нускалары көрүүчүлөрдүн назарына сунулду (http://www.habervaktim.com/haber/136864/iste_kuranin_ilk_nushalari.html, 16.08.2010).

жердей жогору турат. Кай жагынан караба, анын өзүнө таандык өзгөчөлүгү, таң калтырган түзүлүшү дароо көзгө урунат. Маселен, Куран сүрөлөрдөн, сүрөлөр аяттардан турат. Мунун өзү эле адам үчүн окуп жаттаганга жеңилдик болуп саналат. Айрыкча, Курани Каримдин адабий тили абдан бай, абдан көркөм келет. Ошого карабай Жараткан Алла Таала анын окулушун жана жатталышын пендесине абдан эле жеңил кылып койгон. Бул дагы Курандын чыныгы мужиза экендигинин бир далили.

Куранда көптөгөн темалар иштелген. Баштан аяк окуган адам темаларды ар кандай деңгээлде көрө алат. Башкача айтканда, Куран да адамдын жашоосу сымал. Түрдүү маселелерди кезиктирүүгө болот. Миң түркүн адамдын миң түркүн кулк-мүнөзүнө ылайык кендикти көрүүгө болот. Бир эле тема Курандын ар кайсы сүрөсүндө ар башка өңүттөн берилген. Мынай усул Куранды уккан же окуган адамды бир эле учурда ар башка өңүттөн ойлонууга шыктандырып, бир маселеден түрдүүчө ибарат алууга түрткү берет. Куранды окугандагы эң башкы эреже – аны бир адамдын сөзү эмес, Жараткан Алланын сөзү, насааты катары кабыл алуу. Ал адамдын туура жолго түшүүсүнө, жашоодогу туура максатын табуусуна өбөлгө болот.

Куранда 114 сүрө бар. Сүрөлөр көлөмү жана аятынын саны жагынан ар кандай, узун жана кыска.

### 2) Маани-маңызы

Касиеттүү Куран 14 кылымдан бери бардык мезгил жана шарттарды багынтып, өзүнүн улуулугун жана зарылдыгын далилдеп келе жатат. Пендезатты эки дүйнөнүн машакатынан кутултуп, таза алып чыга турган төмөнкү негизги маселелер камтылган:

1. Аманту (ыймандын негиздери), Алла Тааланын жал-

гыздыгы, ысым-сыпаттары, Жаратканды татыктуу деңгээлде таанытуу, үйрөтүү, жана акыреттеги абалдар...

2. Жарамдуу (салих) амалдар; ибадаттар, ар тараптуу мамилелер, адеп-ахлак нормалары, адамдардын кылган иш-аракетине карата берилген өкүмдөр, т.а. эмнени аткарыш керек, эмнени жасабаш керек экендиги...

3. Адамдардын дене түзүлүштөрүнө тиешелүү: түйүлдүктүн жетилиш стадиялары, бул дүйнөгө келиши, өмүр сүрүшү, өлүшү ж.б. Ошондой эле, кулк-мүнөзгө тиешелүү: напсиге таандык чийки сыпаттар, рухка таандык жетилген сыпаттар жана адамдын чийки сыпаттардан жетилген сыпаттарга көтөрүлүшү үчүн напсини кантип тазалоо, жүрөктү кантип аруулоо керек экендиги...

4. Ааламдын түзүлүшү: жети кабат асман, Күн, Ай, жылдыздар, табият кубулуштары, көлөкөнүн узарып-кыскарышы, жамгыр, күн менен түндүн айланышы, жер менен асмандын ортосунда жашаган нерселер жана алардын өзгөчөлүктөрү.

5. Тарыхый маалыматтар: элдердин дүйнө жана акыреттеги оң, терс абалдары, Алланын каардуулугу, жазалоо күчү, пайгамбарлар менен коомдордун сансыз ибараттуу баяндары, өткөн доорлордон ибараттар, окуялардын пайда болушунун себептери жана натыйжалары...

6. Учурдан эзел жана кыйырсыз түбөлүктү көздөй терилген терең ой чабыт жана зикир мухити.

Жүрөктө терең ойлордун жаралышына Куран окуу оң таасир этет. Жүрөктү аруулап, рухий тарбияга берген момун мусулман аятка кудум түбү көрүнбөгөн кудукту карагандай карап, бериле окуп, терең парасатына жараша терең маани-маңыздарды табат. Кымбат баалуу берметтер деңиздин эң терең жеринде болот эмеспи...

**Имам Суюти** өңдүү айрым аалымдардын айтуусунда, адамдын акылы жеткен жана жете турган бүтүндөй маалыматтардын ток этер жери кур дегенде нускоо жолу менен Куранда каймана мааниде айтылган. Алла Таала мындай деп буюрат:

**«Биз бул Китепте бүт нерсени толук бердик** (жетишсиз айтылып же кем болуп эч нерсе калган жок)**»** *(Анаам сүрөсү, 38-аят).*

**«Ошондуктан, сага ар нерсени түшүндүрүп бере турган жана мусулмандар үчүн туура жол, мээрим, кубаныч түрүндө Куранды түшүрдүк»** *(Нахл сүрөсү, 89-аят).*

Ошол себептен адам баласы кыяматка чейин өзүнүн бардык муктаждыктарына Курандан жооп таба алат. Профессор. **М. Хамидуллах** бул жаатта мындай дейт:

«Куран, эң башта дүйнөдөгү бир ууч мусулмандардын муктаждыгына жооп берген. Ал бир ууч момундар учурунда каапырлардын жан чыдагыс кордугуна дуушар болушкан. Андан кийин Атлантика Океанынан Тынч Океанга чейинки аймакты камтыган, дүйнөнүн жападан жалгыз эң улуу Ислам мамлекети катары өкүм сүрүп турган учурда да, мусулман коомчулугунун нравалык жана укуктук муктаждыктарына эң жогорку деңгээлде жооп берген. Ошондон бери деле ишеним жана анын негиздери, ибадаттар, коомдук турмуш, социалдык мыйзамдардан тартып башка бардык муктаждыктарга кынтыксыз жоопторду Курани Карим берип келе жатат»[62].

### 3) Мужизалык өңүтү

Алла Таала Курани Каримди Өзүн жана акыркы Элчи-

62. М. Хамидуллаз, Курани Керимин тарихи, б. 23.

син *(саллаллаху алейхи васаллам)* тастыктоочу китеп, улуу мужиза катары жиберген. Анын мужизалык өңүттөрүн санай берсек, аягына чыга албайбыз[63]. Акылдарды таң калтырган Курандын сырлары кыяматка чейин убакыт сааты келген сайын ачыкка чыга берет. Ушул көрүнүш кыямат кайымга чейинки бардык мезгилде, мейкиндикте Курандын өзгөчө мужизасы катары улана бермекчи. Ушул кезге чейинки Курандан жип учугу алынып жасалган ачылыштар жана кыяматка чейинки табыла турган жаңылыктардын баары Алланын Китебинин зоболосунун бийиктигин тастыктайт. Азыркы мезгилге чейин белгилүү болгон, акыл менен баамдала турган мужизаларынын айрымдарын айта кетели:

✓ Дарамет жетсе бүт адамзатты Куранга тең келе ала турган китепти жаратууга чакырган, бул жаатта адамзаттын алсыздыгы бештен белгилүү…

✓ Куранга каршы тура ала турган кандайдыр бир адабий чыгармага карангы элден, бийлик тарабынан күчтүү талап болгонуна карабай, чоң сыйлыктар сайылганына карабай, ошол доордо адабият, поэзия жанры апогейине жетип турганына карабай, мен деген араб акындары Куранга тең келчү бир сүйлөмдү да жарата алган эмес.

✓ Элге белгилүү болгон жанрлардан таптакыр башкача түрдө болушу, Курандын дагы бир артыкча тарабы болуп эсептелет[64].

✓ Курани Каримде эң улуу көркөм сөз чеберчилиги, ырааттуулук, кынтыксыз гармония өңдүү артыкчылыктары бар. Мындайды жаратууга адампенде алсыздык кылат.

---

63. кеңири маалымат үчүн карагыла:Осман Нури ТОПБАШ, Рахмет Эсинтилери, Стамбул-2010, б. 221-372.
64. Руммани, ан-Нукат, фии ижазил Куран, (Мухаммад Халафуллах-Мухаммад Заглул Салламдын «Саласу расаил фии ижаахил Куран» аттуу китебинен караңыз, Каир, ts., б. 101.

✓ Өтмүшкө жана келечекке таандык кайыптан кабар бериши. Кай заманда болбосун, Курандын бул маалыматтары туура чыгып келе жатат[65].

✓ Курани Карим жүрөккө терең таасир этет. Мейли ыр түрүндө, мейли кара сөз түрүндөгү кандай гана чыгарма болбосун, өтө терең мааниде жазылган болсо да ал Куранчалык жүрөккө жагымдуу таасир бере албайт, кишинин көөнүн тойгуза албайт. Ал эми Куранды укканда адамдын көңүлү кадимкидей бейпилдикке бөлөнүп, жүрөк туйлайт[66].

---

65. Кады Ияз, аш-Шифа би таарифи хукукил Мустафа, Мысыр-1995 I, 227-247.

66. Профессор **Сеййид Кутуб** адамдын жан дүйнөсүнө касиеттүү Куран кандай таасир этерин чагылдырган төмөнкү окуяны айткан:

"Мындан он беш жыл мурда болсо керек (болжолдо 1948-жылдар). Мисирдин бир кемеси менен учу кыйырына көз жетпеген Атлантика Океаны аркылуу Нью-Йоркко баратканбыз. Кемеде болгону алты мусулманбыз. Аял-эркек болуп 120 чет элдик жүргүнчүлөрдүн арасында бизден башка мусулман жок эле. Күнгө жума. Жума намазынын убагы келип калгандыктан, намаз окуунун камын көрө баштадык. Кеменин капитаны жуманы окуганга уруксат берди. Ал тургай кемедеги мусулман кызматкерлерге да жамаатка кошулушуна каршы болгон жок. Кемедеги мусулман кызматкерлердин сүйүнүчүн айтпай эле койоюн. Анткени, бул кемеде жума намазы алгачкы ирет окулуп жаткан эле.

Жамаатка мен имам болдум, кутпаны окудум. Кемедеги ар кайсы өлкөлөрдөн жыйналган жүргүнчүлөр бизге кызыгуу менен карап тегеректеп алышты. Намазды аяктагандан кийин **«Тилегиңер кабыл болсун!»** деп көбү бизди куттукташты. Анткени, алардын көбү намазды дуба, тилек катары гана түшүшөөрү маалым болду. Ошончо жүргүнчүнүн ичинен сырттан астейдил назар салып турган югославиялык христиан аял намаздан абдан таасирленген өңдөнөт, көз жашын кармана албай чын ыкластан бизге жакшы тилектерин билдирди. Англис тилин анча жакшы билбесе да, сөздөрдү кураштырып олтуруп көкүрөгүндөгү ойлорун биз менен бөлүштү. Биздин ибадатыбызга сырттан ушунчалык берилүү менен карагандыктан, жамааттын ыкласына, андагы руханий атмосферанын жылуулугуна арбалганын айтып ыйлап жатты. Негизинен окуянын биз үчүн маанилүү тарабы башкада экенин кеп учугунан аңдадык. Ортобузда мындай баарлашуу болду:

**-Азыр эле катар турганыңарда силердин попуңар кайсы тилде сүйлөп жатты?**

Ал байкуш, дин аалымынан, же дин кызматкеринен башка адамдар деле намазга имам болорун түк ойлобосо керек.

Анткени анын түшүнүгүндөгү христианчылыкта ибадаттар жөнөкөй адамдардын жетекчилигинде аткарылбайт эмеспи. Анын жаңылыш оюн түзөтүп, маселенин туура өңүтүн түшүндүрүп өттүк. Андан кийин намазга мындай баа берди:

Ага берилип, андан ырахат алган сайын жылуу же муздак сууга түшкөндөй анын таасирин бүт кан тамырлар сезет, жан дүйнөнү терең ой басат, аяттын маанисине жараша кээде коркунуч каптайт, кээде бейпилдиктин кучагына бөлөнөт. Куран адамдын напсиси менен көкүрөктөгү ишениминин ортосуна ширелип, калыстык кылат. Бир учурларда Алланын Элчисин *(саллаллаху алейхи васаллам)* өлтүрүүгө бел байлаган каардуу душмандар болгон. Алардын каары кайнаганда эч ким даап чыга алган эмес. Насип буйруп ошол адамдар Куранды уккан соң жүз пайыз өзгөрүп, ниетинен кайтып, ыйман келтирген. Исламды кабыл алган соң каапырлык ыйманга, душман адам доско айланган[67].

✓ Курани Каримди кат-сабатсыз инсан элге жеткирген[68].

✓ Анын сөздөрүндө ката жок, эмне айтылса баары кашкайган чындык.

---

**-Ибадатты кайсы тилде аткарган болсоңор да, анын айтылышында укмуштай бир музыкалык ыргак бар экен. Айтканыңардан эч нерсени түшүнбөсөм да, ошондогу авазыңар мага абдан жакты. Бирок, мен башка маселени сурагым келип турат. Алдыга чыккан жетекчиңер сөздөрүнүн арасында жанга жагымдуу обондой созуп сонун сөздөрдү айтты. Ишенип койгула, мен бул тилди билбесем да дал ошол сөздөр адамдын сөзүнөн башкачадай туюлду. Таасири бир башкача, ошол учурда бүт айланам коркунучка чулгангандай ичиркентип салды. Ошого карабай айтылышы да, обону да тим эле көңүлүмдү бийлеп алды. Жетекчиңер кудум Ыйык Рухтан илхам алгандай бүт дүйнөдөн бейкапар турду.**

Югославиялык аял муну менен эмнени айтып жатканын кийин түшүндүк. Жума намазындагы жана кутпага жалганып айтылган Курани Каримдин аяттарын айтыптыр! Анын сезимталдыгы бизди ойго салды. Ал араб тилин да, окулган аяттардын маанилерин да түшүнбөйт эле! Бирок кантип?!

Демек, Курандын дагы бир маанилүү сыры бар. Кээ бирлер кулак аркылуу тыңдап, обо толкунун кармаган антеннадай Курандын сырын туя алышат. Маселен биздин мекендеги он миңдеген адамдар Куранды түшүнүшпөйт, бирок кыраат менен окулган чакта жүрөктөр толкуп, кыйла жакшы таасир алышат. Башкача айтканда, югославиялык аял сыяктуу Курани Каримдин мужизалык толкунун сезе алышат» (Сейийд Кутуп, «Фии Зилалил-Куран», Юнус, 38).

67. Хаттаби, Баяну ижазил-Куран, б. 24, 64. Суюти, ал-Иткан, IV, 14-16.

68. Бакиллани, Ижазул Куран, Бейрут-1988, б. 50-68.

✓ Курандын сөздөрүндө укмуштай уйкаштык, жорго-логон жагымдуу ыргак бар[69].

✓ Кандай кыраат, кандай аваз менен окулбасын Куранга таандык өзгөчө мукам, жанга жагымдуу кайрык бар.

✓ Далилдүү тарыхы бар.

✓ Ашыкча сөздү, пайдасыз маалыматты табуу мүмкүн эмес.

✓ Илимий чындыктарга бай болушу[70] Курандын улуу мужиза экендигинин дагы бир кашкайган далили. Курани Карим илимди ачуу, үйрөтүү, сыр кылып катуу жагынан ар дайым алдыда жүрөт. Мезгил да, илим да Куранды ээрчип келе жатат. Астрономия, эмбриология, медицина өңдүү илим жаатындагы Курандан алынган (ачылыш деп эсептелген) акыйкаттар жогорудагы мисалдардын минден бири гана.

**Имам Суюти** Куран тууралуу жазган үч томдук китебинде мужизалык 35 бапты тизмелеген. Ошондой болсо да Курандын көптөгөн мужизалык жактары бар, аны тизмелөө, чектөө мүмкүн эмес деген пикирди айтат[71].

Кеп сонунда айта турган нерсе, Курани Каримдин улуулугун түшүнүү үчүн сөзсүз эле адабиятты билүү, ар тараптуу илим окуу же ак таңдай чечен болуу шарт эмес. Тек гана ар бир сөзгө маани берип окуган же уккан адам мейли ал аалым, мейли карапайым инсан болсун Курандын улуулугун, Кудай Тааладан келген куттуу китеп экендигин оңой эле түшүнөт[72].

69. Суюти ал-Иткан, IV, 9.
70. Рафи, Ижазул Куран, б. 131 vd.
71. Суюти, Мутаракул акран фии ижазил Куран, I, 3.
72. Бути, Раваи, б. 160.

### а) Курандын адабий көркөмдүүлүгү жана ижазы

Ижаз деген сөз сөздүктө адамды алсыз калтыруу же болбосо кыйынчылыксыз ашуу деген мааниге келет. Терминологияда болсо Курани Карим мартабалардын эң бийигинен агылып түшкөндүктөн, риторикалык жагынан же укуктук жагынан болсун, мейли кайыптык кабарларды маалымдаганы жагынан алып караба, ал сыяктуу китепти жаратуу эч бир адампенденин колунан келе турган иш эмес, андай китепти жаратууда адамзаада алсыздык кылат дегенди туюнтат.

Жараткан Алла адам баласына ыроологон акыркы Китебин эң мыкты түзүлүштө жана араб тилинде түшүрүүнү тээ алмусакта эле мурат кылгандыктан, Куран түшпөстөн тээ көөнө кылымдар мурда, бул тил ээлерине көркөм сөз өнөрүн, тилдик байлыкты жана адабий бийиктикти ашыгы менен берген экен. Арабдар ар кандай мелдештер аркылуу бул жаатта иш алып баруу менен өз тилдеринин нукуралыгын, көркөмдүгүн, тил байлыгын өнүктүрүп олтуруп акырында бул тил Кудайдын сөздөрүн баяндоого ылайыктуу деп эсептелген.

Кылымдар бою уланып келген бул иш-аракеттин натыйжасында араптардын ичинде сөздү көркөм сүйлөө эң ийги кесип катары баалана баштаган. Акындар жана актандайлар коомчулукта суктанууга татып, көз тайгылтар мартабага көтөрүлүшкөн. Жылдын ар кайсы мезгилдеринде өткөрүлүп турчу жарманкелерде акындардын мелдеши, чечендердин таймашы боло турган. Жети жаштан жетимишке чейинки арабдар көркөм сөзгө абдан мани берип, поэзияны өзгөчө баалашкан. Ошондой бир доордо Алла Тааладан келип, Азирети Пайгабарыбыздын *(саллаллаху алейхи васаллам)* тили аркылуу агып өткөн Курани Карим мужизалардын эң улуусу, сөздөрдүн туусереси болгон. Курандын адабий

жана көркөм таасиринин астында кыйындардын баары баш ийүүгө мажбур болгон.

Курандын кайсы тарабын албайлы өзүнчө эле чалкыган бир дениз сымал. Мына ушул жагынан Курани Карим ошол доордо стилистика менен риторика жаатында туу чокуга чыккан. Арабдарды кыяматка чейин келип кете турган адамзат жана бүтүндөй жин ааламын (ошондой эле, кыйын болуп кеткен текебер, каапырларга) Куран сымал китепти жазуу же жаратууну талап кылып, эрөөлгө чакырган. Ошол тарыхый учурдан бүгүнкү күнгө чейин анын бир аятынын салмагынчалык эмгекти эч ким жаза алган эмес.

**Ибн Аббастын** *(Алла ага ыраазы болсун)* баяндамасына караганда, мушриктердин билермандарынан саналган **Валид бин Мугира** күндөрдүн биринде Алланын Элчисине *(саллаллаху алейхи васаллам)* келет да Куран окушун талап кылат. Ошондо Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)* мына бул аятты окуп берет:

**«Алла Таала силерге албетте адилеттүүлүктү, жакшылык кылууну, туугандарга жардам берүүнү буйруп, зынакорлукка, жамандыктарга жана зулумдук кылууга тыюу салат. Угуп тутунарсыңар деп силерге насаат берет»** *(Нахл сүрөсү, 90-аят).*

«Ушуну мага да бир жолу оку!» – дейт Валид ынтаа койгон таризде.

Азирети Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)* аятты кайталап окуган соң, Валид:

**«Ант болсун, бул сөздөрдө мөмөсү көптүгүнөн шагы ийилген, тамыры нымдуу жана жемиштүү даракка окшош көрктүүлүк жана жагымдуулук бар. Муну эч бир адам айта албас. Бул сөздөрдүн бүт нерседен улуу экендигинде шек жок. Эч бир нерсе**

**аны ашып өтө албас, каршы чыккандарды сөзсүз жеңип алат»** – деп айтат. Көкүрөгүндөгү толкундануу ага ушул сөздөрдү айттырат.

Окулган бир аяттын толкунуна кабылып, Курандын жылуу желаргысы көөдөнүн желип өткөндөн кийин Абу Бакирге барат. Андан Куран тууралуу көптөгөн суроолорду сурайт. Ынанымдуу жоопту уккан соң топтошуп турган курайштардын жанына келип буларды айтат:

-Абу Кабшанын уулунун айтканы чынында эле абдан таң калычтуу! Ант болсун, ал ыр да эмес, сыйкыр да эмес, жиндинин айта турган тантырак кеби да эмес! Анын айткандарынын Кудайдын сөзү экендигине шектенбей койсо деле болчудай.

Көпчүлүктүн алдында айтылган бул сөздөр Абу Жахилге жетери менен ал чалкасынан кете жаздайт:

-Ант болсун! Валид эле динден кайтты дегиче жаамы курайш уруусу динин чанып кетет, -деп күбүрөнүп, аны издеп жөнөйт. Сураштырып отуруп тапкан соң эптеп көңүлүн алуу үчүн:

-Айланайын абаке! Элдер сени сыйлаш үчүн мал-мүлк жыйнап жатат. Сен болсо Мухаммедге барып, андан бир нерселерди угуп келиптирсин, -деп кыйытып, амалкөйлүккө салат.

-Элдин эң байы мен экенимди жалпы курайш жакшы билет.

-Андай болсо Мухаммедди каралап, элге жар сал. Сен андан баш тартканыңды жана аны жактырбаганыңды угуп бүтүндөй эл тынчып калсын.

**-Эмне айтайын? Ант болсун, араңарда акындык-**

**ты, ражазды[73] жана касыйданы менден кыйын билген адам жок. Анын айткандары булардын эч бирине окшобой турат. Ал адамдын сөзүнө да, жиндин сөзүнө да окшобойт. Анда ажайып жагымдуулук, куюлушкан ыргак бар.**

-Сени сыйлап келген коомун, аны каралап, жалаа жапмайынча сага наразы бойдон кала берет, ушуну эсиңе түйүп кой! –деп, Валидди жарга такап кирет. Валид бин Мугира аргазсыздан мукактанат:

-Мени жайыма койчу, жакшылап ойлонуп көрөйүн.

Акырында:

- Бул (Куран), болгону ооздон оозго өткөн сыйкырчылык! - деп, напсиге жеңилип берет *(Хаким. II, 550/3872; Табари, Тафсир, XXIX, 195-196; Вахиди, б. 468).*

Ыймандын босогосуна чейин барып, кайрадан каапырлыкка тартылып кеткен Валиддин абалы Куранда айкын түрдө мындайча сүрөттөлгөн:

**«Анткени ал ойлонду да, өзүнчө таразалады. Каарга калгыр, кандай** (жаман) **калчады! Каарга калгыр, дагы да кандай өлчөө жасады!... Андан соң** (чечимине) **карап, жүзүн тырыштырып, кашын чытты. Анан тескери бурулуп, текеберлик кылып: «Бул** (Куран) **болгону ооздон оозго өтүп келген сыйкырчылык. Бул болгону адамзаттын сөзү! –деди»** *(Муддассир сүрөсү, 18-25-аяттар).*

Болуп көрбөгөндөй тездик менен мусулмандардын санынын өсүп баратышы жана Азирети Хамза, Азирети Умар (Алла аларга ыраазы болсун) өңдүү таалайлуу эрлердин Исламды кабыл алышы бутпарастарды катуу ойго салат.

73. **Ражаз:** Араб поэзиясындагы өзгөчөлүк.

Чукул жыйынга чогулуп, канткенде Ислам динине жолтоо болобуз деген маселени талкуугa алышат.

«-Мухаммедди ээрчигендердин саны барган сайын өсүп жатат. Бул абал бизге оор сокку болуп жатат. Андыктан, арабыздагы сыйкырчылык жагынан, көз бойомочулук жагынан, акынданбы же акылдууданбы, айторр, эң кыйыныбызды чыгарып, Мухаммедге жиберели. Барып сүйлөшүп көрсүн», – деген бүтүмгө келишет.

Алар бул вазийпаны **Утба бин Рабиага** жүктөшөт да өздөрү жооп күтүп кала беришет. Утба болсо мал-мүлк, бийлик, мансап, сулуу аял өңдүү сунуштарды айтып көпкө божурайт. Аны аягына чейин тыңдаган соң Алланын Элчиси *(саллаллаху алейхи васаллам)* ага лакабы менен кайрылып:

**-Ай, Абу Валид, сөзүң бүттүбү?** – дейт.

- Ооба, бүттү.

- *Андай болсо мени угу тур,* - деп, Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)* бисмилланы айтып, «Фуссилат» сүрөсүн окуйт. 37-сажда аятын окуган соң саждага баш койот. Андан соң Валидге карап:

- *Абу Валид. Менин окугандарымды уктуң. Эми өзүң таразалап көр...* – деп сөзүн кыскача бүтүрөт.

Келе жаткан Утбаны көргөн мушриктер:

- Ант болсун, Абу Валид кетип бараткaнда жөн эле кеткен болчу, эми болсо жүзү бир башкача кулпуруп калыптыр, абалы да башкача?! - деп шектене башташат.

Жай басып келген Утбаны жаалап ортого алышат:

- Эмне болду бачым айта салчы?

Абу Валид маанилүү сөздөн баштайт:

-Кудайга ант, мен өмүрүмдө эч бир угуп-көрбөгөн сөздү угуп келдим. Аны ыр же сыйкыр, же көзү ачыктык деп айтуу жаңылыштык!

فَإِنْ أَعْرَضُوا فَقُلْ أَنْذَرْتُكُمْ صَاعِقَةً مِثْلَ صَاعِقَةِ عَادٍ وَثَمُودَ

**«Аларга айтып кой, эгерде жүз үйрүй турган болушса: Мына силерди Ад жана Самуд коомунун башына келген чагылганга окшогон бир чагылган менен эскертүү бердим[74]»** деп айтары менен дагы башкасын окуп салбасын деп тууганчылыгыбыздын акы үчүн оозун колум менен баса койдум. Мухаммеддин ар бир айткан сөзү дал айтканындай болуп чыгып жүргөнүн билгеним үчүн азап мага да жабышып алабы деп корктум.

О, курайш жамааты! Келгиле мага кулак салгыла! Аны жайына койгула да, кийлигишпегиле! Эгер аны арабдар өлтүрө турган болсо, бөтөн кол менен жайлагандыктан силер кутулган болосунар. А эгер арабдарга өкүм жүргүзө турган болсо, анын бийлиги силердин бийлигинер, анын күчү силердин күчүңөр, ооматы силердин ооматынар болуп кала берет. Силер ошентип Мухаммеддин зоболосунун арты менен адамдардын эң бактылуусу болосуңар, - деп акыйкаттын башын кылтыйтат.

-Эй Абу Валид! Ал сени тили менен сыйкырлаган тура! -деп, ызырынышат жинденген мушриктер.

Утба:

-Бул менин пикирим. Силер каалаганынарды жасаганга эркт үүсүнөр! -деп чекит койот» *(Ибн- Хишам, I, 313-314; Ибн-и Касийр, аль-Бидая, III, 111-112)*.

Улуу көчтүн 9-жылында Мединага ар кайсы аймактар-

74. Фуссилат сүрөсү, 13-аят.

дан уруулар агылып келе башташат. Бани Укайл уруусунун өкүлү **Абу Харб бин Хувайлид** аттуу адам Азирети Пайгамбарыбызга *(саллаллаху алейхи васаллам)* келет. Алланын Элчиси ага Куран окуп берет, Исламды түшүндүрөт. Ажайып акыйкаттын таасирине арбалган Абу Харб мындай дейт:

**«Кудай акы, сен же түз эле Кудай Тааланын Өзүнө, же Кудайды тапкан адамга кезиккен адам экенсиң! Биз ушул жашка чейин мынчалык сонун сөздөрдү уккан эмеспиз!»**[75]

Мушриктер Алланын Элчисин *(саллаллаху алейхи васаллам)* чыныгы пайгамбар, Куранды чындык Китеп катары абийир менен кабылдаганы менен муну ачыкка чыгарып тастыктоодо напси тоскоолдугунан ашып өтө алышкан эмес. Куран Алланын китеби экендигин кабыл кылышып, бирок, Алланын эрки менен койгон тагдырына жаңылыштыкты тануулашар эле. Напсинин сыйыртмагынан бошоно албаган алардын күнкор ою боюнча, Куран кембагал, жетим, кароосуз адамга эмес, Мекkенин эң байы саналган **Валид бин Мугирага** же Таиф байларынан **Амр бин Умайрга** түшүрүлүшү керек экен.

Анткени Валид бин Мугиранын мындай деп айтканы бар эле:

**«Курайштын мендей билерманы жана улуусу же болбосо сакифтердин улугу Амр бин Умайр турганда Куран ушу Мухаммедге түшүрүлөбү?!»** *(Ибн Хишам, I. 385).*

Аныгында, пенделердин Жараткан Алланын даргөйүндөгү бийиктиги пенденин байлыгы же ак-сөөктүгүндө эмес, болгону ыкластуулукта жана такыбаалыкта. Эгер бутпарас-

75. Ибн Сад, I, 302-303; Ибн Асир, Камил, II, 286; Ибн Халдун, Тарих, II, 2, 51.

тардын оюн эске ала турган болсок, аларга салыштырмалуу уруу жагынан эң шарапаттуусу да, пакизасы да Пайгамбарыбыз Азирети Мухаммед *(саллаллаху алейхи васаллам)* болгон.

Арабдын тээ ошол доордогу даназалуу акыны жана адабиятчысы **Абул-алаа ал-Маарри** Курани Каримдин артыкчылыгы тууралуу мындай деген:

«Мурда адашып жүрүп кийин туура жолду тапкан пенделер Мухаммед *(саллаллаху алейхи васаллам)* алып келген китеп бүт нерсени түп тамырынан өзгөрткөнүн көрүп, баары мындай бүтүмгө келишкен:

«Адамдын калемине таандык эң көркөм, эң адабий делген тексттин ичине Кудай Таала жиберген Курандын бир гана аятын же анын бир бөлүгүн койо турган болсоң, аят ошондо да карангыда жаркыраган жылдыз сыяктуу даана көрүнөт».

Ыйык Куран кантип өз таасирин жоготпостон бүгүнкү күнгө чейин жетип олтурат, деген суроолор көп берилген. Курандын мужизалуулугуна далил катары тарыхтагы тажрыйбалардан, турмуш чындыктарынан өткөн далилдер жок болсо керек деп ойлойм. Анткени, эң алгач түшө баштагандан бүгүнкү күнгө чейин эч ким Куранга каршы жигердүү аракет көрсөтө алган эмес. Каршы чыккандын же аны шылдың кылгысы келгендин баары бүтүндөй адамзаттын алдында шерменде болуп, карөзгөй делип тарыхка катталган. Ал эми андайлардын тозоктогу азабы кандай болору бир Кудайга гана маалым[76].

76. Бути, Раваи, б. 126, 129, 130; Карачам Исмаил, Сонсуз мужизе Куран, б. 159-175; Хажымүфтүоглу, Насруллах, Куранын Белагаты ве ижазы үзерине, б. 58-62, 90.

### б) Кайып кабарларынын айтылышы

Жараткан Алла Курани Карим аркылуу кайыпка, келечекке тиешелүү көптөгөн кабарларды жана ишараттарды берген. Анда өтмүш, учур чак жана келечек тууралуу ишараттар, маалыматтар түз жана кыйыр түрдө айтылат[77].

Маселен, Куранда бүтүндөй пендезаттын атасы Адам атанын жана Обо (Хава) энебиздин кантип жаратылгандыгы жана катардагы адамдын жаралышынын баскычтары, т.а. эмбриология, өтмүштөгү элдер, алардын жашоосу, турмуш шарттары, жиберилген пайгамбарларга кандай мамиле кылгандыгы жана башка тарыхый көп маалыматтар айтылган.

Ошондой эле, Куранда Алла Тааланын теңдешсиз улуу заты, сыпаттары, аракеттери, периштелер, жиндер жана кабырдагы жашоо, бейиш, тозок тууралуу кайып кабарлары айтылат. Кайып кабарларынын катарында кайсы коомдорго Кудайдан китеп берилгендиги, эки жүздүүлөр, бутпарастар жана булардын дүйнө таанымын, ичиндеги арам ойлорун, психологиялык абалын маалымдаган аяттар бар.

Курандан келечекке байланыштуу айтылган көп кабарларды кезиктирүүгө болот. Бул кабарлар ар кайсы доордо адамзаттын кызыгуусун жаратып келген. Алланын китебинде эмне айтылбасын, анын баары дал өзүндөй турмушка ашып, ташка тамга баскандай тарыхка жазылып келет. Мына ушунун өзү Курани Каримдин «**Аллаамул Гуйууб»,** т.а. кайып аттуунун эң туурасын, чындыгын билген Алла Тааладан түшкөн китеп экендигинин таасын далили. Келечекке байланыштуу кээ бир кайыптык маалыматтарга баам салып көрөлү:

77. Салах, Абдулфаттах, ал-Баян фии ижазил Куран, Амман-1991, б. 234; Явуз, Ижазул Куран, DİA, XXI, 405.

**Фараондун сөөгү**

Көпчүлүккө маалым болгондой, каапыр фараон жер жайнаган аскери менен **Азирети Мусаны** *(алейхис салам)* жана ага ыйман келтирген бир ууч момундарды колго түшүрүү үчүн артынан түшөт. Алла Тааланын өкүмү менен деңиз жарылып Муса пайгамбар үммөтү менен аркы жээкке өтүп кетет. Куугунчулар кургакка чыга электе деңиз жабыла баштайт. Ажалдын сүрүн көргөн **фараон** акыры Кудай Таалага таазим кылганын, т.а. ыйманга келгенин билгизип саждага жыгылат. Ангыча деңиз жабылып куугунчулардын баары суу астында калат. Өлүм алдындагы шашылыш аракет түккө арзыбай турганын, андыктан, тирүүлүктө бар мүмкүнчүлүктү колдон чыгарбай Кудайга татыктуу кул болуунун зарылдыгын Алла Таала мындайча нускалаган:

«**Азыр гана!**(бы?) **Сен мурун көгөргөн бузукулардан элең... Бүгүн Биз кийинки муундарга үлгү болсун үчүн сенин денеңди** (сактап) **куткарабыз. Бирок, көп элдер Биздин аяттарыбыздан бейкапар"** *(Юнус сүрөсү, 91-92-аяттар).*

**Замахшари,** бул аятты мындайча чечмелейт:

«Сени деңиздин жээгине чыгарып салабыз. Денеңди болсо мурункудай бузулбаган абалда толук, кийимсиз жыланач кылып, сенден нечелеген кылымдардан кийин келе турган муундарга мисал-өрнөк кылабыз» *(Замахшари. III, 24).*

Сонку изилдөөлөр көрсөткөндөй, Фараондун денеси башын саждага койгон абалда деңиздин жээгинен табылган. Бул анын өлүм көзүнө көрүнүп калгандагы абалы. Өмүрүнүн акыркы мөөнөтүндө алдынан чыккан айбаттуу окуялардын таасирине багынып ыйман келтирүүнү каалаганы менен, арга түгөнгөндө болуп жаткандыктан анын ыйманы кабыл кылынган эмес. Ал мына ошол көрүнүшү менен болжолдоолордо мындан үч миң жыл мурда өлүп, бирок аятта ай-

тылгандай денеси чиритилбестен адамзатка мисал-өрнөк кылынып, ушу күндөрдө Лондондогу белгилүү «British Museum» аттуу музейде 94-салондо сакталып турат. Бул акыйкат кыяматка чейин улана турган Курандагы мужизалардын бири гана болуп саналат.

Гректердин жеңиши

Христиан гректер менен отко сыйынган ирандыктар согушуп, натыйжада отпарастар жеңишке жетет. Меккенин бутпарастары Исламды жаңы гана кабыл алган мусулмандардын шагын сындыруу үчүн:

-Көрдүңөрбү, Кудайдын берген китеби менен душманды жеңебиз деп оолугуп жаттыңар эле. Кудайдын китебин окуйбуз деген тиги христиандар отпарастардан жеңилип калышты (Канакей, силердин ишенген Аллахыңардын жардамга келгени)… – деп, бул окуяны бетке кармашат. Ошондо Жараткан Алла бутпарастарга кайгы, мусулмандарга кубанычтуу маанай тартуулган береги аятты түшүргөн:

**«Алиф. Лааам. Миим. Гректер жеңилди, эң жакын жерде. Бул жеңилүүдөн кийин алар бир нече жылдан кийин** (сөзсүз) **жеңишке жетишет. Абалтан болсун, келечекте болсун бардык иштер Алла Таалага таандык. Момундар ошол күндө Алланын жардамы менен кубанычка карк болушту. Ал чыныгы жеңүүчү, мээримдүү жана кайрымдуу»** *(Рум сүрөсү, 1-5-аяттар).*

Кызыл кыргынга тушугуп, жер жайнаган колу талкаланып, жеңилүүгө учураган гректердин кайрадан бутка туруп, жеңишке жетишине ошол кезде эч ким ишенген эмес. Мындай болору эч кимдин кыялына да келбесе керек эле. Адамдын акыл-оюна келбеген иштер Кудай Тааланын амири менен боло берерин Курани Карим мындай деп эске салат:

**«Бул – Алла Тааланын убадасы. Алла эч качан убадасынан тайбайт. Көп адамдар муну билишпейт»** *(Рум сүрөсү, 6-аят).*

Убакыт сааты келгенде Алла Тааланын убадасы жүзөгө ашат. Тарыхчылардын билдирүүсүндө, тогуз жылга жетпеген мезгилде кайрадан күч топтогон гректер ирандыктарды женип алышат. Дал ошол күнду «Бадр» казатында мусулмандар да бутпарастардын мизин кайтарат. Ошентип Рум сүрөсүнүн 4-5-аяттарында маалымдалган экинчи мужиза ишке ашып, бул күн момундар үчүн кубанычтуу күн болот[78].

Куранда мындан башка, **«Бадр»** казатында мусулмандар душманга үстөмдүк кылары[79], бир кыйла мезгилден кийин мусулмандар жеңишке жетишип, Меккени каратары[80] алдын ала айтылган. Булардын баары өз кезинде кандай айтылган болсо, дал ошондой ишке ашкан. Касиеттүү Куранда анын мужизалуулугуна байланыштуу ушул өңдүү көптөгөн мисалдар бар[81].

Кайыпка тиешелүү бул өңдүү маалыматтарды Азирети Пайгамбарыбыздын вахийге таянбай туруп айтышы мүмкүн эмес. Дегинкиси Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)* Жараткандын буйругу менен гана сүйлөп, Анын өкүмү менен иш кылган. Өз алдынча орунсуз, жөнсүз, акыйкатка дал келбеген нерселерди айткан эмес. Ушунун баары Кураны Каримдин Алла Тааланын акыйкат китеби экендигин тастыктап турат.

78. карагыла: Тирмизи, Тафсир, 30/3191-3194; Ахмад,, I, 276; Куртуби, ал-Жаами, XIV, 3.
79. Камар сүрөсү, 45-аят.
80. Фатх сүрөсү, 16, 27-аяттар; мисалдар үчүн карагыла: Юсуф ал-Хаж Ахмад, Мавсуатул, ижазил илми фии Куранил Карим ва суннатул мутаххара, Дамаск -2003, б. 20-24.
81. Кеңири маалыматтар үчүн карагыла: Осман Нури Топбаш, Рахмет эсинтилери, б. 279-293.

### в) Куран илимий ачылыштарга жол көрсөтөт

Курани Каримдин негизги максаты – адамзатты туура жолго салуу. Куран «тавхид» акыйдасына көңүл буруу үчүн табият илимдери жаатында көптөгөн баа жеткис маалыматтарды берген. Соңку илимий жетишкендиктердин арты менен он төрт кылым илгери айтылган мына ошол маалыматтардын ачылышы Курандын чыныгы мужиза китеп экендигинин айкын далили. Башкача айтканда, Курани Карим ар дайым алдыда, илим болсо аны ээрчип, артынан келет.

Илимий иликтөөлөрдү жүргүзүп, табияттагы жана турмуштагы Алла Тааланын өзгөргүс мыйзамдарынынын учугун изилдеген аалымдар акырында Курандын вахийге негизделген китеп экенин көрүшөт, деп айтылат аятта[82]. Ошондой эле, кээ бир аяттар[83] келечекте боло турган айрым нерселерге ишарат кылат. Ал эми, каапырлар болсо Куранга кайдыгер кол шилтеп, андагы маалыматтардын ишке ашышын күтүп олтурбастан, Алланын китебине жалаа жаап, аны жалганга чыгарганга жан үрөштү[84].

Нечен кылымдан бери илимий ачылыштарга багыт бериши Курани Каримдин кыяматка чейинки мезгилди камтыган өзгөчө бир мужизасы болуп эсептелет. Улам жаңыдан ачылган илимий ачылыштар Курандын даңазасын кайра-кайра тастыктап келет. Төмөнкү акыйкаттарды мисал катары берүү абзел болор:

### Манжалардын изи

Манжалардын сызыктарын иликтеген **дактилоскопия** деген илим тармагы бар. Дактилоскопиянын аныктамасында, адамдын бармагынын издери өмүр бою өзгөрбөйт, бир

82. Саба сүрөсү, 6-аяттар.
83. Юнус сүрөсү, 39-аяттар.
84. Алуси, Рухул маани, XI, 119-120.

адамдын бармак изи башка эч бир адамдын бармак изине окшош болбойт. Ошол себептен кылымыш иликтөө тармагында, шектүүнү аныктоодо манжанын изи эң ишенимдүү далил катары каралат. Бул ачылыш 19-кылымдын соңунда белгилүү болгондон кийин гана укук коргоо жана кылмыш иликтөө тармагында иштей баштаган. Курани Карим болсо бармактын изине байланыштуу ишти тээ алтынчы кылымда эле жар салган:

**«Инсан Бизди анын сөөктөрүн** (кайрадан) **чогулта албайт деп ойлойбу?! Ооба** (чындыгында), **Биз анын манжаларынын учунан (بَنَانَهُ) бери өз калыбына келтирүүгө Кудуреттүүбүз»** *(Кыямат сүрөсү, 3-4-аяттар).*

**Теринин сезгичтиги**

Таиланд өлкөсүндөгү Жайн-Майн университетинин медицина факультетинин деканы профессор **Тажакет Тажасон** адамдын кыйналып запкы чегүүсү тууралуу илимий изилдөө жүргүзүп, төмөнкүдөй натыйжага барат: Адамдын териси күйүп, сезүү мүмкүнчүлүгүнөн ажырап калганда ал оор кыйноону да сезбей калат. Анткени, кыйноо теринин сыртынан болгондуктан, эгер тери күйгөн болсо, теридеги сезүү клеткалары да кошо жок болот. Бул жерде адамдын мээси өзүнүн сезүү функцияларын тери аркылуу жүргүзөт деген аныктама келип чыгат. Андыктан, узак убакыт бою кыйноодо күйгөн терини кайра калыбына келтирүү зарыл...

Анын бул иликтөөсү окумуштууларга тарайт. Күндөрдүн биринде бирөөлөр Тажасонго Ниса сүрөсүнүн 56-аятынын маани-маңызын түшүндүрүп беришет. Аяттын котормосуна көңүл буралы:

**«Аяттарыбызды четке каккандарды** (каапырларды) **эртең кыяматта отко ыргытабыз! Андагы азапты сезсин үчүн алардын күйгөн терилерин** (заматта)

**башка териге алмаштырып турабыз! Алла Таала ар дайым бийик жана Хакийм!»** *(Ниса сүрөсү, 56-аят).*

Аят профессор Тажасонго катуу таасир этет. Курани Каримдин адамдын сөзү эмес экендигине ынанат. Ал өз өлкөсүнө кайтып барган соң алгачкы конференциясында ушул акыйкатты уккан анын беш студенти Ислам динин кабыл алышат. Андан соң Рияддагы саламаттыкты сактоого арналган 8-конференцияда өзү келме келтирет. Ошондо ал көпчүлүктүн алдында толкундануу менен: «Мына, мен да мусулман болдум!» дейт. Профессор Тажасон өзүнүн кийинки өмүрүн Курани Каримге арнайт.

**Атомдун бөлүнүүсү**

«Лавуазие» деп аталган материалисттик мыйзам өткөн кылымда илимий теория багытында үстөмдүүлүк кылып келген. Жаңырган кылымда анын негизсиздиги ачыкка чыгып, философия менен диндин ортосундагы негизги талаш-тартыштардын бири болуп келген «материянын эң биринчи болушу» деген пикир учурда таштандыда жаткан кези. Ошону менен катар, айрыкча физика, химия, биология жана астрономия илимдериндеги жаңы ачылыштар Ислам дининин тууралыгын, аруулугун, тунуктугун жана Ыйык Курандын чексиз терендигин, акыйкаттыгын, Жараткан Алланын сөзү болгондугун тастыктоо менен бул илимдердин дагы да өнүгүп-өөрчүшүнө, илгерилешине себеп болууда.

Он төрт кылым мурда Курани Каримде мындай деп айтылган:

**«...Жер үстүндө да, асмандарда да чандын салмагындай эле, же андан азыраак, же андан көбүрөөк болсо дагы силердин Эгеңерден эч нерсе жашыруун эмес. Мунун баары ачык Китепте** (тагдыр жазылган китепте) **жазылган»** *(Юнус сүрөсү, 61-аят).*

Маалым болгондой, аятта атомдон да кичинекей нерселер тууралуу сөз жүрүп жатат. Чындыгында атомдун, бөлүнүшү жакынкы эле убакта белгилүү болгон. Мурда атом материянын бөлүнбөс эң кичинекей бөлүгү деген маалымат үстөмдүк кылар эле. Муну менен материянын өзөк эмес, өзүнчө кабык болгондугу атомдун бөлүнүшү менен далилденип, «материя» деген нерсенин нукура жүзү ачыкка чыкты.

Ислам ааламынын залкар аалымы, ак таңдай булбул акыны Мавлана **Жалалиддин Руми** (1207-1273) өз доорунда мындай деген экен:

*«Бир зарраны (атомду) кесе алсаң, анын ичинен Күндү жана күндү айланган планеталарды көрө аласың!»*

Француз жазуучусу **Ева Да Витрай Мейеротрисч** Мавлана Жалалиддин Руминин «Мажалиси саба, фиихи маа фиих ва Маснави» аттуу чыгармасын француз тилине алгачкылардан болуп которгон. Бул чыгармадагы жогоруда айтылган сырдуу сөздүн өзөгүндөгү түйүнүн чече алган Ева Да Витрай Мейеротрисч сыймыктануу менен мындай деген:

«Бул нерсени сыймыктануу менен айткым келет, мен Мавлананын ушул чыгармасын он жыл ичинде котордум. Бул чындыгында дүйнөлүк шедевр, залкар чыгарма деп айтсак болот...

Ойлоп көрсөңүз, «Бир зарраны (атомду) кесе алсаң, анын ичинен Күндү жана Күндү айланган планеталарды көрө аласың!» деп жатат. Ичинде жана тегерегинде планеталар айланып турганын айтууда. Көңүл койо турган болсок, бул атомдор кокус оозун ача турган болсо, андан бүт дүйнөнү жок кыла турган от чагаарын кыйытып турат. Мавлана атом бомбасынын коркунучунан 13-кылымда сөз кылган. Ал кеп кылган 9 планетанын чындык экенин окумуштуулар 1930-жылдары араң билишкен. Андан мурда 7 планета бар деген ойлор айтылып жүргөн. Батышта Күн планетасы Жер

планетасын айланып жүрөт деген ой үстөмдүк кылар эле. А Мавлана болсо күн планетасы башка планеталар сыяктуу эле кичинекей планета болгондугун айткан. Азыр ойлоп көрсөк, **Мавлана** өз кезинде мындан башка дагы далай укмуштарды айткан экен. Маселен, жылдыздар жер бетиндеги жандуу жансыздын баарына таасир берет, Күн болсо өсүмдүктөргө жана жаныбарларга таасир берет, деңиздер Айдан таасир алат деген сыяктуу көптөгөн сырдуу маалыматтарды айтып кеткен...» [85].

Мына ушундай акыйкаттарды ачыкка чыгарган **Мавлана Жалалиддин Руми** өзүндөгү илим-билимди Курани Каримден жана Азирети Пайгамбарыбыздын *(саллаллаху алейхи васаллам)* хадистеринен алган.

**Жуп дүйнө**

**«Ойлонуп, ибарат аларсыңар деп бүт нерсени жуп жараттык»** *(Зарият сүрөсү, 49-аят).*

**«Жерден өнгөн өнүмдөрдөн, адамдардын өздөрүнөн жана азырынча адамдар билбеген нерселердин баарынан жуптарды жараткан Алла Тааланы аруулайм жана даңктайм!»** *(Ясин сүрөсү, 36-аят; карагыла:Рад сүрөсү, 3-аят).*

Адамдар менен жаныбарлар сыңары өсүмдүктөр жана башка нерселер да жуп жаратылганын окумуштуулар иликтеп чыккан. Жадагалса, атом дагы жуп деп айтсак болот. Маселен, анын бир тарабы плюс болсо, (+ –) бир тарабы минус. Плюс (+ –) минуска акканда электр тогу пайда болуп, андан жарык пайда болот. Ушундай эле агым же кошулуу булуттарда жүзөгө ашканда жамгыр жаайт. Кудай Таала бардык макулукту мына ушундай табиятта жараткан.

85. http://www.medyapazari.com/turkiye/atom-bombasinin-tehlikelerinden-haberdar.html

**Кең дүйнө**

Ааламдын улам кеңейип турушу жана галлактикалардын бири-биринен өтө тездик менен узактап тураары илимдин жакынкы мезгилдеги гана табылгасы болду. Жаратылыштагы бул мыйзамга ылайык, ааламдагы дөө галлактикалар ортодогу аралыкка жараша бири-биринен ошончолук ылдамдыкта жылып турушат. Маселен бизден 10 миллион жарык жыл узакта турган галлактика 1 секундда 250 км ылдамдыкта нарылап жылып кете берет. Ал эми 10 миллиард жарык жыл узакта турган галлактика болсо, секундада 250. 000 км ылдамдыкта жылат.[86]

Бул жагдай тууралуу Курани Карим мындайча маалымат берет:

**«Биз асманды Өз колубуз менен** (өтө бекем жана кубаттуу кылып) **курдук жана Биз** (аны) **албетте кеңейтип турабыз»** *(Зарият сүрөсү, 47-аят)*.

**Коргоочу катмар (сак дүйнө)**

Өмүрү бүткөн жылдыздар жарылууга дуушар болгондон кийин метеоритке айланат да, асмандын ар кайсы жагына чачырап кетет. Биз жашап жаткан планетадан да жүздөгөн эсе чоңдукта болуп, өтө ылдамдыкта учкан метеориттерден Алла Таала жер жүзүн сактап келет. Жер үчүн кооптуу деп саналган мындай нерсенин баарын Юпитер менен Сатурн өзүнө тартып алат. Анткени, Сатурндун тартуу күчү башка планеталарга салыштырмалуу күчтүү. Кээде бул экөөнө да баш ийбей жерге жакындаган метеориттерди **Ай** өзүнө тартып алып турат. Айда атмосфера болбогондуктан катуу ылдамдыкта келип урунган метеориттер Айдын бетине такты пайда кылат. Мындай тактарды атайын дүрбүлөр

86. док. проф. Осман Чакмак, Бир чекирдек каинат, Стамбул-2005, б. 28.

менен көрүүгө болот.

Миллиондогон жыл аралыктан секундада 250. 000 км ылдамдыкта келип, жогоруда айтылган тоскоолдуктардан да өткөн метеориттер атмосфералык катмарга өткөн соң өзүнөн өзү күйүп кетет. Катуу ылдамдыкта жаркып барып жалп өчкөн жылдыздарды түнкүсүн баарыбыз эле көрүп жүрсөк керек. Ошондой болуп күйүп, талкаланган метеорит жерге жетпестен мезосфера катмарында чаңдай майда талкаланып чачырап кетет. Акырында бул чаңчалар жамгыр тамчысына данек болуп жерге түшөт[87].

Жер кыймылынан пайда болгон магниттик талаа жана атмосферанын түрдүү катмарлары космостогу жана күндөгү жарылуудан пайда болгон зыяндуу нурлардан жерди коргоп турат.

Маселен, космостогу акылга сыйбас 270 градус сууктан бизди атмосфера тосуп турат. Айда атмосфера жок болгондуктан, түнкүсүн 150 градус суук, күндүзү 100 градустун тегерегинде ысык болот. Анткени, Айда коргоочу катмары болбогондуктан, Күндөн келген сууктун да, ысыктын да таасири тийип турат.

Эми Курандын аятына назар салалы:

**«Биз асманды коргоочу катмар сыяктуу кылып койдук. Алар болсо асмандагы** (Алланын барлыгын тастыктаган) **далилдерди четке кагып жатышат»** *(Анбия сүрөсү, 32-аят).*

### Деңиздеги сырдуулук

Рахман сүрөсүнүн 19-20-аяттарында Алла Таала мындай дейт:

87. док. проф. Осман Чакмак, Бир чекирдек каинат, Стамбул-2005, б.94, 127.

«(Алла) **Эки деңизди кошуп агызды. Экөөсүнүн ортосунда тосмо бар. Бири бирине кошулбайт».**

Куранга үңүлө турган болсок, Намл сүрөсүнүн 61-аятында ушул маселеге кайра басым жасалганын көрүүгө болот.

Аяттарда айтылган акыйкатты окумуштуулар соңку кылымда илимий түрдө аныктаганга жетишишти. Бул дагы Курани Каримдин илимий мужизасы болуп эсептелет. Башкача айтканда, туздуу жана тузсуз деңизди аралыштырып жибербей турган көшөгө бар. Ал тосмонун ички жүзүнө Алладан башка эч кимдин акылы жетпейт! **Ак деңиз** менен **Атлантика** океанын бириктирип турган «**Жабали Тарик**» кысыгында эки деңизди бири-бирине аралаштырып, кошуп жибербей, ортосун бөлүп турган көзгө көрүнбөс тосмо бар экени акыркы иликтөөлөрдөн маалым болгон. Иликтөөлөрдө бир эле жердеги эки деңиз бири бирине такыр кошулуп кетпей, эки суунун курамы деңизге таандык өзгөчөлүгүн сактап тургандыгы маалым болгон. Ушундай эле керемет **Аден булуңу** менен **Кызыл деңиз** кошулган «**Мендеп**» **кысыгында** 1960-жылы табылган. Илимий аныктама көрсөткөндөй, курамындагы өзгөчөлүктөрү жана туздуулугу жагынан бир эле жерден кошулган эки деңиз эки башка болуп чыккан.

Жаратылышта адамдын акылы жетпей турган мына ушундай кереметтердин артында Кудай Тааланын мыйзамдары жатат. Кошулбаган бул деңиздердин экөөндө тең эки башка деңиз жандыктары жашайт.

**Дарыялар жана деңиздер**

Жогоруда айтылгандан тышкары, дайранын деңизге куймасында көзгө көрүнгүс тосмолордун бар экендиги, б.а. туздуу суу менен тузсуз суунун аралашып кетпестиги илимдин кийинки ачылышы деп эсептелген. Катуу агым менен

келген дарыя мейли астыңкы катмары, мейли үстү катмары болсун, деңизге аралашып кетиши керек болчу. Ошондой болсо да, кошулгандай көрүнгөнү менен туздуу суу өзүнчө, тузсуз суу өзүнчө кала берери айкын болгон. Эгер Алла Таала мындай мыйзамды койбогондо, таттуу суулар деңиздин туздуу суусуна аралашып, ичиндеги жан-жаныбары менен бирге шорго айланып, дарыяларды курчап турган кооз табият талкаланып жок болмок. Мунун баары Куранда эчак эле айтылган. Илим Куранды ар дайым ээрчип жүрөрүн ушул жерден да андоого болот. Эми аятка көңүл буралы:

**«Ал эки деңизди катар койду: бири тузсуз таза суу, экинчиси – туздуу, ачуу; алардын араларына бузулгус парда – тосмо койду»** *(Фуркан сүрөсү, 53-аят).*

Кабат кабат толкундар жана жарыктан коюу караңгылыкка карай…

Океандардын түбүнө дейре жетүү космоско чыгуу сымал кыйын иш. Атайын тереңдик үчүн жасалган каражат же унаа болмоюн суучулдар 70 метрден төмөн бара алышпайт. Андан ары караңгыга сүңгүп кетүү мүмкүн эмес. Күндүн нуру ачык тийип турган кезде да деңиздин 200 метрге чейинки тереңдиги караңгы, 1000 метр тереңдик андан бетер, кою түндөн да караңгы болот.

Деңиздин түбүндө өзүбүздүн колубузду да көрө албагыдай караңгы болорун Алла Таала 1400 жыл оболу мындай деп билдирген экен:

**«Же алардын** (каапырлардын) **мисалы: Түбү терең деңиздеги караңгылык сыяктуу. Толкун үстүндө толкун** (уйулгуп)**, анын үстүнөн булут каптаган, бири-биринин үстүнөн чүмкөгөн караңгылыктар. Адам колун чыгарса,** (караңгыда өзү) **аны көрө албайт. Алла жарык бербесе, ал адамдын нурдан насиби бол-**

**бойт»** *(Нур сүрөсү, 40-аят).*

Аяттын башындагы «**Түбү терең деңиздеги караңгылык сыяктуу. Толкун үстүндө толкун (уйулгуп)"** деген маани, илим жаатындагы жакында гана ачылган өзгөчө акыйкаттан кабар берет: **Ички толкундар...**

Океан канчалык тереңге кеткен сайын анда бири-бирине окшобогон түрдүү катмарлары болору маалым болгон. Эң кызыктуусу – катмарлардын бириккен жерлеринде кудум деңиз бетиндегидей толкундар болуп турат. Илимдин тилинде булар "түпкү толкундар" жана "ички толкундар" деп аталат. Кай жагынан караба, океандын ички жана түпкү толкундары көзгө такыр көрүнбөйт. Толкундарды катмарлардагы температура жана туздун өлчөмү аркылуу билүүгө болот. Ушул өңдүү бардык жаңы ачылыштар Курани Кәримдин Алла Тааланын китеби экенин тастыктап келет.

Тарыхка үңүлө турган болсок, Азирети Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)* эч качан деңиз сапарына чыккан эмес, деңизде сүзүүнүн жол жобосун да билген эмес. Бирок, жогоруда баяндалгандай, Куранда деңизге тиешелүү өтө так маалыматтарды камтыган аяттар бар.

Ушунун баары Азирети Мухаммед Мустафага *(саллаллаху алейхи васаллам)* Курани Карим Жараткандан вахий жолу менен гана келгенин айгинелеп турат. Акылга сала турган болсок, белгилүү бир аймакта жашаган адам, баскан турган жерлерди, көзү көргөн нерселерди гана андап, түшүнө алат жана ошолордон башка нерсе жөнүндө ой жүгүртө албайт. Алланын акыркы Элчиси Пайгамбарыбыз Мухаммед (саллаллаха алейхи васаллам) чөлдө жашап өскөнү менен, Курани Каримде чөлдөн башка, жаратылышы кооз жерлер, шаркырап аккан дайралар, топуракка жан киргизген жамгырлуу булуттар, мөмөсү төгүлгөн бак-дарактар, асман тиреген аскалар жана кыйырына көз жетпеген деңиздер

тууралуу жана башка толгон-токой маалыматтар айтылат.

**Атмосферанын басымы**

Куранда каапырдын абалы асманга көтөрүлгөн сайын аба жетпей, деми кысылган адамдын абалына салыштырылган[88].

Чындыгында, бийик жерлерде, тоолуу аймактарда атмосферанын басымы төмөн жана кычкылтек аз болору илим тарабынан аныкталды. Ошондуктан, адам деңиз деңгээлинен бийиктерге көтөрүлгөн сайын дем алуусу кыйындап, аба жетпей кыйын абалга дуушар болот.

Алла Таала Куранда бул абалды өтө таасын салыштыруу менен түшүндүргөн. Аятты окуган адам андагы колдонулган сөздүн маанисинен накта ошол абалды жашап жаткандай түшүнөт.

Куран түшкөн мезгилди эске ала турган болсок, Алланын Элчиси *(саллаллаху алейхи васаллам)* жашаган аймак бийик тоолуу аймак эмес эле, ал учурларда абага көтөрүлгөнгө азыркыдай техника да жок болчу. Андыктан, жогорудагы таасын салыштыруу, таамай айтылган акыйкат бүт нерсени алаканга салгандай көрүп, билип турган Алла Таалага гана таандык деп айтабыз.

**Шамалдагы сыр**

**«Биз чаңдаштыруучу** (жамгырлуу) **шамалды жөнөтөбүз жана асмандан силерге жаан жаадырабыз, силерди ошону менен сугарабыз…»** *(Хижр сүрөсү, 22-аят)*.

Аятты кунт коюу менен окуган адам, алай-дүлөй шамалды, көз ачырбай соккон бороон чапкынды жана жердеги-

88. Анаам сүрөсү, 125-аят.

нин баарын сапырган шамалды элестетип, шамал чаңдуу болот да, деген ойго келиши мүмкүн. Шамалдын ошол чаңды сапырышында чоң сыр бар экенин илимпоздор он төрт кылымдан кийин билип олтурат.

Алла Тааланын табиятка койгон кынтыксыз мыйзамын шамал дагы аткарат. Башкача айтканда, илимде **«жыштыктагы уруктар»** аттуу майда чаңды учуруу, аны бир жерден башка жерге алып баруу өңдүү вазийпаны шамал аткарат. Дарыялардын бетине каалгыган майда туздар, чөлдүн уюлгуган чаңы, вулкандын майда күлү шамалдын жардамы менен атмосферанын жогорку катмарына дейре көтөрүлөт. Булар абадагы бууга аралашкан соң, буу майда тамчыга айланат. Абадагы чаң бууга тыгыздыкты пайда кылат, т.а. бууда тыгыздык болбосо, жамгыр болбойт.

Шамал жер бетиндеги миң түркүн өсүмдүктөрдүн уруктарын, майда үрөөндөрдү бир жерден башка жерге учуруп, энелиги менен аталыгын чаңдаштырып, бир түрдү экинчи түргө кыйыштырып, айтор, өсүмдүктөр дүйнөсүнүн өнүп-өсүшүнө, тукум улап кетишине, айрым жаңы түрлөрдүн пайда болушуна жана табияттын кооздугунун сакталышына чоң салым кошот.

Асмандагы булут оор болот десе, бул чындык чолок ойлогон адамга күлкүлүү келиши мүмкүн. Ишенбей, сени шылдыңдашы да мүмкүн. Бирок, булуттардын салмактуу болорун Алла Таала айтып жатат[89]. Илимпоздор булуттан жааган жамгырдын болжолдуу эсебин чыгарып көрүшкөн. Маселен, 50 $кв^2$ аянтты каптаган бир сантиметр калыңдыктагы жамгырдын салмагы 500 000 тоннага чейин барат деп эсептешкен. Бир булуттун салмагы 300.000 тонна болорун айтышкан.

89. Аараф сүрөсү, 57-аят.

Мындан башка, Нур сүрөсүнүн 43-аятында мөндүр менен чагылган жана бул экөөнүн байланышы тууралуу маалыматтар айтылган.

Жыйынтыктап айтканда, Курани Карим ишарат кылган илимий акыйкаттардын көбү сонку эки кылымдан бүгүнкү күнгө чейин илимге жаңылык катары, жаңы ачылыш катары кирген болсо, дагы далай акыйкаттар келечекте жаңы илимий ачылыштарга жол көрсөтөрү шексиз[90].

## 5. Пайгамбарларга ыйман келтирүү

Пайгамбарлар – адамдарга Алланын жолун көрсөткөн жолбашчылар.

Алла Таала өз пенделерин ак жолго багыттоо үчүн кайра эле ошол адамзааданын ичинен өзгөчө нарк-насилдүү, ыкластуу инсандарды жолбашчы кылып дайындаган. Өз алдынча акыйкат жолду табууда адам баласы алсыздык кылат. Напси менен шайтандын азгырыгына алданып же туура жолдон адашып кетери турган иш. Пенденин өзүнө калса, акыйкат дин менен бузулган динди таасын ажырата албайт, ошол себептен, Алла Таала жардам жана кошумча күч катары пайгамбарларды жөнөтүп турган. Ошентип, Ал пайгамбарлары жана аларга берилген китептери аркылуу

90. Куран жана илим тууралуу кеңири маалымат үчүн төмөнкү булактарга кайрылгыла:Osman Nûri Topbaş, Rahmet Esintileri (Genişletilmiş yeni baskı), İstanbul 2010, s. 293-372 (http://www.islamiyayinlar.net/content/view/106/8/); Dr. Maurice Bucaille, La Bible le Coran et la science: les ecritures saintes examinees a la lumiere des connaissances modernes, Paris: Seghers, 1980 (The Bible, the Qur'an and science, trc. Alastair D. Pannell, Karaçi, t.y.); Afzalurrahman, Quranic Sciences, London 1981; Prof. Dr. Ömer Çelik, Tek Kaynak İki Irmak: Kur'ân'dan Teknolojik Yansımalar, İstanbul 2009; İmaduddin Halil, "The Qur'an and Modern Science: Observations on Methodology", The American Journal of Islamic Social Sciences, 1991, Vol. 8, No. 1, s. 1-13; Prof. Dr. Vahidüddin Han, İslâm Meydan Okuyor, İstanbul 1996; M. Sinan Adalı, Kur'an Mucizeleri, İstanbul 2010.

адамдарга өз жоопкерчиликтерин, милдеттерин билдиргенден кийин, аларды «мукаллаф» (Кудай алдында жоопкер) кылган жана Алланын бул айкөлдүгүнөн бир дагы эл сыртта калган эмес.

Пайгамбарлардын кандай максатта жөнөтүлгөнүн Алла Таала мындайча түшүндүрөт:

**«Калетсиз, биз ар бир элге: «Аллага кулчулук кылгыла, андан азгырып, адаштырган нерселерден ыраак болгула!» - деген бир пайгамбар жөнөткөнбүз»** *(Нахл сүрөсү, 36-аят).*

Диндин максаты – напсинин терс арзуу-талаптарын тизгиндеп, ошондой эле, руханий сезимдерден бүрдөгөн адамдык улуу сапаттарды бийик деңгээлге чыгаруу. Бул нерсени ишке ашырууда адам баласы конкреттүү үлгүгө, башкача айтканда, идеалдуу «эң сонун үлгүгө» муктаж. Пайгамбарлардын жөнөтүлүш сырларынын бири – алардын адамдарга кемчиликсиз идеал болушу.

Пайгамбарлардын эң соңкусу Азирети Мухаммедди *(саллаллаху алейхи васаллам)* кемчиликсиз үлгү, кынтыксыз идеал катары Жараткан Алла Өзү бүт адамзатка сунуш кылган:

**«Ант болсун! Аллага жана акырет күнүнө үмүт арткандар жана Алланы көп эстегендер үчүн Алланын Элчисинде эң жакшы үлгү бар»** *(Ахзаб сүрөсү, 21-аят).*

Аллага толук ыйман келтирип, Ага чын жүрөктөн кулчулук кылуу үчүн турмушта акыркы Элчини *(саллаллаху алейхи васаллам)* үлгү тутуп жашоо зарыл.

Куранда аты аталгандан башка дагы көптөгөн пай-

гамбарлар келгишкен[91]. Диний булактарга таянсак, болжол менен, 124 миң, же 224 миң пайгамбар жөнөтүлгөн. Алардын кээ бирине өзүнчө шарият берилген болсо, кээ бири өзүнөн мурун келген пайгамбардын шариятын улантkan.

Үммөттөргө үлгүлүү адамгерчилигин көрсөтүүгө даярдалган бул элчилер төмөнкү 3 маанилүү вазийпага милдеттендирилген:

1. Алланын аяттарын окуп, элди ага чакыруу;

2. Напсини жамандыктардан арылтуу;

3. Китепти жана даанышмандыкты үйрөтүү аркылуу адамдарды туура жолго багыттоо.

Пайгамбарлар адамзат тарыхынын эң улуу көсөмдөрү, кыраакы мугалимдери жана тарбиячылары болуп келишкен. Аламан калктын арасында азоосу да, макоосу да, жалкоосу менен ажосу, түшүнүгү тайкы түркөйү да болот эмеси. Мына ошол түрдүү тайпаларды туура жолго жылоолоп, жакшылыкка көппөй, жамандыкка чөкпөй, көздөгөн максатка таамай жете турган адам шыктуу, талыкпас жөндөмдүү жана чыдамкай болушу керек. Өзүн ээрчий турган тайпаларды айран калтыра турган ажайып артыкчылыктары, багынып бере турган балбылдаган кулк мүнөзү, өзгөчө касиеттери болбосо, анда ээрчитмек тургай таасир эте албайт.

Айта кетчү нерсе, жалаң гана артыкча жөндөмдөрүн, тубаса өзгөчөлүктөрүн колдонуу сыяктуу жеке аракет менен эч ким пайгамбар боло албайт. Жараткан Алла пенделеринин арасынан асылдыгы жана жакындыгы менен алдына киши салдырбагандардын ичинен бул вазийпага кимды ылайык көрсө, ошону дайындайт.

Бардык пайгамбарларда орток сыпаттары бар. Мындай

91. Ниса сүрөсү, 164-аят.

сыпаттар Алланын пайгамбарларында гана болот. Мына ушул артыкча касиеттерине кошо ишенүү менен аларга толук ыйман келтирген болобуз:

**Сыдк** - чынчылдык, туура сөздүүлүк. Алла Таала билдирген кабарларды, өкүмдөрдү, буйруктарды элге жеткирүүдө тууралыктан тайбоо, алымча кошумча жалгабоо, жалган айтпоо. Мына ошондуктан, алар эч бир жалган айтышпайт, жагымсыз, жаман иштерди жасашпайт. Сөздөрүндө да, иштеринде да тууралыктан тайышпайт. Алардын сөздөрү иштерине, иштери сөздөрүнө дал келип, бири-биринин күзгүсү болгон.

**Аманат:** Пайгамбарлардын бардыгы ары ишеничтүү, ары коопсуз жана эч кимге зыяны тийбеген жандар болушкан. Ыймансыздар, динсиздер да алардын ишенимдүү экендигин тана алган эмес. Пайгамбарлардын аманат сыпаты, алардын ар кайсы жагдайда ишенимдүү, коопсуз болушу менен бирге, асыресе, вахийди-Жараткан Алланын буйруктарын болгонун болгондой кылып адамдарга өзгөртүүсүз жеткирүүсүн туюнтат.

Азирети Пайгамбарыбызды *(саллаллаху алейхи васаллам)* даназалоо үчүн айтылган «**Мухаммадул амин**» (ишенимдүү Мухаммед) деген наам бутпарастардын оозунан түшчү эмес. Анткени, алар өз жакындарына ишенбегендиктен, зарыл аманаттарды сактап берүүсү үчүн Азирети Мухаммедге *(саллаллаху алейхи васаллам)* ишенип тапшырышар эле. Алар ишенип берген кымбат баалуу буюм-тайымдарды Пайгамбарыбыз белгиленген мөөнөткө чейин сактап берген. Жадакалса, Мединага көчүүнүн алдында Азирети Пайгамбарыбыздын колунда мушриктердин аманат буюмдары болгон. Кырдаал бычактын мизинде болуп, өлүм коркунучу босогого чейин келгенине карабастан, Азирети Али аркылуу аманаттарды өз ээлерине тапшырткан.

**Фатанат:** Пайгамбарлар башка адамдардан өздөрүнүн кыраакылыгы, тапкычтыгы, акыл-эстүүлүгү, зиректиги, зээндүүлүгү жана баам-парасаттуулугу менен айырмаланып турат. Алардын эстутуму башка адамдарга салыштырмалуу өтө жогору, ынандыруу жана жат кылуу жөндөмдөрү күчтүү болгон. Ошону менен бирге, жогорку туюмчулдук, айныбас логикага ээ болушкан.

Фатанат тек гана куру акыл жана логика эмес, көсөмдүктөн да өткөн туюмчулдук даража. Жүрөк менен тыгыз байланыштагы акылдын, парасаттуулук жана кыраакылык менен айкалышуусу. Кайсы пайгамбар болбосун, өз вазийпасын кынтыксыз орундатуу үчүн, биздин оюбуздагыдан да абдан зээндүү, ары зирек жандар болушкан. Болбосо жөнөтүлгөндөргө каршы кубаттуу далилдерди келтире алышмак эмес, аларды ынандыра албашы да толук мүмкүн эле.

**Таблиг:** Пайгамбарлар Теңирий өкүмдөрдү анығынан тайдырбай, кандай буйрулган болсо дал ошондой кылып адамдарга жеткирип туруугa милдеттүү болушкан. Алар Жараткандын буйруктарын таблиг кылууда, үгүт жүргүзүүдө өздөрү эч кандай алымча-кошумча кылышкан эмес. Бул жаамы пайгамбарлардын орток сыпаттарынан жана эң маанилүү вазийпаларынан болуп саналат. Кайсыл гана доордо болбосун пайгамбарлык милдетти аркалагандар бул улуу ишти аткарууда ар түрдүү кыйынчылыктарга дуушар болушкан. Бирок эч убакта жолунан кайткан учур болгон эмес.

**Исмат:** Пайгамбарлар, ар кандай жагымсыз кылыктын жана күнөө иштердин кичинесинен да, чоңунан да алыс болушкан. Ушул сыпаттары аларды пайгамбарлыктан мурда да, кийин да ширк баткагына малынып калуудан тосуп келген. Алла Тааладан алган вахийди коомчулукка жеткирүүдө унутуп калуу же ката кетирүү сымал кемчилик буларда болгон эмес.

Эгерде пайгамбарлар күнөөсүз, башкача айтканда, исмат сыпатына ээ болбогондо, эл алардын айткандарына ишенмек эмес. Мындай абал алардын, Алланын жер бетиндеги далили жана өкүлү болуу артыкчылыктарына көлөкө түшүрмөк.

Ахли сүннөттүн пикиринде пайгамбарлар эч убакта күнөө иш кылышпайт. Көптөгөн хикматтарга байланыштуу болуп «залла» (байкоостон кетирилген жаңылыштык) иштөөлөрү мүмкүн болсо да, дароо аят аркылуу эскертүү алып, иштин туурасын кылышкан. Бул эркке баш ийбес, байкабастан кетирилген «залла» деген кемчиликтерди, пайгамбарлар да алсыз болорун, алар кудай эмес, ыйык эмес, тек гана биз өндүү пенде экенин адамзатка көрсөтүү үчүн Жараткан Алланын буйругу менен болгон иштер деп түшүнүү зарыл.

Жалпы пайгамбарларга таандык ушул беш сыпаттан тышкары Азирети Мухаммед Мустафага гана *(саллаллаху алейхи васаллам)* тиешелүү өзгөчөлүктөр бар:

1. Азирети Мухаммед *(саллаллаху алейхи васаллам)* Алланын сүйүктүүсү, эң жакшы көргөнү-**Хабибуллах**. Ал бардык пайгамбарлардан жогору турат. Ал бүткүл адамзаттын эң шарапаттуусу болуп саналат[92].

2. Пайгамбарыбыз Мухаммед Мустафа *(саллаллаху алейхи васаллам)* бардык адамдарга жана жиндерге пайгамбар болуп жөнөтүлгөн. Башкача айтканда, эки ааламдын Элчиси болгон. Анын дини кыяматка чейин өкүм сүрөт. Кээ бир пайгамбарлар белгилүү бир мөөнөткө жөнөтүлгөн болсо, айрымдары белгилүү бир урууга же коомго жөнөтүлгөн. Башка пайгамбарлардын мужизасы өз дооруна гана таандык болгон болсо, Азирети Пайгамбарыбыздын мужи-

92. карагыла:Тирмизи, Манакиб, 1/3616; Дарими, Мукаддима, 8; Ахмад, VI, 241; Хайсами, IX, 29.

залары бардык мезгилдерди кучагына камтыйт. Асыресе, Курани Карим, анын эң улук мужизасы катары кыяматка чейин таптаза бойдон кете берет *(Бухари, Таяммум, 1-хадистин мааниси).*

3. Ал пайгамбарлардын эң акыркысы –**Хатамул Анбия**.

4. Азирети Пайгамбарыбызга атайын кыямат күн үчүн **макамы-махмуд** (алкышка татыктуу мартаба) жана шапаат кылуу ыйгарылган. Ааламга мээримдүүлүктүн жүзү катары келген Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)* сот күнүндө күнөөкөр үммөттөрүнө шапаат кылат. Анын шапаатын Жараткан Алла Өзү кабыл кылат (Бухари, Тавхид, 36; Бухари, Таяммум 1-хадистердин мааниси).

5.Ага бир айлык жолдой аралыктан душмандын жүрөгүнө коркунуч жарата турган касиет берилген.

6. Бүт жер жүзү Азирети Мухаммедге *(саллаллаху алейхи васаллам)* жана анын үммөтүнө намазга жарамдуу жана таза деп эсептелинет. Кайсы гана мусулман болбосун намаздын убагы кирери менен мейли жолдо, мейли талаада, мейли үй, же ишкана же учакта болсун, намазын калтырбай окуп алышы керек.

7.Казаттан түшкөн олжодон пайдалануу Мухаммед (алейхис саламга) адал кылынган. Мурунку пайгамбарлардын бирине да олжодон пайдаланууга уруксат берилген эмес эле.

8. Көп түшүнүктөрдү, терең маанилерди кыска-нуска сөз менен жеткире билүү чеберчилиги ыйгарылган.

9. Жер жүзүнүн бардык казыналарынын ачкычтары берилген *(Муслим, Масажид, 5-6-хадистер)*.

Пайгамбарлардын султаны саналган Азирети Мухаммед Мустафа *(саллаллаху алейхи васаллам)* болсо өзүнөн мурда

келип кеткен 124 миңдей пайгамбарлардын көрүнөөдөгү да, көмүскөдөгү да жамы артыкча сыпаттарын жана өзгөчө касиеттерин тулку-затына сиңирип, изги ахлак жана мүнөздөрдүн туу чокусунда болгон.

Кыскасын айтканда, пайгамбарлардын бардыгы – вахданияттын негизинде адамзатка жол башчылык кылышкан куттуу инсандар болушкан. Куран аркылуу тастыкталган пайгамбарлардын бирин гана четке кагуу адамды ыймандан чыгарып, каапыр кылат. Мисалы, Азирети Исаны пайгамбар эмес деген адам заматта ыймандан ажырайт. Анткени, бардык пайгамбарлар бир эле негизде Кудайдын динин жеткиришкен. Ошондуктан, алардын чакырган дини дайыма Ислам болуп келген.

**«Бардык пайгамбарларга саламдар болсун! Ааламдардын Раббиси Аллага мактоолор болсун!»** *(Саффат сүрөсү, 181-182-аяттар).*

**а. Акыркы Пайгамбар Мухаммед Мустафа**
*(саллаллаху алейхи васаллам)*

Христиандар менен жөөттөр тууралуу Алла Таала мындай деген:

**«Эй, ыймандуулар! Алладан корккула жана Анын элчисине ыйман келтиргиле!** (Ошондо) **Ал мээримин силерге эки эселеп чачат, жүрүшүңөр үчүн нур берет жана силерди кечирет. Алла Таала – Кечиримдүү жана Боорукер»** *(Хадид сүрөсү, 28-аят).*

Бул аятты **Ибн Аббас** мындай деп чечмелеген: «Бул жерде **«мээримин эки эсе чачат»** деген маани айтылды. Мунун бири Азирети Исага *(алейхис салам)*, Инжилге жана Тооратка ыйман келтиргендиктери себептүү, экинчиси болсо Азирети Мухаммедге *(саллаллаху алейхи васаллам)*

ыйман келтирсеңер, аны пайгамбар катары таанысаңар деген түшүнүк.

Аятта айтылган **«нур»** Куранды жана Азирети Пайгамбарыбызды *(саллаллаху алейхи васаллам)* ээрчүүнү туюнтат… *(Насаи, Кадаа, 12).*

Өздөрүнүн пайгамбарларына жана Алланын акыркы Элчисине (саллаллаху алейхи васалам) ыйман келтирген христиандар жана жөөттөргө эки эсе көп сооп берилери хадистерде айтылат *(Бухари, Илим, 31).*

Ыймандуу болуу үчүн бүгүн тек гана Кудай Таалага ишенип коюу жетиштүү эмес. Ага кошумча, Азирети Мухаммеддин Пайгамбарлыгына дагы ишенүү зарыл. Мына ушул эки ишеним көңүлгө бекем орногондо гана аны ыйман деп айтууга болот. Айрымдар айткандай, тек гана Кудай Тааланын бар экендигине ишенип кою же болбосо пайгамбардын өзүнө гана ыйман келтирдим деп айтуу ыйманга жатпайт.

Төмөнкү аяттарга көңүл буралы:

**«Аллага моюн сунгула, Элчиге да моюн сунгула!»** *(Маида сүрөсү, 92-аят; Нур сүрөсү, 54-56-аяттар; Мухаммад сүрөсү, 33-аят; Тагабун сүрөсү, 12-аят).*

**«Ким Элчиге моюн сунса, ал Аллага моюн сунган болот!»** *(Ниса сүрөсү, 80-аят).*

**«Кимде-ким Аллага жана Анын Элчисине моюн сунса,** (ошол пенденин тозоктон) **кутулары анык»** *(Ахзаб сүрөсү, 71-аят).*

Ошон үчүн Ислам дининин эң алгачкы шарты жана мусулман болуунун эң алгачкы кадамы – келме келтирүү. Башкача айтканда, Алла Тааланын барлыгына жана жалгыздыгына, ошондой эле, Азирети Мухаммед *(саллаллаху*

*алейхи васаллам)* Жараткандын акыркы Пайгамбары экендигине чын жүрөктөн ишенгенин айтуу.

Ардактуу Пайгамбарыбызга *(саллаллаху алейхи васаллам)* ыйман келтирген мусулман сөзсүз түрдө аны Пайгамбар катары таанып, анын туура жолун жолдоп, анын насааттарына моюн сунуп жана аны жандан артык сүйүшү керек. Пайгамбарга ыйман келтириштин мына ушундай зарыл шарттары бар.

Бул маселе тууралуу Ислам аалымы **Ахмад бин Ханбалдын** кебине кулак төшөйлү: «Курани Каримди окуп олтуруп Алланын Элчисине *(саллаллаху алейхи васаллам)* моюн сунгула жана ээрчигиле дегенди туюнткан буйрукту отуз үч жерде көрдүм.

فَلْيَحْذَرِ الَّذِينَ يُخَالِفُونَ عَنْ اَمْرِهٖٓ اَنْ تُصِيبَهُمْ فِتْنَةٌ اَوْ يُصِيبَهُمْ عَذَابٌ اَلِيمٌ

**«...Андыктан, Анын** (Алланын) **буйругуна каршы чыккандар** (каапырлар, бутпарастар жана эки жүздүүлөр) **өздөрүнө** (Алладан) **бир апаат келеринен, же болбосо жан чыдагыс азап келеринен сактанышсын»** *(Нур сүрөсү, 63-аят).*

Бул аятты кайра-кайра кайталап окуган соң буларды айткан:

«Аяттагы «фитна» эмнени билдирет? Ширкти, каапырлыкты билдирет. Адам бул балээге кантип кабылышы мүмкүн? Пайгамбарыбыздын бир гана сөзүн четке каккан адамдын жүрөгү акыйкаттан четтей баштайт. Анын жүрөгү тууралыктан, ыймандан тая баштайт. Акырында ал хидаяттан биротоло алыстап, бузук жолго түшүп, жамандыктын түбүнө түшүп кетет. Ниса сүрөсүндө келген бул аятты кунт коюп угалычы:

**«О, жок! Сенин Эгеңе ант, өздөрүндөгү талаш-**

**тартышка сени калыс кылмайынча жана да сенин өкүмүнө каршы болбой, ага толугу менен мойун сунмайынча алар чыныгы момун боло алышпайт»** *(Ниса сүрөсү, 65-аят)*[93].

* * *

Азирети Мухаммед *(саллаллаху алейхи васаллам)* 571-жылдын 20-апрелинде (Рабиул аввал айынын он экиси) таң куланөөк салганда Мекке шаарында төрөлгөн. Санжырада анын теги Азирети Исмаилдин уулу Кайзардан тарагандардын эң шарапаттуусу, эң барктуусу болгон Аднанга чейин барат[94]. Алланын Элчиси *(саллаллаху алейхи васаллам)*, Курайш уруусунун ичинен, ата жагынан болсун, эне жагынан болсун нары пакиза, нары шарапаттуу бүлөдөн чыккан.

Атасы Абдуллах Мухаммеддин *(саллаллаху алейхи васаллам)* төрөлүшүнө үч ай калганда кайтыш болот. Алты жашка чыкканда энеси Аминадан айрылат. Анын бала чагы жана жаштык курагы аталаш абасыны колунда жүрүп өтөт. Ошол кездерде кой багып, чабан болуп да көрөт[95]. Андан

93. Ибн Батта ал-Укбари, ал-Ибанатул кубра, №: 99; Ибн Таймиййа, ас-Саримул маслул, Бейрут-1417, I, 59.
94. Бухари, Манакибул ансар, 28; Ибн Хишам, I, 1-3; Ибн Сад, I, 55-56.

95. Чабандардын ой чабыты тездеп, аң-түшүнүгү тереңдеп мээримдүүлүк жана боорукердик сезими өөрчүйт. Койлорду багып жырткыч айбандардан кайтаруу кишинин сабырдуулугун, ээ чыгуу, көзөмөлдөө жөндөмүн арттырат. Анткени бардык жамы жаратылган макулукка боорукерлик көрсөтүү, алардын копол жоруктарына, айбандык түшүнбөстүгүнө сабыр кылуу пайгамбарларда болушу зарыл болгон маанилүү касиеттерден болуп саналат. Жараткан Алла Таала жөнөкөй көрүнгөн бул кесиптин арты менен элчилерин чакырык таштоодон оболу башкарууучулукта зарыл болгон көптөгөн сапаттар менен жабдыган. Бул маалыматты Алланын Элчиси өзү да минтип билдирет:
-Алла Таала жөнөткөн ар бир пайгамбар, сөзсүз түрдө кой баккан.
Кызыгы арткан сахабалар суроо салышты:

кийин соода-сатыкка аралаша баштайт[96]. Дилинин тазалыгы, иштеги тактыгы жана кара кылды как жарган калыстыгы менен калың журттун сүймөнчүгүнө айланат. Адилеттүүлүгү менен элдин алкышына, сый-урматына арзыйт. **«ал-Амин - Эң ишенимдүү инсан»** деген элдик наамга татыйт. **«Ишенимдүү»** сыпаты ага абийир алып келет. Бул сапат кудум анын экинчи атына айланат. 25 жаштагы Мухаммедди *(саллаллаху алейхи васаллам)* меккеликтер **«ал-Амин»** деп чакырышар эле[97].

Меккедеги бутпарастар өз жарына, уул-кызына ишенчү эмес, баалуу буюм-тайымдарын сактап берүүнү өтүнүп **Мухаммадул-Аминге** аманат катары тапшырышар эле. Ыйык Каабаны ондоп-түзөөгө ашар уюштурулуп жалпы уруулар жапатырмак катышат. Каабадагы кара ташты ордуна ким койот деген маселеде талаш жаралып, уруулар ортосунда атаандаштык күч алат. Убакыт создуккан сайын жааттаткандар ортосунда чабыша турган абал жаралат. Ошондон сырттан кирип келген Азирети Мухаммеддин калыс болушуна баары ыраазы болушат. Окуяны жайгаруудагы анын кыраакылыгына, адилеттүүлүгүнө ашарга катышкан уруулардын баары тан беришет[98].

Адамгерчилик жагынан Азирети Пайгамбарыбыздан *(саллаллаху алейхи васаллам)* өткөн асыл жан бул дүйнөгө жаралган эмес. Тегинин тазалыгы жагынан ал ошол элдин эң мартабалуусу, эң адеп-ахлактуусу болгон. Качан болбосун коншунун акы-укугуна катуу көңүл бурар эле. Бирөө жарымга зыяным тийип калбасын деп баскан-турганда,

- О Алланын Элчиси, сиз да кой баккансызбы?
-Ооба! Акысын алып меккеликтердин койлорун бакчумун - деп жооп берди» *(Бухари, Ижара, 2, Анбия, 29; Ибн-и Мажа, Тижарат. 5).*
96. Бухари, Ижара, 2; Абу Дауд, Адаб, 17, 82; Хаким, III, 200.
97. Ибн Сад, I, 121, 156.
98. Ибн Хишам, I, 209-214; Абдурраззак, V, 319.

сүйлөгөндө өтө кылдат болуп, мамиледе өтө кичи пейил, кең пейил жана берешен болгон. Бирөөнү шылдыңдоо же бирөөнүн айыбын жар салуу ал үчүн өтө жат көрүнүш эле. Айрыкча, кандай гана маселе болбосун, аны талашып-тартышпастан, түшүндүрүү, ынандыруу менен чечкен[99]. Анын сөзгө сыйгыс мыкты адебине баары суктанышчу. Ошол себептен улуу кичүү дебей сыйлап, жадагалса дин душмандары да андан кадимкидей айбыгышчу.

**Пайгамбарлык милдетти аркалоо**

Кыркка жашы таяганда күтүлбөгөн жерден Азирети Мухаммедге *(саллаллаху алейхи васаллам)* пайгамбарлык берилди. Пайгамбар болуу анын оюна такыр келген эмес. Болгону, Алла Таала каалаган өкүм ишке ашты.

Азирети Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)* өтө кыйын учурларда элчилик милдетти аткарган. Адашкан элди туура жолго баштоо үчүн көп азап чеккен. Жер жүзүнө ыймандуулукту, адилеттүүлүктү жеткирүү, мээримдүүлүктү жана ырайымдуулукту жайылтуу үчүн өмүр бою талыкпай аракет кылган. Жаратkандын буйруктарын жеткирүү, адамзаттын бул дүйнөлүк жашоосун адашуудан, акыретин тозоктон куткаруу үчүн жалынга боюн таштагандан кайра тартпачудай болуп, кайратынан жазбай мээнет кылган.

**«Менин бул мээнетим үчүн силерден эч кандай акы сурабаймын!»**[100] деп, Алланын гана ыраазылыгы үчүн элди динге чакырган. Ага каапырлар, дили бузук эки жүздүүлөр аябагандай каршылык көрсөтүшкөн.

Арабдардын дээрлик көпчүлүгү кат-сабатсыз болгон. Шаан-шөкөттүү маданияттан алыс жашашкан. Жараткан Алла ошо арабдардын өз арасынан түпкү пакизалыгы бузул-

99. Ибн Хишам, I, 191; Ибн Сад, I, 121.
100. Сад сүрөсү, 86-аят.

баган, жүрөгү булганбаган, нукура адамгерчиликти өз боюна сиңирген Пайгамбарды жөнөткөн.

Азирети Мухаммед *(алейхис салам)* кат таанып баган, сабаты жоюлбаган карапайым адам болгон. Окуганды да, жазганды да билген эмес. Алла Таала Куранда мындай дейт:

**«Мындан мурда кат окуганды, жазуу жазганды билбейт элең. Эгер билгенинде бузук жолдогу** (каапырлар куру) **шектенип калышмак»** *(Анкабут сүрөсү, 48-аят).*

Жараткан Алланын жардамы болбой туруп окуганды же жазганды билбеген инсандын Исламдай улуу динди жар салышы, даанышман сөздөн кеп улап, акыйкатты даршан этиши мүмкүн эмес эле. Кат таанып баган адамдын кырк жаштан соң кокустан эле араб элинин эң жогорку адабий баалуулугун алсыз калтыргыдай терең мазмундуу маселелерди айтышы – бул, Кудай Тааланын кудуретисиз, колдоосусуз ишке ашмак эмес. Каапырлар, бутпарастар муну сезип турса да, кабыл кылгылары келген эмес.

Алланын Элчисин *(саллаллаху алейхи васаллам)* жолдон азгыруу, вазийпасынан баш тарттыруу үчүн абасы Абу Талипти ортого салып көрүшөт. Ортомчудан майнап чыкпаган соң бутпарастар өздөрү келишип, ага байлыкты, бийликти жана дагы эл ичиндеги эң сулуу кыздарды алып беребиз деп түрдүү сунуштарды айтышат. «Эмне кааласаң баарын жасайбыз!» деп жалдырашат. Акыйкатты туу туткан сүйүктүү Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)* аларга минтип катыра жооп берет:

«-Мен силерден эч нерсе сурабаймын. Байлыктын да, бийликтин да, мансаптын да, дүнүйөнүн да кереги жок! Мен силерден бир гана нерсени суранам: Буттарга сыйынбагыла, жалгыз Алла Таалага гана ибадат кылгыла!» *(Ибн Касир, ал-Бидая, III, 99-100).*

Азирети Мухаммеддин *(саллаллаху алейхи васаллам)* Исламга болгон бекемдигине көзү жеткен бутпарастар ар кандай зомбулуктарды башташат. Исламды жаңы кабыл алган мусулмандарды кордоп, кыйноонун түрдүү жолдорун ойлоп табышат. Кыйноолор күн сайын күч алып, мусулмандар чыдай албагыдай абалга жетишет. Бир топ мусулмандар ошол кезде адилеттүү башчысы бар **Хабашистанга** көчүшөт.

Жаалданган бутпарастар мусулмандарды коргогон Хашимден тараган урууну баш кылып, кысымга ала башташат. Мусулмандар менен болгон бардык карым-катнашты токтотуп, кыз берүү, келин алуу өңдүү социалдык мамилелерге да тыюу салышат. Мамилелерди токтотуу боюнча өз ара кабыл алынган антнааманы жазуу түрүндө Каабанын дубалына илип коюшат. Бутпарастардын айосуз мындай бойкоту үч жылга созулат. Ансыз да колунда жок мусулмандар үчүн бул бойкот өтө кыйынчылыкты туудурат. Ачарчылык жүз берип, дарактын кабыгын жана жалбырактарын жеп калышкан. Балдардын ыйы узактан угулуп турган.

Оо, Кудайым! Элимди Өзүң кечир! Анткени, алар караңгылыктан улам ушундайга барып жатышт...

Үч жыл сүргөн каргашалуу бойкот акырында токтотулат. Кыйынчылыктан эми гана чыга жаздап калганда, Алла Таала Элчисин дагы оор сыноого кириптер кылат. Пайгамбарыбыздын атасы менен бир тууган абасы Абу Талип көз жумат. Андан көп өтпөй өмүрлүк жубайы Азирети Хатижа эне дүйнө салат. Азирети Пайгамбарыбызга көрсөтүлгөн заалымдык жана кордук күндөн күнгө күчөй берет. Пайгамбарлардын Султанына (саллаллаху алейи васаллам) каршы жасалып жаткан кордуктар элдеги наадандыктын, адилетсиздиктин, мыкаачылыктын көрүнүшүн чагылдырып турган. Бул кысымдар Азирети Пайгамбарыбыздын чыдамын кетирип, сабы-

рын солгундаткан. Бир канча күн бул заалымдардан оолак болууну туура көргөн Алланын Элчиси (саллаллаху алейи васаллам) Зайд бин Харис аттуу сахабасын ээрчитип Меккеден чыгып кетет. Жүз алтымыш чакырым жол жүрүп, Алланын динин кабыл кылар бирөө чыгып калар бекен, деген үмүттө **Таифке** барышат. Анткени, бул шаарда узагыраак туугандары да бар эле. Он күндөй тууганчылап, элди туура жолго үндөшөт. Анын улуу максатын түшүнбөгөн шаар эли аны жактырбайт. Шылдыңдап, акаарат келтиришет. Акырында жолдун оң, сол жагына кулдарын тизип, таш бараң кылдырып, Алланын сүйүктүү Элчисин шаардан кууп чыгышат.

Кут тамылжыган денеси көгала болуп, кийими канга боёлот. Жандай сүйгөн Пайгамбарын коргоо үчүн өз денесин ташбаранга тоскон Зайд оор жаракат алат. Арга таппай чырылдап, өз денесин Азирети Пайгамбарыбызга калкан кылып берет.

Ырайым жана мээримди таратуу үчүн жиберилген ардактуу Пайгамбар *(саллаллаху алейхи васаллам)* башынан өткөргөн ары ачуу, ары унутулгус оор кордуктарга кайгырган эмес. Пендечиликтен өйдө туруп Таиф калкына өчөшкөн эмес. Алакан жайып Аллага жалбарат:

*«Оо, Жараткан Алла Таалам! Күч-кайратым сынганын, аргамдын түгөнгөнүн, калк арасында кордук көрүп, басмырланганымды Сага гана айтамын!*

*Оо, мээримдүүлөрдүн Мээримдүүсү! Эгер Өзүңдүн мага азабың жок болсо, мен бул мээнетке жана балээлерге моюн бербеймин!*

*Оо, Кудайым! Коомчулукту туура жолго Өзүң сал! Алар акыйкаттын кайда жатканын билишпейт! Оо, Кудайым! Сен качан ыраазы болгонго чейин кечириминди сурай беремин…» (Ибн Хишам, II, 29-30; Хайсами, VI, 35).*

Жараткан Алла Тааланы ыраазы кылуу жана Пайгамбарлык вазийпаны кынтыксыз аткаруу Азирети Мухаммеддин *(саллаллаху алейхи васаллам)* эң башкы максаты экенин анын бул мунажатынан түшүнүүгө болот. Болбосо мынчалык оор акааратка, кордукка ким чыдай алмак. Алланын ыраазылыгы үчүн бүт кайсы-касыреттерди, кыйынчылыктарды кыпынчалык көрбөй, тескерисинче, наадан элге боору ооруган. Кутман Пайгамбарыбыздын башкалардан артыкчылыгы мына ушунда жаткан.

Таифтен кайтканда болгон окуя мындайча баяндалат:

*«Мен кайгы-капага батып, арандан илкий басып артка кайттым. Карнус-Саалиб деген жерге келгенге чейин өзүмө келалган жокмун. Бир убакта башымды өйдө көтөрсөм, бир булут мени көлөкөлөп келатыптыр. Жакшылап үңүлүп, булуттун ичинен Жабраил периштени көрдүм. Ал мага:*

-Коомчулуктун сага эмне дегенин жана сени коргоодон баш тартканын Алла Таала укту. Алла Таала сенин эмирине тоолордун периштесин жөнөттү. Эмне кааласаң, заматта орундатат, - деди.

*Андан соң тоолор периштеси мага салам берип мындай деди:*

-Мухаммед, Алла Таала элдин сөзүн укту, сага жасалган зулумдукту көрдү. Мен тоолордун периштесимин. Сенин каалаганыңды орундатуу үчүн Алла Таала мени жөнөттү. Айт, эмне кылайын? Кааласаң, мына бул эки тоо менен аларды жексен кылайын!

-Эч нерсенин кереги жок. Келечекте алардын урпактарынан Аллага гана ибадат кыла турган жана Ага шерик кошпой турган адамдар чыгышын тилеймин *(Менин Алладан тилегим ушул)!* - дедим» *(Бухари, Бадул-Халк, 7; Муслим, Жихад, 111)*.

Азирети Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)* менен Зайд бин Харис Таифтен кайтышат. Жол жүрүп келатып, күүгүм талаш бир жерде түнөп калышат. Айлана караңгылыкка чүмкөнгөн кез. Азирети Пайгамбарыбыз Куран окуй баштайт. Кайдан келгени бир Аллага маалым, **бир топ жин** ушунчалык уккулуктуу окулуп жаткан Куранды тыңдап токтоп калышат. Акыйкатты, чындыкты түшүнгөн жиндер Азирети Пайгамбарыбызга ыйман келтиришип мусулман болушат. Андан соң дин Исламды жаюу үчүн өз коомдоруна жөнөп кетишет[101].

Катардагы адам көтөрө алгыс оор кыйынчылык, зор машакаттардын артынан Жараткан Алла Пайгамбарын миражга чыгуу бактысына туш кылган. Адаттагы түндөрдүн биринде аны Харам мечитинен Акса мечитине алып барат. Андан ары ак буракка мингизип асмандын эң жогорку кабатына чыгарат. Мираж окуясы адамзаттын аң-сезимине сыйбай турган, Алла Тааланын күч-кудуретинин бийиктигин чагылдырган ажайып чындык. Муну түшүнүүгө адамзаттын акылы жетпейт[102].

Улуу көч

Мединадан келген бир нече адам Исламды кабыл алышат. Ошентип, мединалыктар менен болгон алгачкы байланыш жемиштүү болот. **Мединага** келгенден тарта алар өз жеринде Исламга элди чакыра башташат. Көп өтпөй Меккеге кабар салып Пайгамбарыбыздан мугалим талап кылышат. Мугалимдикке **Мусаб бин Умайр** менен **Абдуллах бин**

101. карагыла: Ахкаф сүрөсү, 29-32-аяттар; Жин сүрөсү, 1-10-аяттар; хадистер:Бухари, Тафсир, 72, Азан, 105; Муслим, Салаат 149; Тирмизи, Тафсир 72/3324; Ибн Сад, I, 212.
102. карагыла: Исра сүрөсү, 1-аят; Нажм сүрөсү, 1-18-аяттар; хадистер: Бухари, Бадул халк, 6, Анбия, 22, 43, Манакибул Ансар 42, Тафсир 17/3, Ашриба 1, 12; Муслим, Иман 264, 272, Ашриба 92; Тирмизи, Тафсир 94, Дааватт 58; Насаи, Салам 1, Ашриба, 41; Ахмад, V, 418; Ибн Сад, I, 214.

**Умму Мактум** (Алла аларга ыраазы болсун) жөнөтүлөт. Бул эки кутман сахабанын кайраты менен көп адамдар мусулман болушат. Элдин динге болгон түшүнүгү бир кыйла терендейт. Алла Тааланын ыраазылыгын бүт нерседен жогору койгон мединалык мусулмандар өзүбүз коргоп алабыз деген убада менен Азирети Пайгамбарыбызды *(саллаллаху алейхи васаллам)* Мединага чакырышат.

Бул көрүнүштү **Бараа бин Азиб** *(Алла ага ыраазы болсун)* минтип эскерген:

«Бизге эң биринчи болуп Мусаб бин Умайр менен Умму Макум (Алла аларга ыраазы болсун) көчүп келишти. Алар бизге Куранды үйрөтүштү. Алардан кийин Аммар бин Ясир, Билал, Саад бин Абу Баккастар (Алла аларга ыраазы болсун) келишти. Көп өтпөй жыйырма кишини баштап Умар бир Хаттаб (Алла аларга ыраазы болсун) келди. Акырында Алланын Элчиси *(саллаллаху алейхи васаллам)* келди. Мединалыктардын Алланын Элчисинин келишине сүйүнгөнүндөй сүйүнгөнүн эч качан көргөн эмесмин. Ошол күн бүт Медина шаары шаңга толуп, улуу-кичүү дебей баарынын жүзүнөн кубаныч чачырап, жалпы эл бакытка балкып турушкан. Жол боюнан, тамдардын үстүнөн тестиер балдар, кыздарды көрдүм. Алардын жүзүндө бир башкача шаттык бар эле. Алар да:

«Алланын Элчиси келди биздин шаарыбызга!» деп жабыла кыйкырып жатышкан».

Пайгамбарыбыз келгенде мен "سَبِّحِ اسْمَ رَبِّكَ الأَعْلٰى" сүрөсү менен кошо дагы бир нече сүрөнү жаттаган элем» *(Бухари, Тафсир, 87/1).*

Тарыхка **«хижрат»** деген аталыш менен катталган **«Улуу көчтөн»** соң Меккедеги он үч жылдык талыкпас күрөш аягына чыгып, он жылга созула турган берекелүү

Медина доору башталган.

Ошентип, Мединанын мусулмандары Меккеден келген мусулмандарды кучак жайып тосуп алышат. Ар бири өз үйүнөн орун очок берип, керектүү азык-түлүк, буюм-тайымдар менен камсыз кылышат. Жашоо бир нукка түшкөн соң мусулмандар Азирети Пайгамбарыбыздын жетекчилиги астында Мединада жашаган жөөт уруулары менен тынчтык келишимин түзүшөт. Эки тараптуу жоопкерчилик жана милдеттер жобо түрүндө камтылган **«Медина келишими»** дүйнө тарыхындагы эң алгачкы жазуу жүзүндөгү башмыйзам болуп калат[103].

Андан соң Мединага чабуул жасаган душмандарга каршы казаттар башталат. Улуу көчтөн сегиз жыл өткөндөн кийин Мекке шаары согушсуз жана кан төгүүсүз каратылат. Сүрдүү жүрүш менен кирген мусулмандар бутпарастарды багынтат. Улуу көчтүн онунчу жылында бүтүндөй Араб Жарым аралы Азирети Пайгамбарыбызга *(саллаллаху алейхи васаллам)* моюн сунуп, Исламды кабыл алышат.

Алланын Элчиси *(саллаллаху алейхи васаллам)* кандай гана жүрүш же казатка буйук бербесин, эң башта маселени тынчтык жолу менен чечүүгө болгон күчүн жумшаган. Арап Жарым аралын каратууда эки тараптан тең ашыкча кан төктүрбөстөн, кыраакы саясаттын, кеменгер дипломатиянын негизинде жеңишке жетишкен.

Азирети Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)* 29 казатка өзү баш болуп катышкан. Булардын ичинен 16 казатта аскерий кагылышка жетпей, келишимдерди түзүүгө жетишкен. 13 жолу салгылашууга мажбур болгон. Булардын баарында 140 мусулман шейит кетсе, душман тараптан

103. док. проф. М. Хамидуллах, *The First Written Constitution in the World,* Лахор-1975.

335 адам өлгөн[104].

Ислам дини согуштарда адамдарды өлтүрүү, олжого туйтунуу, жерди басып алуу, элге кыргын салуу, талкалоо, өч алуу же жеке кызыкчылыктын арбайын согуу өңдүү пайдасыз нерселерди максат кылбайт. Анык максат – адилетсиздикти жою, заалымдыкты токтотуу, динге болгон эркиндикти камсыз кылуу, адамдарга туура жолду жеткирүү жана кордук көргөндөргө жардам берүү...

### Өлүмдү абдан самады

Бир кездерде Алланын Элчиси *(саллаллаху алейхи васаллам)* **Абу Мувайхибаны** кулчулуктан азат кылган эле. Бул окуяны **Абу Мувайхиба** *(Алла ага ыраазы болсун)* баян кылган:

«Күндөрдүн биринде сүйүктүү Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)* мага кайрылды:

*– Көрүстөндө жаткандар үчүн кечирим тилөөгө (истигфарга)буйрук келди. Жүрү, экөөбүз барып келели.*

Экөөбүз чогуу бастык. Көрүстөндүн баш жагына барган соң, тик туруп мындай деди:

*- Ассаламу алейкум, о, кабырдагы бурадарлар! Адамдардын (тирүүлөрдүн) арасында жүргөнгө караганда, мүрзөдө жатканынарга көбүрөөк сүйүнгүлө! Каранғы түндөй болгон бузукулук келе жатат. Биринен бири өтүп, бири-бирин улай келатышат. Кийинки чыккан бузукулуктар, мурункуларга караганда дагы да оор, дагы да катуу болот!*

Бул сөздөн кийин Азирети Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)* мага бурулду да:

---

104. док. проф. М. Хамидуллах, Хз. Пейгамберин савашлары, Стамбул-1991; док. Алшад, Махмудов, Себеплери ве сонучлары ачысындан Хз. Пейгамберин савашлары, Стамбул-2010.

*– Абу Мувайхиба. Мага тандоо мүмкүнчүлүгү берилди. Алла Тааланын астына баруу (дүйнөдөн кайтуу) мүмкүнчүлүгү менен ушул айтылгандарды тандашты өз эркиме койду,* - деди.

Мен болсо:

– Пайгамбарым, сен үчүн ата-энем курман болсун! Дүйнөнүн бардык казыналарынын ачкычтары менен бул дүйнөдө түбөлүк жашашты, соңунда бейишке барышты тандаңыз! – дедим толкунданып.

Алланын Элчиси *(саллаллаху алейхи васаллам)* баш чайкап мындай деди:

– Жок, Абу Мувайхиба. Кудай акы, Раббиме жолугушту тандадым!

Маркумдардын кечирилишин Кудайдан тилеп, истигфар айткандан кийин үйгө кайттык. Ошондон тарта ооруп калды» ***(Дарими, Мукаддима, 14; Ахмад, III, 489, 488; Хаким, III, 57/4383).***

Алланын акыркы Элчиси *(саллаллаху алейхи васаллам)* 632-жылы кулжа (июнь) айынын сегизи күнү, мусулмандардын жылнаамасы боюнча, улуу көчтүн он биринчи жылы Рабиул-аввал айынын он экиси күнү дүйшөмбүдө түбөлүктүү улуу сапарга аттанып, Улуу Жараткан Алла Таалага бет алат.

### 1. Пайгамбардын үлгүлүү адеп-ахлагы

Сүйүктүү Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)* бул дүйнөгө келип-кеткен жана келе турган бүтүндөй адамзаттын эң адептүүсү, эң ахлактуусу эле. Алла Таала аны Куранда мындай деп сыпаттаган:

«(Эй, Элчим!) **Албетте, сага түгөнгүс сыйлык бар.**

**Сен адеп-ахлактын эң бийик сересиндесин!»** *(Калем сүрөсү, 3-4-аяттар).*

Ал эң мыкты адеп-ахлакты жер жүзүнө жайган жана чыныгы адамгерчиликти үйрөтүү үчүн жаратылган кемең-гер Пайгамбар болгон.

**Абу Зар** *(Алла ага ыраазы болсун)* гыфар уруусунан болот. Меккеде Пайгамбарыбыздын элди Исламга чакырып жактканын кулагы чалып калат. Бир тууганы **Унайс** дээринен сөз баккан акын жана уста болгондуктан, Пайгамбар тууралуу кабарды аны менен бөлүшөт:

-Сен Меккеге баргын да, көктөн кабар алып жаткан адамга жолук. Аны менен баарлашып көр, жакшылап байкаштыр, анан мага ошол тууралуу кабар бересиң.

Унайс Меккеге жөнөп кетет. Меккеге барган соң Алланын Элчиси менен жолугушуп, анын сөздөрүн көңүлгө жакшылап түйүп алат. Жайдары манайда үйүнө келет да, зыяраттын маанисин кыскача минтип түшүндүрөт:

-Ал (Пайгамбар) бир гана жакшылыкка, ийгиликке жана мыкты адеп-ахлакка чакырып, элди бузукулуктан, жамандык иштерден тосуп жатат *(Бухари, Адаб, 39).*

Алланын акыркы Элчиси *(саллаллаху алейхи васаллам)* хадисинде: *«Мен башка максат үчүн эмес, мыкты адеп-ахлакты толукоо (жеткирүү) үчүн жиберилдим»* [105] деп айтуу менен, улуу вазийпасынын түпкү маңызын түшүндүрүп, адеп-ахлактуулукка басым жасаган. Анын сөзгө сыйгыс үлгүлүү адеп-ахлагынын айрым мисалдарын сиздер менен бөлүшөлү:

**Тактыктын үлгүсү**

Алланын сүйүктүү Элчиси *(саллаллаху алейхи васаллам)*

105. Муватт, Хуснул Хулк, 8; Ахмад, II, 381; Байхаки, ас-Сунанул кубра, X, 192.

ар дайым акыйкаттуулуктун жана адилеттүүлүктүн таламын талашкан. Таштаган ар бир кадамында бул сапаттарды үйрөтүүгө жан үрөгөн. Ошол себептен жалган айтуу мындай турсун, анын оозунан пайдасыз сөз чыкчу эмес.

**Абдуллах бин Амр** *(Алла ага ыраазы болсун)* риваят кылат:

«Мен тактык, сактык үчүн деп Азирети Пайгамбарыбыздын ар бир сөзүн жазып жүргөм. Буга күбө болгон айрым курайш мусулмандары:

- Алланын Элчиси *(саллаллаху алейхи васаллам)* деле адам. Кээде ачуу үстүндө, кээде ашыкча кубангандан бир нерселерди айтышы мүмкүн. Ошондой болсо деле укканыңдын баарын жаза бересиңби? – деп, мага тыю салышты.

Муну угаарым менен катчылыкты токтоттум. Бирок, көңүлүм түтпөй, маселени өзүнө билдирдим. Пайгамбар *(алейхис салам)* манжасы менен оозун көрсөтүп:

-Токтотпой жаза бер. Алла Тааланын ысымын оозанып туруп айтайын, мындан акыйкаттан башка сөз чыкпайт! – деди» *(Абу Дауд, Илим, 3/3646; Дарими, Мукаддима, 43/490; Ахмад, II, 162; Хаким, I, 187).*

Диний өкүмдөр үчүн Алланын Элчисинин *(саллаллаху алейхи васаллам)* ар бир сөзү айныгыс далил болуп эсептелет. Мейли ачуулуу болсун, мейли кубанган чакта болсун, анын ар бир көз ирмеми Жараткан Алла Тааланын көзөмөлүндө болгон. Анын жүрөгү ар убак Кудайдан келген вахийди алганга даяр турган. Ал чындыктан башка нерсени айткан эмес. Далай мерез жүрөктөрдү жылуу кеби менен жибитип, далай сокур жүрөктөрдү даанышман кеби менен туура жолго салган.

Анын түздүгүн, жакшы адам экендигин дос душмандын

баары жакшы билишкен. Мисалдарга кыскача токтоло кетели:

Унчукпай турса *деле* Пайгамбарыбыздын *(саллаллаху алейхи васаллам)* тамылжыган нур жүзү анын бекемдигин, сөзүнө бектигин жана чынчылдыгын чагылдырып турат эле. Анын чынчылдыгына бутпарастар да чын көңүлдөн ишенишчү жана анын бийик адебине урмат кылышчу. Ошондой болсо да, адилетсиз жол менен арамдан тапкан пайдаларды таштап салганга каапырлардын эрки жеткен эмес.

Алланын Элчиси *(саллаллаху алейхи васаллам)* күндөрдүн биринде **Абу Жахил** жана анын бир топ жолдошторуна кезигип калат. Алар Пайгамбарды көрөрү менен Исламдан баш тарттыруу үчүн ар кайсы жактан жабалактап киришет:

-Мухаммед, биз Сени жалганчысың дебейбиз. Сени чынчыл, туура жүргөн жана туура сүйлөгөн инсан катары тааныйбыз. Бирок, сен алып келген динди жалган деп эсептейбиз.

Алар ушуну айтары менен береги аяттар түшүрүлгөн:

**«...Чындыгында алар сени жалганчы дешпейт. Бирок, бул заалымдар Алланын аяттарын четке кагышат»** *(Анаам сүрөсү, 33-аят) (карагыла:Тирмизи, Тафсир, 6/3064; Вахиди, Асхаб. б. 219).*

Башкача айтканда, бутпарастар Азирети Мухаммеддин (саллаллаху алейхи васалламдын) чынчылдыгын, түздүгүн жана Пайгамбарлыгын ичинен кабыл кылышканы менен, напсини кулу болгондуктан, каршылык көрсөтүшчү.

«Мединалык **Саад бин Муаз** *(Алла ага ыраазы болсун)* менен **Умаййа бин Халафтын** ортосунда соода өнөктөштүгүнөн улам достук мамиле болгон. Умаййа Шамга барган-

да Саад бин Муаздын үйүнө барып, конок болор эле.

Бул ирет Саад бин Муаз умра ибадатын орундатуу үчүн Меккеге барып, бутпарас Умаййанын үйүнө конуп калат.

-Бираз күтө тур досум. Азыр чак түш, күндүн табы кайтсын. Адамдар үйлөрүнө кетишсин, анан барып Каабаны тооп кыла бересиң, - дейт Умаййа.

Саад Каабаны тооп кылып жатканда Абу Жахил келип калат.

-Коркпостон тооп кылып жаткан ким бул ыя? – дейт шерденип.

-Мен, Саад бин Муазмын.

-Сен бул жакта тооп кылып жатканда эч ким сага тийиштик кылган жок. Бирок, силер биздин душманыбыз Мухаммедди жана сахабаларын канатыңарга калкаладыңар? Муну кантип түшүнсөк болот?

-Ооба, биз аларды коргоп келе жатабыз. Эмне болуптур?!

Ошентип экөөнүн ортосунда кайым айтышуу башталат. Аңгыча Умаййа Абу Жахилге жан тартып кирет:

-Муаз, сен Абул Хакамга антип үнүңдү көтөрбөй сүйлө! Ал биздин элдин бийлеринин бири болот.

-Эгер Каабаны тооп кылышыма жолтоо боло турган болсоң, сен соода үчүн Шамга барганыңда кербениңдин чаап алам, - дейт ачууланган Саад бин Муаз Абу Жахилге.

-Сага айтып жатам, бийибизге кыйкырбай сүйлө! - деп аны Умаййа жулкулдатканга чейин барат. Сааддын ачуусу кайнап Умаййа бин Халафка мындай дейт:

-Бизге аралашпа! Сага айта турган башка сөзүм бар.

Мухаммеддин *(алейхис салам)* өз оозунан укканмын. Убагы келгенде ал сени өлтүрөм деген.

-Мениби? – деп, деми сууй түшөт.

-Ооба сени.

**-Ант этемин, Мухаммед эч качан жалган сүйлөбөйт! Ал айткан болсо иш чатак....** – деп, маанайы суз үйүнө кетет.

-Йасрибдик досумдун мага эмне айтканын билесинби? – дейт ал үйүнө барганда аялына.

-Эмне деп айтты ботом? – деп кызыгат аялы.

-Мухаммеддин мени өлтүрөм дегенин кулагы чалыптыр.

Умаййанын бутпарас аялы да:

**-Мухаммед эч качан жалган айтпайт! Кудай Өзү күбө!** – деп Саад бин Муаздын кабарын тастыктайт.

Андан кийин көп убакыт өтөт. Күндөрдүн биринде бутпарастар мусулмандар менен согушуу үчүн Бадрга аттанмак болушат. Жарчы шаар кыдырып согушка элди чакырат. Умаййанын үйүнүн тушуна келип аны да чакырат.

Мединалык досундун айткандары эсиндеби? Барбай эле койсоң кандай болот? - дейт аялы күйөөсүнө жалооруй карап.

Умаййанын караанын эл ичинде көрө албаган Абу Жахил өзү келип:

-Сен да ушул элдин бирисиң, согушка барбасаң элден чыгып каласың. Эч кимге сыр бербей бир, эки күндөй биз менен чогуу бол, андан кийин кааласаң кайта бересиң, - деп, ой-боюна койбой көндүрөт. Ошентип, бутпарас Умаййа мусулмандарга каршы согушка аттанат. Кырчылдашкан май-

дандан өлүгү чыгат» *(Бухари, Манакиб, 25, IV, 184-185).*

**Кичи пейилдүүлүктүн үлгүсү**

Адамзаттын эң улугу, эң мартабалуусу, эң дөөлөттүүсү болгонуна карабай Азирети Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)* абдан кичи пейил адам болгон. Бир тамчы кан төкпөстөн Меккени каратып алган күнү элдер аны дүйнөнүн падышасындай, ааламдын баатырындай көргөн. Бирок, бир караган адамга Пайгамбардын көзүндө кишини сүрдөткөн кайраттуулук жанып, жүзүнөн айбаттуулук көрүнүп турар эле. Нечен жылдарга созулган заалымдыкты, кордукту токтотуп, жаңы бейпил доорду алып келген инсан катары ооматы ташкындап турган. Ошого карабай ал кичи пейилдүүлүктөн, сыпайылыктан кылчалык тайган эмес. Кечиримдүүлүктүн жана ырайымдуулуктун символу болуп кала берген. Он миндеген колду баштап барып Меккени багынтканда да шаарга төөсүн жай бастырып, эч кимге тик карабай, башын ийип кирет.

«Меккелик бир адам Пайгамбарыбыздын *(саллаллаху алейхи васаллам)* алдына келет. Коркконунан буттары титиреп, айтаарга сөз табалбай тили булдурттап:

– Оо, Алланын Элчиси. Мага дин Ислам жөнүндө кабар бер! – дейт. Алланын Элчиси аны тынчтандырып:

*– Коркпо, тынчтан боордошум. Мен өкүмдар же падыша эмесмин. Мен күнгө курутулган эт жеген мурунку сенин кошунандын жетими болом!» (Ибн Мажа, Атима, 30; Хаким, III, 50/4366)* - деп сыпайылыктын теңдешсиз үлгүсүн көрсөтүп кеткен».

Негизи эле элдин сый-урмат көрсөтүүдө чектен чыгып кетпеши үчүн:

«Мага *(кайрылганда)* «Алланын кулу жана Элчиси» деп

жүргүлө» деп, дайым кулактарына куюп турган (Бухари, Анбия, 48). Анткени, мурунку доорлордо жашап өткөн элдер пайгамбарларга же ата-бабаларына таазим кылабыз деп жүрүп, акырында аларды Кудайга теңеп алган учурлары болгон. Пайгамбарыбыз бул эскертүүсү менен ушундай балээнин алдын алган.

Ашкере таазим кылган адамдарга:

*«Мени ашыкча көкөлөтпөгүлө! Анткени, Кудай Таала мени өзүнө элчи кылуудан мурун кул катары жараткан» (Хайсами, 9, 21)* - деп дайым айтып турчу.

Алланын сүйүктүү Элчиси *(саллаллаху алейхи васаллам)* ар дайым мүмкүнчүлүк таап оорулардын абалын сурап турган. Кайтыш болгондордун жаназасына катышкан, баарына тегиз карап, кулдун чакырыгын да жерге таштаган эмес. Эл катары улоого минген. Жөө бараткандарды улоосуна учкаштырып алган. Катуу жүндөн токулган чапан кийип, кой кайтарып, кой сааган. Адамгерчилигинин бийиктигин ушундан билиңиз, конок келсе өзү туруп кызмат кылган. Жесирби, кембагалбы, айтор, жардамга муктаж ким болбосун, анын муктаждыгын бүтүрүү үчүн жөө жалаңдап эл аралап жардам бергенден ырахат алган. Эл башкарган бийлердей же падышалардай болуп эч качан бой көтөргөн эмес[106].

Ар дайым сахабаларынын арасында отурар эле. Сырттан кирген чоочун адам, отургандардан сурамайын, Пайгамбарыбызды айырмалап биле албайт эле *(Насаи, Иман, 6)*.

### Жөнөкөйлүктүн үлгүсү

Пайгамбарлардын султаны Азирети Мухаммеддин *(сал-*

106. карагыла: Тирмизи, Жанаиз, 32/1017; Ибн Мажа, Зухд, 16; Насаи, Жума, 31; Хаким, I, 129/205; II, 506/3734; IV, 132/7128; Хайсами, IX, 20.

*лаллаху алейхи васаллам)* турмушу абдан жөнөкөй, абдан эле жупуну болгон. Азирети Аиша энебиз *(Алла ага ыраазы болсун)* мындайча эскерген:

«Пайгамбарыбызга бал кошулган сүт алып келишти. Ошондо Алланын Элчиси *(саллаллаху алейхи васаллам)* мына мындай ибараттуу насаат айтты:

*«Бир азыктын ичинде эки немат, бар кесенин ичинде эки кошулма бар экен. Мен буга муктаж эмесмин. Мен муну арам деп дагы ойлобоймун. Кыяматта Алла Таала пендесин ашыкча нерселерден суракка тартат. Мен ошондон коркомун. Алла Таала үчүн жупуну эле болоюнчу. Кимде-ким Алла Тааланын ыраазылыгы) үчүн жөнөкөй болсо, Алла Таала анын (мартабасын) көтөрөт. Кимде-ким текеберлик кылса, Алла Таала анын аброюн түшүрөт. Ким үнөмчүл болсо, Алла Таала анын байлыгын арттырат, ким өлүмдү көп эстесе, Алла Таала аны жакшы көрөт» (Хайсами, X, 325).*

Азирети Аиша *(Алла ага ыраазы болсун)* энебиз мындай деген:

«Алланын Элчиси эч качан эрте мененки тамагын кечкиге, кечкиден артканын эрте мененкиге сактаган эмес. Эки даана окшош кийими да болгон эмес. Бир сырткы көйнөгү, бир ички көйнөгү, бир желеги, бир даана бут кийими бар эле. Үйдө болгон учурда бош олтурбай, же бир кембагалдын чарыгын ондочу, же бир кароосуз жетимдин кийимин тикчү» *(Ибнул Жавзи, Сифатус-Сафва, I, 200).*

### Мээримдүүлүктүн жана боорукерликтин үлгүсү

Ааламга ырайымдуулуктун жүзү катары жиберилген Мухаммед *(саллаллаху алейхи васаллам)* адамзатка карата абдан боорукер жана мээримдүү жан болгон. Ал тууралуу Алла Таала мындай дейт:

**«Ант болсун! Силерге өз араңардан абдан ызааттуу пайгамбар келди. Силердин түйшүгүңөр канчалык оор келбесин, ал силерге өтө камкор. Момундарга мээримүү жана боорукер!»** *(Тооба сүрөсү, 128-аят).*

Анын үммөтү адамзат үчүн күйүмдүү, жадагалса душманына да боорукер экенин Курани Карим тастыктап турат *(Аали Имран сүрөсү, 119-аят).* Абдуллах бин Убайд айтып берген:

«Ухуд казатында Азирети Пайгамбарыбыздын куттуу тиши сынып жана чекеси жарылган. Нурдуу жүзү канга бойолгон.

- Пайгамбарым, сизди жабыркаткан каапырларга каргыш дуба кылыңыз! – деген сунуш болду арабыздан.

Мээримдүү Пайгамбардын *(саллаллаху алейхи васаллам)* жообу мындай болду:

*«Алла Таала мени бирөөлөрдү айыптоочу же бирөөлөргө каргыш айтуучу кылып жиберген эмес. Мени баарына дайыма дуба кылуу жана адамзатка мээримдүү болуу үчүн жөнөткөн.*

*-Оо, Жараткан Кудай Таалам! Элимди Өзүң кечирегөр! Анткени, алар (көп нерсени) билишпейт!» (Байхаки, Шуаб, II, 164/1447).*

Ырайым Пайгамбарынын ар бир кылган ишинин маңызынан мээримди жана сүйүүнү көрүүгө болот. Себеби, ал жан-жаныбарга жана өсүмдүктөргө да мээримин төккөн. Пайгамбардын боорукерлигинен жаныбарлар да өз насибин алышкан.

Күндөрдүн биринде ачкалыктан курсагы курушуп, илмийип араң турган төөнү көрөт да, жанындагыларга минтип

кайрылат:

*«Сүйлөй албаган мынабу байкуш жаныбардын абалын карагылачы! Кудайдан корккула! Семиртип мингиле, семиртип туруп союп жегиле!» (Абу Дауд, Жихад, 44/2548).*

**Берешендиктин үлгүсү**

Алланын ардактуу Элчиси *(саллаллаху алейхи васаллам)* жамы артыкчылыктарды кулк мүнөзүнө сиңирген кеменгер инсан болгон. Ал коомчулуктун жетишпестигин камсыздоо жана адашкандарды туура жолго салуу үчүн талыкпай берешендик кылган.

«Курайш бутпарастарынын аттуу-баштууларынан **Сафван бин Умаййа** мусулман болбосо да, Хунайн жана Таиф жүрүштөрүндө Алланын Элчисинин *(саллаллаху алейхи васаллам)* жанынан чыккан эмес эле. Алланын Элчиси Жиранада топтолгон олжого көз чаптырып жүргөндө Савфан да жайытта жүргөн төөлөрдү, кой-эчкилерди тамшана карап жаткан болот. Кыраакы Пайгамбар аны көз кыйыгы менен байкап койот.

*-Абу Вахб, булар сага катуу жактыбы дейм?*

-Ооба!

*-Андай болсо жайыт да, андагы мал дагы сеники болсун!* – деп, берешендик кылат Азирети Пайгамбар.

Сафван өзүн кармана албай:

-Пайгамбардан башка эч бир адам мынчалык жоомарт боло албас! – деп, дароо келме келтирип ыйманга келет.

Андан кийин Сафван атты көл шал тердетип курайшка жетип барып:

-Эл журт! Мусулман болгула! Кудай үчүн айтайын, Мухаммед жокчулуктан да, кедейликтен да коркпогон

жакшы адам экен! – деп жар салат» *(Муслим, Фадаил, 57-58; Ахмад, III, 107-108; Вакиди, II, 854-855)*.

**Суфян бин Уйайна** *(Алла ага ыраазы болсун)* аттуу сахаба мындай деген:

«Жанында эч нерсеси жок болсо, мүмкүнчүлүк болгондо берээрин убада кылат эле» *(Дарими, Мукаддима, 12)*.

«Бир адам Пайгамбарыбызга келип, арыз-муңун, жардам сурайт. Бирок, Пайгамбарыбызда ага бергидей эч нерсеси жок болот. Ошентсе да, жарыктык, башка кишиден өзүнүн атынан карыз ала туруусун айтып, карызды кийин өзүм кайтарып берем деп убада берет. Пайгамбарыбызды жандан артык жакшы көргө Азирети Умар *(Алла ага ыраазы болсун)* жагдайга түтпөй кетет:

- Оо, Алланын Элчиси. Жаныңызда болсо бериңиз, күч жетпеген нерсеге сизди Алла Таала милдеттендирген эмес да…

Анын бул сөзүнө макул эмес экендиги Азирети Пайгамбарыбыздын *(саллаллаху алейхи васаллам)* жүзүнөн дароо байкалат. Чогуу турган мусулмандардын ичинен бирөө:

- Ата-энем сен үчүн курман болсун! Пайгамбарым, бер болгонуң! Арштын Ээси азайтып салат деп түк оюңа алба! - деп сөзгө аралашат. Бул сөз ага абдан жакты белем, бүркөлгөн кабагы күндөй жарк эте түшөт да:

- Мен да ошону аткарууга милдеттүүмүн (жүктөлгөн!) – дейт» *(Хайсами, X, 242)*.

Мынакей, анык өрнөк, нагыз кең пейилдүүлүк… Диндешине жардам берүү момундун жүрөгүн бейпилдикке бөлөгөн изги себеп.

**Азирети Жабирдин** *(Алла ага ыраазы болсун)*

айтуусуна караганда, бир нерсе суралганда Алланын Элчиси *(саллаллаху алейхи васаллам)* эч качан «жок!» деп айткан эмес *(Муслим, Фадаил, 56)*.

Жогоруда айтканыбыздай, камкор Пайгамбарыбыз ар дайым маселени чечүүнүн жолдорун издеп, үммөтүнүн машакатын женилдетүү үчүн бардык мүмкүнчүлүктү колдонгон.

Анын көлкүгөн берешендигинин сыры Жараткандын кемибес казынасында эле. Алла Таала Пайгамбарынын ошондой накта берешен болушун каалаган.

Жараткандын ыраазылыгын көздөп, Ал буйруган тариздe эл-журтка пайдалуу, кайрымдуу болуу, муктажга жардам берүү, кызмат кылуу – мусулмандын көөнөрбөс, кемибес байлыгы[107]. Акыреттеги катаал суракта амал дептерибизге жазылган ыкластуулук менен кылган ибадаттарыбыз, пайдалуу иш-аракеттерибиз бизге жардамга келет. Жакырлардын, жардамга муктаждардын көнүлүн көтөрүп, азыр сүйүнтө турган болсок, кыяматта ал амалдарыбыз бизди сүйүнтөт...

**Кечиримдүүлүктүн үлгүсү**

Азирети Мухаммед *(саллаллаху алейхи васаллам)* ар дайым кечиримдүү болгон. Мажбурий абал болмоюнча эч кимди жазалаган эмес. Ал учурунда өзүнө кордуктун түрүн көрсөткөн адамдарды жазалап коюуга күчү жетип турса да, өч алган эмес. Кутман сахабаларына бул адамдарга кандайдыр бир кыйыр сөз менен же ишарат жасоо менен ошол учурдагы айыптарын эстерине салууга да тыюу салган. Себеби, ал мусулман болобу, каапыр болобу, айтор, бардык адамдардын жакшылыгын гана тилеп, аларга жылуу мамиле жасаган. Анын айкөлдүгүн төмөнкү мисал таасын чагылдырып турат:

107. Тирмизи, Кыямат, 33/2470.

«Сүйүктүү Пайгамбарыбыз адамдардын бир тал чачына зыян тийгизбестен Мекkени мусулмандардын карамагына алат. Жыйырма жылдан бери душман болуп келген адамдар анын алдына чогулуп, өкүмүн күтүп жаткан кезде :

*-Эй, курайш эли! Азыр силерге эмне кылат деп ойлойсунар?* – деп, суроолуу карайт. Алар:

- Биз сенден жакшылыкты гана күтөбүз. Себеби сен айкөл боордошубуздун уулусун...– дешет. Анда Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)*:

*-Мен да силерге Азирети Юсуф пайгамбар бир туугандарына айткандай:*

**«...Бүгүн силер айыпталбайсынар. Алла силерди кечирер. Ал – ырайымдуулардын эң ырайымдуусу»** *(Юсуф сүрөсү, 92-аят) - демекчимин. Эмесе, баарынар эркинсинер!* – дейт. *(Ибн Хишам, IV, 32; Вакиди, II, 835; Ибн Саад, II, 142-143).*

Ошентип, тарыхта ал күн **«явмул-мархама»** б.а. **«айкөлдүүлүк күнү»[108]** - деп аталып калат.

Азирети Пайгамбарыбыз ошол күнү Ухуд казатында Азирети Хамза абасынын көкүрөгүн мыкаачылык менен жарып, боорун жеген Хиндди да кечирет.[109] Ал тургай кызы Азирети Зайнабды төөнүн үстүнөн жерге сулата чаап, көз жумушуна себепкер болгон Хаббар бин Асвадды дагы кечирип жиберет. Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)* Хаббарды кечирип гана тим болбостон, кутман сахабаларынын ага акаарат келтирүүсүнө тыюу салат. *(Вакиди, II, 857-858)*.

Мекке багынтылган кезде Абу Жахилдин баласы Икри-

108. Вакиди, III, 352; Али ал-Муттаки, Канз, 30173.
109. Бухари, Магази, 23; Муслим, Акдия, 9.

ма качып кеткен эле. Ислам динине жана момун мусулмандарга жасаган жамандыктарынын баарын унутарын жана кечирерин жар салат. Узак сапар жол жүрүп жубайы Икриманы таап, Азирети Пайгамбарыбыздын жарлыгын угузат. Ошентип, экөө Меккеге жакындап калган кезде Азирети Пайгамбарыбыз кутман сахабаларына кайрылып:

- Абу Жахилдин баласы Икрима момун-мусулман жана мухажир катары келатат.

Мындан кийин анын атасына акаарат келтирбегиле! Өтө начар адам болсо да, өлгөн кишиге акаарат келтирүү тууган-туушкандарынын гана көңүлүн оорутат, сөзүңөр өлүккө жетпейт, - дейт *(Хаким, III, 269/5055; Вакиди, II, 851)*.

Икрима келгенде Алланын Элчиси кубанганынан өйдө туруп үч жолу:

- *Эй, мухажир аскербашы, кош келипсиң!* – деп учурашат. Анда Икрима:

-Пайгамбарым, Исламга каршы колдонгон күчүмдү эми Алла Тааланын жолунда колдоном! – дейт» *(Хаким, III, 271/5059; Вакиди, II, 851-853; Тирмизи, Истизан, 34/2735)*.

Мына ушул окуяда болгону сыңары Алланын Элчиси *(саллаллаху алейхи васаллам)* Исламдын чылкый душмандарынын далайын кечирген… Ал көңүл оорутуу үчүн эмес, көңүл көтөрүү үчүн жиберилген. Ал бүткүл ааламга ырайымдуулуктун пайгамбары катары жөнөтүлгөн.

Тазалык жана аяр мамиледеги үлгүлүүлүк

Ислам тазалыкты ыймандын жарымы, ал эми ибадаттардын башталышы катары кабыл алган. Ошондуктан кир жана бырышып-тырышкан кийимдерди кийүүгө башынан эле каршы болгон Алланын Элчиси сакал-чачын тарабай жүргөндөргө эскертүү берген. Ал эми өзү болсо дайыма

тыкан жана таза жүргөн. Кутман сахабалардан Азирети Абу Хурайра *(Алла ага ыраазы болсун)*:

«Мен Алланын Элчисинен *(саллаллаху алейхи васаллам)* өткөн сулуу адам көргөн эмесмин. Анын жүзүнөн кудум нур төгүлүп тургандай эле...» - деген *(Ахмад, II, 380, 350)*.

Ислам дини жүрөктүн тазалыгынан улам пайда болгон аяр мамилеге да өзгөчө маани берген. Азирети Пайгамбарыбыз орой, жаман сөздөрдү эч качан сүйлөгөн эмес. Ал бул багытта мындай деген:

*«Кыямат күнү момун-мусулман пенденин таразасында адептен салмактуу нерсе болбойт. Алла Таала жаман (адепсиз) иш кылган жана жаман сөз сүйлөгөн адамды жек көрөт!» (Тирмизи, Бирр, 62/2002).*

Азирети Пайгамбарыбыз бирөө жөнүндө жаман сөз угуп калса:

«Баланчага эмне болгон, ал мындай дешет го» - дебей, «*Кээ бир адамдарга эмне болгон, алар мындай дешет го...»* - дечү *(Абу Давуд, Адаб, 5/4788)*.

Алланын Элчиси дагы бир хадисинде мындай деген:

*«Наалатка калтыра турган (мынабу) үч нерседен алыс болгула:*

*1.Булактын башына;*

*2.Жолдун ортосуна жана;*

*3.Эл көлөкөлөп эс ала турган жерлерге даарат ушатпагыла!» (Абу Давуд, Тахарат, 14/26; Ибн Маажа, Тахарат, 21; Ахмад, I, 299; Хаким, I, 273/594).*

**Аялзатын ардактоо**

Ислам дини атайын аялзатына тиешелүү маселелерди

өзүнчө калыпка салып, белгилүү өкүмдөрүн берген. Бул өкүмдөр аркылуу аялзаты коомдо тазалыктын, ар-намыстын жана ыйбаалуулуктун үлгүсүнө айланган. **«Эне»** - деген улуу даража өз кадырын тапкан. Азирети Пайгамбарыбыздын: «Бейиш *(ыймандуу)* энелердин таман алдында!»[110] - деген куттуу хадиси менен аялзаты өзүнө татыктуу орунга көтөрүлгөн. Сүйүктүү Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)* өмүр бою эч бир жубайына кол көтөргөн эмес.[111] Анткени, Алла Таала: **«Аялдар менен жылуу мамиледе болгула!» -** деп буйрук берген эле *(Ниса сүрөсү, 19-аят)*.

Ошондой эле, Азирети Пайгамбарыбыз бул жаатта мындай деген:

*«Араңардан эң жакшыңар – бул, жубайына эң жакшы мамиле жасаган адам…» (Тирмизи, Радаа, 11/1162).*

*«Эч ким жубайына өчөшпөсүн! Анын бир мүнөзүн жактырбаган (адам) башка мүнөзүн жактырат» (Муслим, Радаа, 61).*

*«Бул дүйнө утурумдук пайда көрө турган жер. Анын эң жакшы пайдасы – бул, ыймандуу, такыбаа аял» (Муслим, Радаа, 64; Насаи, Никах, 15; Ибн Маажа, Никах, 5)*[112]

---

110. Насаи, Жихад, 6; Ахмад, III, 429; Суюти, I, 125.
111. Ибн Маажа, Никах, 51.
112. Бул жерде аялзатына тиешелүү айрым бир маселелерге кайрыла кетүүнү эп көрдүк:

**Бирден көп аял менен баш кошуу:** көп аял алуу маселесин Ислам баштаткан эмес. Ислам
дини бул маселени белгилүү бир тартипке салган. Исламдан мурда каалаганча аял менен баш кошо берүүгө болор эле. Ислам бул баш аламандыкка чекит коюп, эң көп төрт аял алууга гана уруксат берген.

Бул жерде эскерте кетчү жагдай, бирден көп аял алуу – бул, мусулмандар үчүн буйрук эмес, айрым бир олуттуу себептерден улам уруксат берилген маселе. Бул маселе согуш, оору, майыптык жана башка ушул сыяктуу олуттуу себептерден улам үй-бүлөнүн бузулбашы, аялдардын кароосуз калбашы үчүн өзгөчө мааниге ээ. Ошентип бул учурда үй-бүлөнүн бузулбашына шарт түзүлгөн болот. Ошондой эле кээ бир адамдар зарылчылыктан улам никесиз жакындашуудан алыстаган болот.
Ислам дини мусулмандарга төрт аял алууга уруксат берүү менен бирге анын

Айтор, анын адамдык асыл сапаттарын сөз менен

жоопкерчиликтерин кошо жүктөгөн. Бирден ашыкча аял менен баш кошкон адамдар жубайларына эң биринчиден адилеттүү мамиле жасоого милдеттүү болушат. Бул маселе боюнча Куран аяттарынын биринде мындай делет: **«А эгер силер жетимдерге адилетсиздик кылуудан корксоңор, анда өзүңөргө жаккан башка аялдардан экөөнө, үчөөнө жана төртөөнө үйлөнө бергиле. А эгер адилетсиздик болот деп корксоңор, анда бирөө гана, же болбосо кол астыңардагылар** (менен чектелгиле)**. Бул зулум кылбооңорго жакыныраак»** (Ниса сүрөсү, 3-аят).

**«Канчалык кызыгып, умтулсаңар да аялдардын ортосунда адилеттүү болууга алыңар жетпейт. Аны арсар кылып таштап салып,** (тигинисине) **такыр ооп кетпегиле! А эгер силер оңолсоңор жана такыба болсоңор, анда албетте Алла Кечиримдүү, Мээрбан!»** (Ниса сүрөсү, 129-аят)

Мухаммед *(саллаллаху алейхи васаллам)* Пайгамбарыбыздын бирден көп **аял менен баш кошушу:** Сүйүктүү Пайгамбарыбыз эч бир аялына жеке кызыкчылыгы үчүн баш кошкон эмес. Ал жыйырма беш жаш курагында өзүнөн он беш жаш улуу болгон азирети Хадижанын сунушун кабыл алып, аны менен баш кошкон. Ал кезде Меккенин бир топ аттуу-баштуулары Хадижага баш кошууга аракет кылышкан. Бирок, ал Пайгамбарыбыздын адамгерчилигине суктанып, ага турмушка чыккысы келген. Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)* Хадижанын сунушун мал-мүлкү же жеке кызыкчылыгы үчүн эмес, анын адамдык асыл касиети үчүн кабыл алган. Ошентип, Пайгамбарыбыз көп аял алуу адаты өтө кеңири тараган коомдо элүү жаштарына чейин Хадижа эне менен чыныгы бактылуу үй-бүлөнүн үлгүсүн көрсөтө алган. Бирок, өмүрүнүн акыркы жылдары бирден көп аял алууга мажбур калтырган себептер пайда болгон:

а) Азирети Пайгамбарыбыз кээ бир жубайларын айрым бир уруулар менен тууган болуп, жакын мамиле түзүү аркылуу аларга Исламды жеткизүү үчүн алган. Маселен, Хайбардагы жөөттөрдүн башчысынын кызы Сафия менен баш кошуусу жөөттөр менен болгон мамилени түзөп оңдоо үчүн болгон. Дагы бир уруу башчынын кызы болгон Жувайрия менен болгон баш кошуусу да миңдеген туткундардын эркиндикке чыгышына жана ушул себептен улам бир уруунун Исламды кабыл алышына себепкер болгон.

б) Экинчи себеби Алланын Элчиси үй ичиндеги кыймыл-аракетинин, сүннөттөрүнүн адамдарга жеткирилиши жана Исламдын аялдарга түшүндүрүлүшү үчүн болгон. Азирети Пайгамбарыбыздын жубайлары Исламдын өкүмдөрүн мусулман аялдарга жеткирүүдө узак жылдар бою өтө зор салымдарын кошушкан.

в) Үммөтү үчүн күйүп-жанган Алланын Элчиси Исламга алгач кирген жана ушул себептен улам ар кандай кыйынчылыктарга дуушар болгон жан аябас сахабаларын коргоо үчүн да баш кошкон. Мисалы, Абу Суфяндын кызы Умму Хабибага баш кошуусунда бул мусулман аялзатынын корголушу зарыл эле. Анткени Умму Хабибанын күйөөсү Эфиопияга барган соң Исламды таштап салган. Ошондуктан, ал абдан оор абалда калган. Бирок ошого карабастан динин бекем сактаган. Ошол учурда бутпарас атасы Абу Суфян Меккенин башчысы болсо да, ага жардам сурап кайрылган эмес. Себеби, буга ыйманы жол берген эмес.

г) Азирети Пайгамбарыбыздын көп аял менен баш кошуусунун дагы бир себеби,

түшүндүрүп берүү мүмкүн эмес. Андалустук аалым Ибн

коомдогу айрым бир туура эмес ишенимдерди, туура эмес түшүнүктөрдү түп тамыры менен өзгөртүү керек эле. Азирети Пайгамбарыбыз Зайнаб бинти Жахш менен ушул себептен улам баш кошкон.
Мына ушул сыяктуу көптөгөн себептерден улам Алла Таала Пайгамбарыбызга *(саллаллаху алейхи васаллам)* көп аял алууга буйрук берген. (Ахзаб сүрөсү, 37-жана 50-аяттар).
Аялдын мурастагы үлүшү жана күбөгө өтүшү:
Ислам growth дининде мурас маселеси боюнча да кара кылды как жарган калыстык, адилеттүүлүк эң
жогорку деңгээлде сакталган. Жоопкерчилиги көбүрөөк болгон эркекке кызга караганда көбүрөөк үлүш бөлүнгөн. Себеби баш кошуп жаткан кезде жубайына «махр» (кыздын өзүнө бериле турган калың) берип, тойдун чыгашаларын көтөрө турган, ошону менен бирге үй-бүлөсүнүн бардык муктаждыктарын камсыздоого милдеттүү адам – бул, эркек болуп эсептелет. Демек, бул маселедеги калыстык жоопкерчилик маселесине түздөн-түз байланыштуу. Ошентип, кыз бала менен эркек баланын ортосунда кынтыксыз тең салмактуулук сакталган. Аял киши келечек муунду сактоо, баланы тарбиялап өстүрүү сыяктуу оор жоопкерчиликтеринен улам үй-бүлөнүн нанын табууга милдеттүү болгон эмес. Ошондуктан, Исламда кыз баланын мурастагы үлүшү азыраак белгиленген. Бул үлүш айрым бир кыздардын турмушка чыкпай калуу, же ажырашып кетүү сыяктуу ыктымалдардан улам бөлүнгөн.
Ошондой эле, аялдарга эркектерден айырмаланып, боорукерлик, мээримдүүлүк, уяңдык, сезимталдык сыяктуу өзгөчө касиеттер ыроолонуп берилген. Алар өтө сезимтал, назик, боорукерлик сезими өтө жогору болгондуктан, жашоонун оош-кыйышында ар кандай оор сыноолорго туш болгон кезде кээде физиологиялык жактан да, психологиялык жактан да катуу жабыркап калышат. Исламда алардын күбөлүгү жарым болуп эсептелет. Тагыраак айтканда, бир эркектин күбөгө өтүүсү эки аялдын күбөлүгүнө тете.
Алла Таала ар бир жандуу-жансызды жана ошол жандуу-жансыздын ар бир мүчөсүн белгилүү максат менен жараткан. Ошондой эле аларга ошол максаттарын жүзөгө ашырууга ылайыктуу турпат жана психика ыроолоп берген. Эркекти үй-бүлөсүн багууга милдеттүү кылган Жараткан Алла аны ушул милдетин татыктуу түрдө аткарышы үчүн физиологиялык жактан да, психологиялык жактан да аял кишиге салыштырмалуу алда канча күчтүү кылган. Ал эми аял киши болсо, келечек муунду сактоого, баланы алсыз кезинде багууга, тарбиялап өстүрүүгө милдеттүү болгон. Ошондуктан, ал милдетине жараша назик, сезимтал, боорукер, мээримдүү болуп жаралган. Мына ушундай өзгөчө мээримдүү болгон энеге жаралгандагы максатына ылайык келбеген милдет жүктөлсө, терс натыйжа чыгаары бышык. Андыктан, аял киши күнөөкөр адамга боор ооруп, калыстыкка көлөкө түшүрүшү толук ыктымал. Мына ушунун өзү аялдын күбөгө өтүүсү боюнча белгиленген шарияттын өкүмү Исламдын кынтыксыз дин болгондугун дагы бир жолу таасын далилдеп турат.
Ислам дини күбөгө өтүү маселесин адамдын психологиялык абалына жараша жөнгө

Хазым мындай дейт:

«Акыретте түбөлүк бакытка жеткиси келген, бул дүйнөдө бейпил жашоого, чыныгы адамдык асыл сапаттарга ээ болгусу келген адам Азирети Мухаммед саллаллаху алейхи васалламдан үлгү алсын! Себеби, Алланын Элчиси жакшылыктын баарында (жаратылган жандуу-жансыздын) адамзаттан алдыда турат. Алла Таала анын адамдык асыл сапатына ыраазы болуп, аны ар кандай жаман адаттардан алыс кылган» *(Ибн Хазм, ал-Ахлак вас-сияр, Кахира, 1962, 19-20, 50).*

### 2) Адамзатынын түбөлүк бактысы үчүн күйүүмдүү болгон

Азирети Мухаммед *(саллаллаху алейхи васаллам)* пайгамбар болуп жөнөтүлгөн күндөн тарта кыяматка чейин жашап өтө турган адамдардын баары анын үммөтү болуп эсептелет. Адамдардын бир бөлүгү анын чакырыгын кабыл алышкан, бир бөлүгү кабыл алган эмес. Кабыл алгандар «уммати ижааба», ал эми кабыл албагандар «уммати гойри ижааба» - деп айтылат.

Алланын Элчиси *(саллаллаху алейхи васаллам)* үммөтүнө өтө боорукер болгон. Үммөтүнүн түбөлүк бактысы үчүн

---

салган. Исламда жагдайга жараша эркектин күбөлүгү кабыл алынбаган учурлар болгондой эле, жагдайга жараша аялдын күбөлүгү толук кабыл алынган учурлар кездешет. Маселен, эркектерге толугу менен белгисиз болгон маселелерде аял кишинин гана күбөлүгү жетиштүү болуп эсептелет. (Мажалла, 1685). Бул маселелерде Ислам акы-укук, жоопкерчилик-милдеттердин ортосунда кара кылды как жарган калыстыкты бекем сактап, адамдын өзгөрбөс табигый өзгөчөлүктөрү менен бирге жалпы коомчулукту да эске алат.

Бүгүнкү күнү аялдар менен эркектердин ортосунда «теңдик, тең укуктуулук» - деген адилетсиз жарыш башталды. Аялзатынын табигый өзгөчөлүгүнө караманча каршы келген бул жарыш анын энелик касиетин жоготуп, үй-бүлөнүн кунарын кетирүүдө. Мына ошондуктан учурубузда бойдон алдыруу маселеси күч алып, Исламга чейинки арабдар өз ымыркайларын тирүүлөй жерге көмгөндөй, ал тургай алардан да жийиркеничтүү абалга жетип олтурат. Мына ушунун өзү материалисттик тарбиянын «жемиши», бүгүнкү күндүн өтө чоң көйгөйү.

жанын аяган эмес. Куттуу хадистеринин биринде өзүнүн бул абалы жөнүндө мындай деген: *«Мени менен силердин абалыңар мына мындай: Бир адам от жагат. От алоолонуп айлана-чөйрөгө жарык чача баштаган кезде көпөлөктөр жана жарыкты жакшы көргөн айрым бир макулуктар отко бой таштай башташат. Тиги адам аларга тоскоол болууга аракет кылат. Бирок, жаныбарлар ызы-чуу түшүп, көбү отко түшөт. Мен оттон сактап калуу үчүн силерди белинерден, белдемчи-курунардан кармап калууга аракет кылып жатам. Ал силер болсо, отко карай жүгүрүп баратасынар» (Бухари, Рикак, 26).*

Алланын Элчиси *(саллаллаху алейхи васаллам)* дайыма үммөтүнүн акыретин ойлоп, алардын түбөлүк бактысы үчүн Жаратканга жалбарып дуба кылган. «Күндөрдүн биринде ал:

**«Оо, Жараткан! Көп адамдардын** (адал жолдон) **адашуусуна айкелдер себеп болду. Ким мени ээрчисе, ал менден!»** *(Ибрахим сүрөсү, 36-аят).*

**«Эгер Сен аларды жазалоону кааласаң, алар Сенин пенделериң. Ал эми кечирсең... Чындыгында Сен – Мартабалуусуң, Даанышмансың!»** *(Маида сүрөсү, 118-аят)* – деген маанидеги аяттарды окуп болгон соң, алакан жайып:

*«Оо, Жараткан Кудай Таалам! Үммөтүм, үммөтүм!»* - деп ыйлап, Жаратканга жалбара баштайт. Ошол учурда Алла Таала Жабраил периштеге буйрук берет:

-Эй, Жабраил! Ырас, Жараткан Эгең баарын жакшы билет. Бирок (адамдар да билиши үчүн) баргын да, Мухаммедден эмне үчүн ыйлап жаткандыгын сура!

Жабраил алейхис-салам дароо Пайгамбарыбызга барып, үммөтү үчүн кайгырып ыйлап жаткандыгын билип

кайтат. Анда Алла Таала:

-Эй, Жабраил! Мухаммедге баргын да, ага: «Үммөтүңдүн маселесинде сени ыраазы кылабыз! Сени эч качан кайгы-муңга салбайбыз!» - деген куш кабарыбызды жеткиргин! – дейт» (Муслим, Иман, 346).

Кутман сахабалардан Абу Зардын *(Алла ага ыраазы болсун)* айтымы боюнча, Алланын Элчиси *(саллаллаху алейхи васаллам)* бир күнү түнүчүндө намазга туруп, Маида сүрөсүнүн жогоруда эскерилген 118-аятын таң атканга чейин окуган эле. Рукуга барганда да, саждага жыгылганда да ушул аятты окуп чыкккан *(Ахмад, V, 149).*

«Аиша энебиз *(Алла ага ыраазы болсун)* бир күнү сүйүктүү Пайгамбарыбыздын жайдары олтурганын көрүп:

-Оо, Алланын Элчиси! Мен үчүн Алла Таалага дуба кылыңызчы... - дейт. Азирети Пайгамбарыбыз жубайына батасын берет:

*«Оо, Жараткан Кудай Таалам! Аишанын буга чейин жасаган, келечекте ачык же жашыруун жасай турган күнөөлөрүнүн баарын кечире көр...».*

Азирети Аиша бул дубага кубанычы койнуна батпай сүйүнөт.

-Бата бергеним үчүн кубанычтасыңбы?

-Сиздин дубаңыз мени кантип сүйүндүрбөсүн?!

Анда сүйүктүү Пайгамбарыбыз:

-Валлаахи,[113] мен бул дубаны үммөтүм үчүн ар бир намазымда кыламын, – дейт». *(Хайсами, IX, 243; Ибн Хиббан,*

113. Валлахи: Алла Тааланын ысмын оозанып касам ичүү. Кыргыз тилинде толук болбосо да, «Кудайга ант!», «Кудай акы!», «Кудай урсун!» - деген маанилерди камтыйт.

*Сахих, XVI, 47/7111).*

Азирети Пайгамбарыбыз мусулмандардын баарын өзү сыяктуу элдин бейпилдиги үчүн жан үрөп аракет кылууга, алар үчүн дуба кылууга чакырган. Куттуу хадистеринин биринде мындай деген:

*«Алланын алдында пенденин минтип дуба кылышынан сүйкүмдүү дуба жок:*

اَللّٰهُمَّ ارْحَمْ أُمَّةَ مُحَمَّدٍ رَحْمَةً عَامَّةً

*«Оо, Жараткан Алла Таалам! Чалкыган кең мээримиң менен Мухаммеддин үммөтүнө ырайым кыла көр...» (Али ал-Муттаки, 3212, 3702).*

Боорукер Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)* өзүнө ыйман келтирбегендерге наалат айткан эмес. Ал тургай кас душмандарына өлүм жазасын берүүнү каалаган эмес. Тескерисинче, туура жолго түшүүлөрү үчүн дуба кылып, өздөрүнө залакасы тийип калбасын деп жамандыктарды болтурбоого аракет кылган. Анткени, ал белгилүү убакыттан кийин алардын, же алардын урпактарынын ыйманга келип, Жаратканга ишенип калышынан үмүтү чоң эле.

Бутпарастардын кордугунан катуу жапа чеккен айрым сахабалар бир күнү Пайгамбарыбызга келип, аларга наалат айтуусун суранышат. Азирети Пайгамбарыбыз аларга:

*«Мен наалат айтыш үчүн эмес, бүт ааламга баарына ырайым (ырайымдуулуктун пайгамбары) катары жөнөтүлгөм!»* – деп жооп берет *(Муслим, Бирр, 87).*

Азирети Пайгамбарыбыздын жүздөгөн куттуу хадистеринде **«үммөтүм, үммөтүм»** - деп, жанга жагымдуу куш кабар берип, «үммөтүм» - деп жаткан кезде андан ырахат

алып жаткандай элес калтырат. Ал үммөтүн абдан жакшы көргөндүктөн, алардан такыр ажырагысы келчү эмес. Бул дүйнө менен кош айтышар убагы келгени билдирилген кезде:

*«Оо, Жараткан! Андай болсо, үммөтүмдүн башында ким болот?»* - деп кайрылат. Ошондо мына бул маанидеги аят түшүрүлөт:

**«Биз сенден мурда да эч кимге** (бул дүйнөдө) **түбөлүк** (жашоо) **берген эмеспиз. Сен азыр көз жумсаң, алар** (бул дүйнөдө) **түбөлүк жашайт дейсиңби?»** *(Анбия сүрөсү, 34-аят); (Ибн Касир, Анбия, 34-аятынын тафсири).*

Азирети Пайгамбарыбыздын үммөтүнүн түбөлүк бактысы үчүн жан үрөгөн күйүмдүүлүгү бул дүйнөдөгү жашоосу менен гана чектелген эмес. Ал көз жумгандан кийин да, кыяматтан кийин да бизди оор азаптан куткаруу үчүн Жараткан Алла Таалага жалбарат жана шапаат кылат. Куттуу хадистеринде мындай деген:

*«Жашоом силер үчүн пайдалуу. Силер мени менен сүйлөшөсүңөр. Силерге (Жараткан Алланын өкүмдөрү) билдирилет. Өлүмүм да силер үчүн пайдалуу. Жасаган иш-амалдарыңар мага көрсөтүлөт. Жакшы амал көргөнүмдө Жаратканды данктап шүгүр келтирем. Ал эми жаман амал көргөнүмдө силер үчүн Жараткан Алладан кечирим сурайм» (Хайсами, IX, 24).*

*«Көңүл бургула! Мен бул жашоомдо силер үчүн бейпилдиктин себепкеримин. Көз жумган соң кабырымда: «Оо, Жараткан! Үммөтүм, үммөтүм...» - деп, биринчи сур тартылганга (б.а., кыяматка) чейин жалынып-жалбарам...» (Али ал-Муттаки, Канзул-Уммал, XIV, 414).*

Бул дүйнөдө канча адам жашап-өткөн болсо, кыямат күнү ошонун баары учу-кыйыры көзгө илешпес майданга

чогулат. Күн алда канча жакындатылган кезде адамдардын дене-боюнан кан да, тер да чыгып, абдан кыйналышат. Жараткан Алланын азабынан корккон адамдардын үрөйлөрү учуп, айла таппай калышат. Бул кыйынчылыктан кутулгусу келген адамдар Азирети Адам атадан баштап, мурунку пайгамбарларга кайрылып, дуба кылууларын суранышат. Алар шапаат кылууга Мухаммед *(саллаллаху алейхи васаллам)* гана татыктуу экендигин айтышып, кайрылгандарды Пайгамбарыбызга жөнөтүшөт. Азирети Пайгамбарбыз аларга шапаат кылып, аларды кыйынчылыктан алып чыгат. Ал эми өз үммөтүнө өзгөчө шапаат кылат.[114]

Айтор, ааламдарга ырайымдуулуктун пайгамбары катары жөнөтүлгөн Мухаммед Мустафа *(саллаллаху алейхи васаллам)* өмүр бою бүтүндөй адамзатынын эки дүйнөлүк бактысы үчүн күйүп-жангандай эле, көз жумган соң да, кыяматта да алардын түбөлүк бактысы үчүн Жаратканга жалбарат жана шапаат кылат. Ал бүтүндөй адамзатынын адал жолго түшүүсүн жана Жаратканга баш ийип, Анын чексиз ырайымына бөлөнүшүн гана тилейт.

### 3) Мужизалары[115]

Алла Таала Азирети Пайгамбарыбызды *(саллаллаху алейхи васаллам)* өзгөчө даражага чыгарып, ага өзүнө чейинки пайгамбарларга берилген мужизалардын баарын берген.[116] Бирок, сүйүктүү Пайгамбарыбыздын эң маани-

114. Бухари, Анбия, 3, 9, Тафсир, 17/5; Муслим, Иман, 302, 327, 328; Тирмизи, Кыямат, 10.
115. Мужиза – бул, пайгамбарлардан башка адамдын колунан келбей турган адаттан тышкаркы көрүнүш. Мужизалар Алла Тааланын пайгамбарларга болгон өзүнчө белеги болуп, жалгыз Өзүнүн уруксаты менен гана жүзөгө ашат.
116. Пайгамбарыбыздын айрым бир мужизалары боюнча мына бул эмгектерге назар салууга болот: Байхаки, Далаилун-Нубувва, Бейрут, 1985; Абу Нуайм, Далаилун-Нубувва, Халеп, 1970-1972; Суюти, ал-Хасаисул-Кубра, Стамбул, 2003.

луу мужизасы – бул, Ыйык Куран. Бул маселеге жогоруда кенен-кесири токтолгонбуз. Андан кийинки чоң мужизасы - анын берекелүү жашоосу жана адамдык асыл сапаттары болуп эсептелет.

Азирети Пайгамбарыбыздын тендешсиз асыл сапаты дос-душман дебестен, бардык адамдардын жүрөгүнөн түнөк тапкан. Бул жаатта көптөгөн мусулман эмес адамдар да анын асыл сапатына таң беришкен. Мына ошол адамдардын бири Томас Карлайл мындай деген:

«Башында таажысы бар бир дагы император чапанын өз колу менен жамап кийген Мухаммедчелик сый көргөн эмес».

Мына ушундай адамдык асыл сапатка ээ болуунун өзү өтө чоң мужиза болуп эсептелет. Бул маселе боюнча да жогоруда кенен-кесири маалымат берилди.

Азирети Пайгамбарыбыздын *(саллаллаху алейхи васаллам)* дагы бир мужизасы – бул, жыйырма үч жылдын ичинде ыйманга тарбиялаган кутман сахабалары.[117] Бул маселеге бир топ аалымдар токтолгон. Маселен, фикх илими боюнча көзгө басар аалымдардын бири болгон Карафи (684-жылы көз жумган) мындай дейт:

«Азирети Пайгамбарыбыздын эч бир мужизасы болбогон күндө да, кутман сахабалар Анын пайгамбарлыгына далил катары жетиштүү болмок!»[118]

Ал эми араб адабиятынын эң көрүнүктүү өкүлдөрүнүн бири Мустафа Садык ар-Раафи кутман сахабаларды Ыйык Курандын жандуу сүрөтү катары сыпаттаган.[119]

117. Осман Нури Топбаш, Асры Саадат Топлуму, Стамбул 2010; Рахмет Эсинтилери, 359-370.
118. Карафи, ал-Фурууk, Дарус-Салам, 2001, IV, 305.
119. Раафи, Ижазул-Куран, Дарул-Китабил-араби, Бейрут, 1990, 158-159.

Мындан тышкары Пайгамбарыбыздын көптөгөн мужизалары болгон. Бул жерде ошол мужизалардын бир нечесин эскере кетели:

Кутман сахабалардан Осмон бин Хунайф *(Алла ага ыраазы болсун)* мындай дейт:

«Күндөрдүн биринде көзү азиз адам Азирети Пайгамбарыбызга *(саллаллаху алейхи васаллам)* келип:

- Оо, Алланын Элчиси! Алла Таалага жалбарып, көзүмдүн айыгышы үчүн дуба кылыңызчы… Көзүм көрбөй, абдан кыйынчылык тартып жатам, - деп суранды.

Азирети Пайгамбарыбыз: - *Кааласаң сабыр кыл! Бул сен үчүн жакшыраак,* – деди.

Азиз адам:

-Пайгамбарым, мени жетелеп жүрө турган эч кимим жок. Бул нерсе мага абдан оор болуп жатат. Сураныч, көзүмдүн айыгышы үчүн Жаратканга дуба кылыңызчы, – деп жоодурады.

Анда Пайгамбарыбыз ага төмөнкү сунушун айтты:

- *Андай болсо, алгач барып даарат алыңыз. Андан соң эки ирекет намаз окуп, минтип дуба кылыңыз:*

اَللّٰهُمَّ إِنِّي أَسْأَلُكَ وَأَتَوَجَّهُ إِلَيْكَ بِنَبِيِّكَ مُحَمَّدٍ نَبِيِّ الرَّحْمَةِ. يَا مُحَمَّدُ إِنِّي تَوَجَّهْتُ بِكَ إِلَى رَبِّي فِي حَاجَتِي هذِهِ لِتُقْضَى لِيَ. اَللّٰهُمَّ فَشَفِّعْهُ فِيَّ

*«Оо, Жараткан Алла Таалам! Ырайымдуулуктун пайгамбары саналган акыркы элчин Мухаммеддин урматы үчүн жалгыз Өзүңдүн Затыңа кайрылып, Сенден гана суранам… Оо, Мухаммед! Тилегимдин оруңдалышы үчүн сенин урматыңа жалгыз Жараткан Аллага гана кайрылып жатам! Оо, Жараткан Алла! Аны мага шапаатчы кыла көр…»*

Кудай акы, биз али ал жерден кете элек болчубуз. Себеби, сөз узап кеткен эле. Бир кезде жанагы көзү азиз адам Азирети Пайгамбарыбыздын жанына келди. Карасак, анын көзү мурдатан эле көрүп жүргөндөй айыгып калыптыр».[120]

* * *

Күндөрдүн биринде меккелик бутпарастар Азирети Пайгамбарыбыздан бир мужиза көрсөтүшүн суранышат. Алланын Элчиси *(саллаллаху алейхи васаллам)* Жаратканга дуба кылаары менен ай экиге бөлүнөт. Бул мужиза ар тараптан көрүнөт. Айдын бир бөлүгү Абу Кубайс тоосу тарапка, ал эми экинчи бөлүгү Куайкыан тоосу тарапка жантайган. Өз көзүнө ишенбеген бутпарастар Меккеден алда канча алыс жерлерден келаткан кербендерден бул мужизаны көрүп-көрүшпөгөнүн сурашат. Алар айдын экиге бөлүнгөнүн даана көрүшкөндүгүн айтышат.[121]

Бул маселеге байланыштуу француз астроном Лефранчос де Лаланде айдын буга чейинки кыймыл-аракеттерин изилдеп жаткан кезде бул мужизанын туура болгондугун тастыктаган.[122]

* * *

Пайгамбарлыктын алгачкы жылдарында чөлдө жашаган көчмөн бир араб Мухаммед *(саллаллаху алейхи васаллам)* Пайгамбарыбызга келип:

-Сенин Алланын Элчиси экендигиндин далили барбы? – дейт.

120. Тирмизи, Даават, 118/3578; Ибн Маажа, Икаама, 189; Насаи, Кубра, VI, 169; Ахмад, IV, 138; Хаким, I, 707-708; Байхаки, Далаил, V, 464; Хайсами, II, 279.
121. Ал-Камар, 1-3; Бухари, Манакиб, 27, Манакибул-ансар, 38, Тафсир, 54/1; Муслим, Мунафикун, 43, 47, 48; Тирмизи, Тафсир, 54/3286; Ахмад, I, 377, 413.
122. Закаи Конрапа, Пайгамбарыбыз, Стамбул 1987, 110.

Азирети Пайгамбарыбыз:

-Мынабул курма дарактын тетиги шагын чакырайын. Ал менин Алланын Элчиси болгондугума күбөгө өтөт! – деп, өзү айткан шакты жанына чакырат. Ийилип турган шак өзүнөн-өзү кадимкидей дарактан үзүлүп, дароо Пайгамбарыбыздын жанына түшөт да, тилге келип:

-Ассалааму алейкум, оо, Алланын Элчиси! – дейт. Азирети Пайгамбарыбыз ага:

-Кана эмесе, ордуна бар! – деп айтаар замат өз ордуна барып, үзүлгөн жерине биригип, туруп калат.

Тиги адам көргөн көзүнө ишене албай, ошол замат дароо келме келтирип, мусулман болот. *(Тирмизи, Манакиб, 6).*

* * *

Умайр бин Вахбдын уулу Бадрда колго түшкөндөрдүн арасында болчу. Умайр өзү Курайш бутпарастарынын карөзгөйлөрүнөн жана тайманбас баатырларынан эле. Ал Меккеде Алланын Элчисине жана сахабаларга кордуктун түрүн көрсөткөн. Күндөрдүн биринде Умайр «Хижр» - деген жерде Савфан бин Умаййа менен отуруп Бадрда кудукка ташталгандардын чеккен азабы туурасында сөз козгогондо Савфан бин Умаййа:

- Алар бу абалга келгенден кийин жашоонун эч кандай мааниси жок! - дейт.

- Туура айттың. Эгер карызым жана менден кийин ачкалыктан өлүшүнөн корккон бала-бакырам болбогондо, сөзсүз түрдө барып Мухаммедди өлтүрмөкмүн. Мен үчүн алар кабылдай турган бир шылтоо да бар.Туткундагы уулум үчүн келдим, - деймм. Укканыма караганда ал базар аралап эле жүрөт экен, -дейт Умайр.

Умайрдын сөзү Савфанга майдай жагат:

-Карызың мага таандык. Сенин ордуна мен төлөйм! Балдарына да өзүмдүн бала-бакырам менен бирге карап, муктаждыктарын алып берип турам, -деп сөз берет.

Ошентип, Умайр кылычын кайрап, ууга малып койот. Савфан жолдо керектелчү нерсесин камдап берет. Умайр Мединага барат. Мечиттин оозуна келип, төөсүн байлайт да, шамшарын алат. Азирети Умар *(Алла ага ыраазы болсун)* Умайрды көрүп:

- Тиги Умайр Алланын душманы. Ал сөзсүз арам ой менен келди. Ортобузду бузган, Бадр күнү курайш үчүн саныбызды болжогон ал эмес беле? Бүгүн ал шамшарын белине байлынып келиптир! – деп, Алла Элчисине жагдайдан кабар берет.

-Умайр келсин бул жерге! - деп буюрат Пайгамбарыбыз. Умар *(Алла ага ыраазы болсун)* сыртка чыгып Умайрды кылычын кыны менен кайрый кармап, жанындагы Ансарларга эскертүү берет:

-Алла Элчисинин жанына кирип отургула, Пайгамбарыбызды бул акмактан коргогула! Буга ишенип болбойт.

Умайрды Пайгамбарыбызга алып барат.

*-Эй, Умар, Умайрды койо бер! Умайр, сен бери кел!* - деп буюрат. Умайр Пайгамбарыбыздын жанына басып келет. Келишинин себебин сурайт. Ортодо берегидей баарлашуу жүрөт:

-Туткунга түшүп калган уулум үчүн келдим! Аны койо беришиңерди өтүнөм!

*-Андай болсо, мына бул кылычыңдын иши эмне?!*

-Алла кылычтардын балээсин берсин! Алардын бизге

эмне пайдасы тийди!

*-Мага чынынды айт, сен бул жерге эмне үчүн келдин?*

-Мен, болгону туткунга түшкөн колунардагы уулум үчүн гана келдим!

*-Сен Хижрда Савфан менен эмне деп сүйлөштүн, шартын эмне эле?*

Умайр коркуп кетет. Шек алдыргысы келбейт:

-Мен ага эмне деп шарт коюуптурмун?

Пайгамбарыбыз алардын сүйлөшкөндөрүн сөзмө-сөз айтып берет:

- Алла жасай турган ишиң менен сенин ортоно кирди, сага тоскоол болду!

Муну уккан Умайр:

-Күбөлүк берем, сен чыныгы Алланын Элчиси экенсин! Оо, Алланын Элчиси! Биз асмандан келген кабар жана сага түшкөн вахий туурасында сени жалганга чыгарар элек. Муну менден жана Савфандан башка эч ким билчү эмес. Валлахи, бу кабарды сага бир гана Алла берди! Мени Исламга киргизген жана бул жерге алып келген Аллага чексиз мактоо айтамын! - деп келме келтирет. Анан Алланын Элчиси:

-Боордошунарга динди жакшылап түшүндүргүлө. Ага Куран окуганды үйрөткүлө. Уулун азаттыкка чыгаргыла! - деп буюрат.

Пайгамбарыбыздын буйругу дароо орундалат.

-О, Алланын Элчиси! Мен буга чейин Алланын нурун өчүрүүгө (дин Исламды жок кылууга) жан далбас урган, мусулмандарга катуу каршылык көрсөткөн адам элем. Уруксат берсен, меккелик бутпарастарды Исламга чакырайын!

Балким, Алла аларды да туура жолго салар, - дейт. Алланын Элчиси ага уруксат берет.

Бул учурда Савфан бин Умаййа эч нерседен бейкапар меккелик бутпарастарга мактанып:

-Бир канча күндүн ичинде келчү кабарга сүйүнөсүнөр. Ал силерге Бадр кайгысын унуттурат! - деп, келген бутпарастардан кабар алып турат. Ошентип, күндөрдүн биринде Мединадан келген бир жолоочу ага Умайрдын мусулман болгонун билдирет.

Умайр бин Вахб *(Алла ага ыраазы болсун)* Меккеге келип элди Исламга үгүттөй баштайт. Каршы чыккандарга чектен чыкпоолорун буюрат. Бир топ адамдын мусулман болуусуна себепчи болот. Күндөрдүн биринде Азирети Умайр Каабанын жанында Савфан бин Умаййа менен кезигип:

-Сен аттуу баштууларыбыздын бирисиң. Биз таштарга табынып, алар үчүн курманчылыкка мал сойор элек. Көрсө, бул такыр караңгылык, наадандык экен (жансыз нерсе эмнени билет)! Дин ушулбу?! Мен күбөлүк берем, Алла Тааладан башка кудай жок! Мухаммед Анын кулу жана элчиси! - дейт.

Савфан ага үн катпайт, ошол бойдон унчукпай жолуна түшөт.[123] Мекке шаары мусулмандардын карамагына өткөн соң Савфан да мусулман болот.[124]

* * *

Азирети Жабир бин Абдуллах *(Алла ага ыраазы болсун)* мына бул окуяны айтып калтырган:

123. Ибн Хишам, II, 306-309; Вакиди, I, 125-128; Ибн Саад, IV, 199-201; Хайсами, VIII, 284-286.
124. Абу Давуд, Буюу, 88/3563.

«…Бир күнү Алланын Элчиси *(саллаллаху алейхи васаллам)* менен чогуу сапарга чыккан элек. Кең талаага түштүк. Ошол учурда Алланын Элчиси бошонуп алуу үчүн бизден алыстады. Мен суу чаначымды алып, аркасынан жөнөдүм. Алланын Элчиси эки жагын каранды. Жашырына турган эч нерсе жок эле. Болгону обочороок жерде эки дарак бар эле. Алланын Элчиси дароо ошол эки дарактын бирөөсүнүн жанын барып, бир бутагын кармап:

- Алланын уруксаты менен мага моюн сун! – деди. Дарак мурдуна чүлүк тагылган төөгө окшоп, Пайгамбарыбызга ийилип берди. Андан соң экинчи даракка барып, анын да бир бутагын кармап:

- Алланын уруксаты менен мага моюн сун! – деди. Ал дагы тиги даракка окшоп, Пайгамбарыбызга ийилип берди. Алланын Элчиси экөөнүн ортосуна туруп, ортолорун бириктирип:

- Алланын уруксаты менен менин үстүмдү жапкыла! – деди. Дароо Азирети Пайгамбарыбызды чулгап калышты. Мени сезип калса, дагы да алыс жакка кетип калат деген ой менен ал жерден жүгүргөн бойдон алыстап кеттим. Бир жерге келип, эс алып олтуруп ойлоно баштадым. Бир кезде көзүмдүн кыйыгы менен арт жагымды карасам, Азирети Пайгамбарыбыз басып баратыптыр. Жанагы эки дарак да өз ордуларына туруп калган экен. Азирети Пайгамбарыбыз бир саамга туруп калды да, башы менен оңго-солго ишарат жасады. Андан соң мени көздөй басып келди да:

- Жабир! Бир саамга токтоп калган жеримди көрдүңбү? – деп сурады.

-Ооба, – дедим.

-Андай болсо, тиги эки даракка баргын да, экөөнөн бир-бирден бутак кесип алып кел. Мен туруп калган жерге

келгенинде бир бутагын оң жагына, экинчисин сол жагына тигип кой, – деди. Дароо Пайгамбарыбыздын айтканын айткандай аткарып, жанына келип:

- Пайгамбарым, айтканыңызды аткардым. Мунун сырын түшүндүрүп бериңизчи? – деп сурадым. Алланын Элчиси:

- Эки кабырдын жанынан өттүм. Андагылар азап чегип жаткан эле. Тигилген бул бутактар соолубай турган чакта шапаатымдын аркасы менен азаптын жеңилдешин каала-дым, – деди. Андан кийин сапарлаштарыбыздын жанына келдик. Алланын Элчиси:

- Жабир, даарат алганга суу бар бекен, элге үн салчы, – деди. Ансардан[125] бир адамдын чаначынын оозунда гана калган бир кашык суудан башка суу жок эле. Эгерде ошол бир кашык сууну колумдагы чаначка куя турган болсом, ал чаначтын өзүнө эле сиңип кетмек. Азирети Пайгамбарыбыз береги чаначты колуна алып, бир нерселерди окуп, ошол эле учурда эки колу менен чаначты бекем кысып жаткан эле. Андан соң колундагы чаначты мага берди:

- Эй, Жабир, чоң табак бар бекен, сурачы, – деди. Алланын Элчиси табактын ичине колун салып, манжаларын ачты. Андан соң колун табактын түбүнө коюп:

- Чаначты алып, андагы сууну колумдун үстүнө төккүн да, «Бисмиллах» - деп айт! – деди. Мен дароо чаначтагы сууну Пайгамбарыбыздын колуна төктүм да, «Бисмиллах!» - деп айттым. Көргөн көзүмө ишене албай калдым. Азирети Пайгамбарыбыздын манжаларынын ортосунан суу атыры-лып чыгып жаткан эле. Аңгыча табактын оозуна чейин суу толуп чыкты.

125. Ансарлар – Меккеден көчүп келген сахабаларды кучак жая тосуп алып, жарты наны болсо да, алар менен тең бөлүшүп жеген Мединалык кутман сахабалар.

- Жабир! Суuга муктаж болгондорго үн сал! – деди Пайгамбарыбыз. Топтогулардын баары келип, суусуну канганча ичишти.

- Суuга жетпеген адам калдыбы? – деп үн каттым. Эч ким чыккан жок. Алланын Элчиси табактан колун алды. Чоң табак дале оозуна чейин толо болчу. Андан кийин сапарыбызды уладык. Арадан бир канча убакыт өткөн соң сапарлаштарыбыз курсак ачканын айта башташты. Алланын Элчиси:

- Иншаллах, Алла Таала силерди тойгузат, – деди. Ошентип, Сифул-Бахрга (деңиздин жээгине) келдик. Бир кезде деңиз толкуп, жээкке бир жандык чыгып калды. От жагып анын этин бышырып, курсагыбыз тойгончо жедик. Ошондо да, жарымын жесе жеп, калганы ошол бойдон калган эле…» *(Муслим, Зухд, 74).*

* * *

Алла Таала Азирети Пайгамбарыбыздын дубаларын дароо кабыл кылган. Муну бутпарастар да түшүнүп калышкан эле. Алланын Элчиси *(саллаллаху алейхи васаллам)* бир кишиге дуба кылган кезде анын таасири ал кишиде өмүр бою жандуулугун сактаган. Маселен, «укканын уккандай жат кыл» деген мааниде **Абу Хурайрага**, «өмүрүң узун болсун, бардар бол, көп бала-чакалуу бол!» деген мааниде **Анас бин Маликке**, «жашоондон береке тап» деген мааниде **Башир бин Акрабага,** «көп жаша, үммөт сенден көп пайда көрсүн» деген мааниде **Абу Ясирге** ак батасын берген. Жуайд бин Абдуррахман айтып калтырган төмөндөгү эки окуя жогоруда айтылгандарга далил катары жетиштүү болор деп ойлойм:

«Мен **Саиб бин Язидди** токсон төрт жаш курагында көрдүм. Кадыресе, күүлүү-күчтүү эле. Ал мага мындай деди:

- Ушул жашымда кулагымдын жакшы угушу, көзүмдүн курчтугу Алланын Элчисинин дубасынын берекеси менен гана болду. Ал учур дале болсо көз алдымда. Бала кезимде таежем мени Пайгамбарыбызга алпарып:

- Оо, Алланын Элчиси, сиңдимдин уулу ооруп жатат. Ага Алла Тааладан жакшылык тилеп, батаңызды бериңизчи, – деген эле.

Алланын Элчиси башымдан сылап, берекеге карк бол деген мааниде дуба кылды…». *(Бухари, Манакиб, 21-22).*

«Абдуллах бин Хишам Азирети Пайгамбарыбызды *(саллаллаху алейхи васаллам)* алты жашында көрүп калган сахабалардан эле. Энеси Азирети Зайнаб бинти Хумайд аны Мекке колго алынган күнү Азирети Пайгамбарыбызга алпарып:

-Оо, Алланын Элчиси. Уулумдан мусулман болгонуна карата биат алыңыз,– дейт. Алланын Элчиси:

- Ал али жаш, – деп, Абдуллахты башынан сылап, дуба кылат. Абдуллах бин Хишам чоңойгон соң базарга барып, азык-түлүк сатып алар эле. Кутман сахабалардан Ибн Умар, Ибн Зубайр аны базардан көрүп калса, ага дароо барып:

- Бизди да буга ортоктош кыл. Анткени, Алланын Элчиси сага берекелүү бол деп батасын берген, – дешкен. Абдуллах аларды сатып алган мал-мүлкүнө ортоктош кылаар эле…» *(Бухари, Ширкат, 13).*

Абу Хурайра *(Алла ага ыраазы болсун)* мындай дейт:

«Биз Алланын Элчиси *(саллаллаху алейхи васаллам)* менен чогуу сапарга чыккан элек. Сапар учурунда азык-түлүгүбүз түгөнүп калды. Кээ бир сахабалар минип турган төөлөрүн, аттарын сойобуз дешти. Кыраакы Азирети Умар *(Алла ага ыраазы болсун)*:

- Оо, Алланын Элчиси, жамааттан артып калган анчамынча азык-түлүктөрдү топтосом, сиз дуба кылсаңыз, жакшы болоор беле? – деди.

Алланын Элчиси *(саллаллаху алейхи васаллам)* Азирети Умардын сунушун кабыл кылды. Буудайы бар буудайын, курмасы бар курмасын, колунда курманын данеги барлар данектерин алып келишти.

Бул учурда кутман сахабаны кунт коюп угуп олтургандар абдан таң калып:

- Данекти эмне кылышаар эле? – деп сурашат. Анда Азирети Абу Хурайра:

-Сахабалар өзөк жалгаганга эч нерсе таппай калган кезде аны шимип, андан соң суу ичээр эле – деп жооп берген соң, сөзүн улайт:

«Ошентип, Алланын Элчиси *(саллаллаху алейхи васаллам)* дуба кылды. Ортого чогулган азык-түлүк Алланын амири менен көбөйдү. Топтогулардын баары идиш-аяктарын толтуруп алышты. Алланын Элчиси *(саллаллаху алейхи васаллам)* Алла Тааланын жакшылыгына шүгүр келтирип:

*«Алла Тааладан башка кудай болбогондугуна жана мен Анын элчиси болгондугума күбөгө өтөм. Ушул эки маселеге күмөн санабастан Алла Тааланын алдына барган адам бейишке кирет» - деди»*[126] ***(Муслим, Иман, 44).***

---

126. Азирети Пайгамбарыбыздын жашоосу, адамдык асыл сапаты жана мужизалары жөнүндө көбүрөөк маалымат алуу үчүн төмөнкү даректерге кайрылсаңыздар болот: **Osman Nûri TOPBAŞ**, *The Prophet Muhammad Mustafa the Elect I-II, The Exemplar Beyond Compare Muhammad Mustafa, Civilisation of Virtues I-II,* (http://islamicpublishing.net/)
http://www.islamiyayinlar.net
http://rahmetesintileri.darulerkam.altinoluk.com/
http://hazretimuhammedmekkedevri.darulerkam.altinoluk.com/
http://hazretimuhammedmedinedevri.darulerkam.altinoluk.com/

## 6. Акыретке ишенүү

Алла Таала адам баласынын жашоосун беш баскычка бөлгөн. Бул баскычтардын биринчиси – «ааламу арвах» рухтардын ааламы, экинчиси – эненин курсагындагы жашоо, үчүнчүсү – бул дүйнөдөгү жашоо, төртүнчүсү – кабырдагы жашоо, бешинчиси – акыреттеги жашоо. Акыреттеги жашоо тозокто же бейиште түбөлүккө созулат. Бул жашоолордун үчүнчүсү, тактап айтканда, бул дүйндөгү жашоо – адам баласына сыноо үчүн берилген. Акыретте түбөлүк бакытка жетүү же, азапка дуушар болуу ушул дүйнөдөгү жашоого байланыштуу болот. Бул дүйнөдө жасаган ар бир иштин жакшы-жаман акыбети болоорун билүү, ошого жараша жоопкерчиликти сезүү акыретке болгон ишенимге түздөн түз байланыштуу. Ал эми, акыретке болгон ишеним Исламдагы ыйман негиздеринин бири болуп саналат. Акыретке болгон ишеним өзгөчө мааниге ээ болгондуктан, Куран аяттарында Алла Таалага болгон ыйман менен кошо эскерилген. Айрыкча, Курандын акыркы үч бөлүгүндө (паара, жүз) акыретке болгон ишенимге өзгөчө басым жасалган.

Алла Таала аяттардын биринде мындай дейт:

**«Чынында, ыйманга келгендер, иудийлер, хрис-**

---

http://hazretimuhammed.darulerkam.altinoluk.com/
http://faziletlermedeniyeti1.darulerkam.altinoluk.com/
http://faziletlermedeniyeti2.darulerkam.altinoluk.com/
**Ibn Ishaq** (150/767), *The life of Muhammed,* Karaçi: Oxford University, 1967;
**Mevlana Şibli en-Numani,** *Siretü'n-Nebi=The life of the Prophet,* Lahor: Kazı Publications, 1979;
**Afzalurrahman,** *Encyclopaedia of Seerah: Muhammed,* London: The Muslim Schools Trust, 1982;
**Abdulahad Dawud,** *Mohammad in the Bible*, Devha [Doha]: A Publications of Presidency, 1980;
**A. H. Vidyarthi,** *Mohammad in world scriptures,* New Delhi: Deep-Deep Publications, 1988.

**тиандар, сабилер Аллага жана акырет күнүнө ишенишсе жана жакшылык иш кылышса, аларга Жараткан Эгеси тарабынан сыйлык бар. Аларга эч кандай коркунуч да, кайгы-капа да болбойт»** *(Бакара сүрөсү, 62-аят).*

**«... Алар** (момун-мусулмандар) **Алла Таалага жана акырет күнүнө ишенишет...»** *(Тооба сүрөсү, 45-аят).*

Акырет - өлүмдөн кийин баштала турган жаңы жана түбөлүккө созула турган чыныгы жашоо.

**«Бул дүйнөдөгү жашоо оюн-күлкү гана. А акыреттеги жашоо – чыныгы жашоо. Аттиң,** (адамдар) **муну билсе, кана!»** *(Анкабут сүрөсү, 64-аят).*

Мына ушул акыйкатты билип жана ушул ишенимди жүрөккө синиргендер утурумдук жашоодогу ар бир кадамын абайлап таштап, Алла Тааланы эч качан унутушпайт. Өмүрлөрү жакшылыкка, берекеге толо болот. Түбөлүк акыбетти ойлошот, дайыма үмүт жана коркуу сезимдеринин ортосунда болушат. Махшардагы суроктын сүрүнөн ыйлап, Алла Тааладан жардам сурашат.

Береги окуядан сабак алууга тийишпиз:

«Такыбаа бир адам адаттагы күндөрдүн биринде үйгө керектүү буюм-тайымдарын алуу үчүн базарга барат. Үйүнөн чыгаарда ала турган буюм-тайымдарынын баасын чыгарып, чөнтөгүндөгү акчанын жете тургандыгын ойлойт. Базарга барган соң акчасы ала турган буюм-тайымдарына жетпей калат. Такыбаа адам көзүнө жаш алат. Бир топко чейин ыйлайт. Айлана-тегерегиндеги адамдар абдан таң калып, «ушуга да ушунча ыйлайбы» - дешип, аны сооротууга аракет кылышат. Бир кезде өзүнө келет. Таң калган элге кайрылып:

- Мени арзыбаган ушул нерселер үчүн ыйлап жатат деп

ойлобогула. Бүгүн менин үйдөн чыгарган эсебим базардын баасына туура келген жок. Эми айткылачы, бул дүйнөдөгү эсептерим эртең акыретке туура келеби?!.. – дейт».

### Кыямат жана кайра тирилүү

Бул дүйнөдөгү жашоо үчүн белгиленген убакыт аягына чыккан соң улуу периштелерден Исрафил алейхис-салам сурду (сурнайды) тарткан кезде бул аалам толугу менен кыйрап, кыямат кайым болот.[127]

Кыямат кайым башталган кезде адамдын үрөйүн учура турган алааматтар болот. Көк асман жарылып, ээриген кен (алтын-күмүш, темир, жез ж.б.) сыяктуу абалга келет, күн да, ай да кара көөгө айланат, жылдыздар чар тарапка чачырап ойрондолот, тоолор асманда каалгып учкан жүн сыяктуу абалга келет, океан-деңиздер кайнайт, тозок күйгүзүлүп, бейиш жакындатылат. Жүрөктүн үшүн алып, көздү алайта турган бул күнү адамдар ар тарапка качып жөнөшөт, бирок, баш калкалаганга жарамдуу жер таба алышпайт. Бул күнү өтө баалуу курсагында он айлык тайлагы бар төөлөр дагы бош койо берилет, т.а., эң кымбат мал-мүлк да эч нерсеге жарабайт, жапайы жаныбарлар бир жерге топтолот. Ал күнү эч ким досун ойлобойт, кулактын тарсылдагын жарып жиберчүдөй ачуу үн жана болуп көрбөгөндөй жер титирөө эмчекте баласы бар аялдар бооруна кысып олтурган алмончоктой наристелерин да унутуп коюшат, кош бойлуу аялдардын боюнан түшөт, ал күндүн коркунучтуу алаамат сүрүнөн улам адамдар мас сыяктуу абалга келишет. Күнөөкөр адам ал күнкү азаптан кутулуу үчүн кун катары мандайында жылдыздай жанган наристесин, аялын, бир тууганын, өз ата-энесин, өз ата-бабаларын, ал тургай дүйнөдөгү адамдардын баарын бергиси келет.[128]

127. Намл сүрөсү, 87-аят; Зумар сүрөсү, 68-аят; Хаакко сүрөсү, 14-16-аяттар.
128. Хаж сүрөсү, 1-2-аяттар; Маариж сүрөсү, 8-14-аяттар; Кыямат сүрөсү,

Алла Таала мындай дейт:

**«Алар чындыгында эле Алланы татыктуу түрдө кадырлай алышпайт. Ырасында, кыямат күнү бүт-күл жер бети Анын уучунда** (экенин көрөсүн)**. Асмандар да анын колунда. Ал** (Алла Таала) **алардын кошкон шериктеринен Аруу жана Бийик! Сурнай тартылганда Алланын каалаганынан башка асмандардагы жана жердеги жандуунун баары өлүшөт. Андан соң экинчи жолу сурнай тартылганда алар** (тирилип, эмне болоорун) **күтүп калышат»** *(Зумар сүрөсү, 67-68-аяттар).*

**«Сурнай тартылганда алар мүрзөлөрүнөн Жараткан Эгесин көздөй шашылып жөнөшөт. Алар: «Биз куруп калалык! Бизди жаткан жерибизден ким тургузду? Бул Мээримдүү** (Алла Таала) **убада кылган нерсе** (чындык) **экен жана элчилер акыйкатты айтышкан экен» - дешет»** *(Ясин сүрөсү, 51-52-аяттар).*

Кээ бир аалымдардын пикиринде, каапырлардын жана күнөөкөрлөрдүн кабыр жашоосунда көргөн азабы акыреттеги азаптарына салыштырмалуу өтө жеңил болот. Бул өңүттөн кабырдагы жашоо уйкуга окшоштурулган. Алар мүрзөлөрүнөн турган кезде эмне кылаар айлаларын таппай калышат.

Алар «Аттиң, эми эмне кылабыз?!..» - дешип үрөйлөрү учат. *(Өмер Насухи Билмен, Тафсир, VI, 2943)*.

Мындан кийин түбөлүктүү күн (يَوْمُ الْخُلُودِ) башталат.

---

6-12-аяттар; Таквир сүрөсү, 1-13-аяттар; Инфитар сүрөсү, 1-5-аяттар. Кыяматтын мындан сырткары үрөйдү учура турган апааттары жөнүндө төмөнкү аяттарга назар салсаңыздар болот: Ибрахим сүрөсү, 48-аят; Тоохаа сүрөсү, 105-107-аяттар; Камар сүрөсү, 7-8-аяттар; Хаакко сүрөсү, 14-16-аяттар; Муззаммил сүрөсү, 14-аят; Мурсалат сүрөсү, 8-11-аяттар; Абаса сүрөсү, 34-42-аяттар; Иншикак сүрөсү, 1-5-аяттар; Коориа сүрөсү, 1-5-аяттар.

Ал күнү адамдар кайра тирилтилет. Бул жоктон бар кылган Алла Таала үчүн өтө оңой. Бул багытта Алла Таала мындай деген:

**«Инсан: «Мен өлгөн соң чын эле кайра тирилемби?» - деп сурайт. Инсан Биз аны мурун жаратканыбызды эстебейби? Ал такыр жок эмес беле?»** *(Мариям сүрөсү, 66-67-аяттар).*

**«Биз аны бир тамчы суудан жаратканыбызды инсан көргөн жокпу? Ырасында ал ачык душман. Ал өз жаралышын унутуп, Бизге: «Бул чириген сөөктөрдү ким тирилтет?» - деп мисал келтирет.**

**Аны алгач жаратkandай эле кайра тирилтет. Ал бардык жаралгандарды Билүүчү» - дегин! Ал силерге жашыл дарактан от кылды, андан силер от жагасыңар. Асмандар менен жерди жараткан Алла аларга окшогондорду жарата албай калмак беле? Ооба, Ал – Жаратуучу, Даанышман.**

**Ал** (Алла Таала) **бир нерсени каалаган кезде ага «бол!» - дейт. Ал ошол замат жүзөгө ашат. Бүт нерсе Алла Тааланын колунда** (т.а., чексиз кудуретинде)! **Ал кандай гана Аруу Зат! Акыры баарыңар Ага кайтып барасыңар!»** *(Ясин сүрөсү, 77-83-аяттар).*

Кутман сахабалардан Азирети Абу Разин мындай дейт:

«Бир күнү Алланын Элчисине *(саллаллаху алейхи васаллам)* кайрылып:

- Оо, Алланын Элчиси. Алла Таала жандуу-жансызды кайрадан кантип тирилтет? Мунун бул дүйнөдө мисалы барбы? – деп сурадым. Азирети Пайгамбарыбыз:

- Сен өз элиң жашаган жерде кургак (кыш) мезгилинде болгон жоксуңбу? Ошондой эле бир убакта чар тарабың

жапжашыл болгон жаз мезгилинде ал жакта жашаган жоксунбу? – деди. Мен: - Албетте, – дедим. Анда Алланын Элчиси:

- Мына ушунун өзү Алла Тааланын (жандуу-жансызды) кайрадан тирилтишине таасын далил. Алла Таала өлүктөрдү да ушинтип тирилтет, - деди» *(Ахмад, IV, 11)*

Жашоо берүүчү, жан алуучу, тирилтүүчү Алла Таала маалымдаган жогорудагы аяттар жана Азирети Мухаммед *(саллаллаху алейхи васаллам)* Пайгамбарыбыздын куттуу хадистери ачык-айкын түрдө тастыктап турат. Алла Таала жандуунун баарын кыямат күнү сөзсүз түрдө кайрадан тирилет. Андыктан, *«Кандай жашасаңар, ошондой көз жумасыңар! Кандай көз жумсаңар, ошондой тирилесинер!»* - деген куттуу хадистен сабак алып, адал жол менен ыймандуу өмүр сүрүүгө аракет кылганыбыз оң.

**Кыямат күтүүсүздөн башталат**

**«Алар: «Эгер чынчыл болсоңор, бул убада качан аткарылат?» - дешет. Ошентип алар талашып жаткан учурда бир гана катуу кыйкырыктан башка эч нерсе көрө алышпайт. Бул учурда алар осуят да калтыра албайт жана өз үй-бүлөлөрүнө кайтып бара алышпайт...»** *(Ясин сүрөсү, 48-50 жана 53-аяттар; Саад сүрөсү, 15-аят, Каф сүрөсү, 42-аят).*

Адамдын үрөйүн учура турган кыямат күндүн мына ушундай алааматтары Улуу Жараткан Алла Тааланын чексиз кудуретинин алдында ийненин көзүнчөлүк гана нерсе болуп калат. Алла Таала кыяматты ачуу кыйкырык менен гана жүзөгө ашырып койот.

Бул жерде баса белгилеп кете турган дагы бир жагдай, мына ошол коркунучтуу алаамат өтө кыска убакыттын ичинде башталат. Алла Таала бул боюнча мындай деген:

**«...Кыямат көз ачып-жумгуча, ал тургай андан да аз убакыт аралыгында келет. Шек-күмөнсүз, Алла – бүт нерсеге Кудуреттүү!»**[129]

Кыяматтын күтүүсүздөн жүзөгө аша тургандыгын Азирети Мухаммед *(саллаллаху алейхи васаллам)* да ар кандай мисалдар менен түшүндүргөн. Ал куттуу хадистеринин биринде мындай деген:

*«Күн батыштан чыкканга чейин кыямат болбойт. Адамдар Күндүн батыштан чыкканын көрүп баары ыйман келтиришет. Мына ошол убакыт мынабу аятта билдирилген убакыт:*

**«... Жараткан Эгенден** (кыяматтын) **белгилеринин кээ бири жүзөгө ашкан күнү мурда ыйман келтирбеген же ыйманынан жакшылык таппаган адамга** (ал учурдагы) **ыйманы эч кандай пайда бербейт...»** *(Анаам сүрөсү, 158-аят).*

*Кыямат сөзсүз түрдө жүзөгө ашат. Сатуучу менен кардар ортого жайылган кездемени соодалоого да, түрүп жыйнап алууга да жетишпей калат. Дагы бир адам төөсүн саап келип, андан даам татканга чейин күтүүсүздөн кыямат башталат. Дагы бири көлмөсүн ондоп-түзөп, ага суусун койо бергенге чейин күтүүсүздөн кыямат жүзөгө ашат. Дагы бир адам колундагы нанын оозуна алып келип мына эми салайын деп жаткан кезде кыямат күтүүсүздөн башталат» (Бухари, Рикак, 40; Ахмад, II, 369. Муслим, Фитан, 140).*

**Негизи, бул жерде эң маанилүү маселе - кыяматтын качан боло тургандыгы эмес, ар кимдин өз кыяматы болгон өлүмгө жана андан кийинки жашоосуна канчалык деңгээлде даяр болуп-болбо-**

129. Нахл сүрөсү, 77-аят.

**гондугунда жатат.** Ырас, бул дүйнө көзгө кооз көрүнгөн утурумдук жашоо болсо, ал эми акырет түбөлүктүү жашоо. Андыктан, бушайман болуп калгыбыз келбесе, жеке кыяматыбыз болгон өлүм келгенге чейин ойгонуп, адал жолго бекем болушубуз керек. Анткени, ар бир жандуу белгисиз бир жерде, белгисиз бир убакытта Азраил периштеге жолугаары бышык. Өлүмдөн качып кутулуп кетүүгө мүмкүн эмес. Ошондуктан адам баласы:

«(Убакытты текке кетирбей) **Аллага карай жүгүргүлө...»[130] - деген аятка ылайык, Жараткан Алланын ыраазылыгын жана ырайымын жападан жалгыз башпаанек ырайым катары билиши керек.**

**Ал эми Ислам менен камыр-жумур жуурулуша жашаган Алланын сүйүктүү пенделери жеке кыяматына чейин ар дайым акыреттин камын көрүшөт. Алар ошол жүрөктүн үшүн ала турган кыямат күнү эч нерсеге кайгырышпайт жана коркушпайт.**

**Сурак**

Кыяматтагы сурак өтө оор болот. Куранда мындай деп айтылат:

**«Кимде-ким кыпындай жакшы иш кылган болсо, аны** (акыбетин) **көрөт. Ошондой эле кимде-ким кыпындай жаман иш кылган болсо, ал дагы аны** (акыбетин сөзсүз түрдө) **көрөт»** *(Зилзала сүрөсү, 7-8-аяттар).*

**«Ал күнү мал-мүлк да, бала-бакыра да пайда бербейт.** (Кыямат күнү) **Алланын алдына жүрөгү таза барган** (чыныгы момундар) **гана пайда табат»** (Шуара сүрөсү, 88-89-аяттар).

130. Зарият сүрөсү, 50-аят.

Айтор, акырет жакшылар үчүн да, жаман адамдар үчүн да сөзсүз түрдө боло турган дүйнө. Анткени, жакшы адамдарга сый көрсөтүлүп, жаман адамдарга жаза берилиши кажет. Ал тургай утурумдук бул дүйнөнүн шарттарында дагы жакшы адамдар баш калкалай турган жерлер, ал эми жаман адамдар камала турган зындан-түрмөлөр болбогондо, жашоо өтө оор болмок!

Өлүмдөн кийинки жашоого күмөн санаган айрым бир адамдарга жооп катары мынабу жөнөкөй мисалды берсек болот: эч бир театр тобу биринчи сахнасын көрсөтүп бүткөн соң көшөгөнү жаап, окуянын уландысын көрсөтпөй, түшүнүксүз бойдон калтырбайт. Эгерде ал жерде коюлган окуянын маани-маңызы толук берилбесе, эл эмнени түшүнөт?! Акыл-эстүү жаш бала деле бир нерсе түшүндүрө турган болсо, аны акырына чейин чыгарат. Ал эми чексиз Даанышман, чексиз Кудуреттүү, бүт нерседен кабардар болгон Алла Таала учу-кыйыры көзгө илешпес мына ушундай алп ааламда болгон окуяларды кантип түшүнүксүз жана маанисиз калтырышы мүмкүн?![131]

Чиркей бир жерин чагып алса, адам ага ачуусу келет, же ачышканын сезет, же аны жазалагысы келет. Ошондой эле, жаш кезинде бир жерден даам таткан болсо, анын даамын өмүр бою эстеп жүрөт. Андыктан, өмүр бою жасалган жакшы-жаман иштерди Алла Тааланын алдында жоопсуз калаарын ойлоо жеткен кайдыгерлик, анык аңкоолук болбойт. Анткени, бул дүйнөдө заалымдын зулумдугу, зулумдук көргөн адамдын убалы, каапырдын каапырлыгы, момун-мусулмандын ыйманы бар.

**«Адам баласы өзүн жөн гана, эч максатсыз жаралган деп ойлоп жатабы?!»** *(Кыямат сүрөсү, 36-аят)*

131. Рамазан ал-Бути, Кубрал-якиниййатил-кавния, 180-бет.

**«Силерди максатсыз жаратканыбызды жана Бизге кайтарылбай турганыңарды ойлоп жатасыңарбы?!»** (Муминуун сүрөсү, 115-аят).

«**Ал** (адам): **"Кыямат күнү качан болот?" - деп сурайт. Көздөр караңгылап, ай түнөрүп, күн менен ай бириккен кезде... Мына ошол күнү инсан: "Кутула турган жай кайда?" – деп сурайт. Жок, жок!** (Мындан) **качып кутулуу жок. Ал күнү Жараткан Эгеңдин алдында гана** (кутулуучу) **жай** (бар)**. Ошол күнү инсанга бул жерге даярдап** (алып) **келген жана артында калтырган эмнеси болсо, ошонун баарынан кабар берилет**» (Кыямат сүрөсү, 6-13-аят).

Кыяматтын так убакты-сааты бир дагы аятта же бир дагы хадисте ачык маалымдалган эмес. Болгону айрым бир белгилери жөнүндө гана кабар берилген. Аларды жалпысынан эки түргө бөлүүгө болот:

**а. Кыяматтын кичи белгилери:**

1. Илим жоголот, сабатсыздык, караңгылык өкүм сүрөт. Бул учурда коомдо

адамды мас кылуучу ичимдиктерди ичүү, никесиз мамилелер ачык-айкын, кеңири тарайт.

2. Жөнөкөй себептерден улам жана жөн жерден адам өлтүрүүлөр күчөйт.

3. Адилеттүүлүк жоголуп, адамдар адал-арамды ылгабай калышат.

4. Ата-энеге каршы чыгуу, чагымчы аялдарга баш ийүү көбөйөт.

5. Метрден жана таразадан алдоо күч алат. Буга элдин баары арызданган абалга келет.

6. «Боорукерлик» сезим мокоп, айтылган насааттар

кулак сыртында калат.

7. Шаарларга көчүү көбөйүп, имараттар бийиктейт. Иштин көзүн билбегендер кадыр-барк күтүп, бийликке келишет.

8. Бакшылык, көзү ачыктык, төлгөчүлүк жана кумардын түрлөрү көбөйүп, коомго кеңири тарайт, убакыттын берекеси, куту качат.

9. Ысырапчылык күч алып, адамдар утурумдук мал-дүйнөнү түбөлүк акыреттеги бакыттан жогору көрүп калат.[132]

**б. Кыяматтын чоң белгилери:**

1. Кырк күнгө чейин созула турган тумандын капташы.
2. Дажжалдын чыгышы.
3. «Дааббатул-арз» - делген жандыктын чыгышы.
4. Күндүн батыштан чыгышы.
5. Яжуж жана Мажуждун дүйнөгө жайылышы.
6. Азирети Иса алейхис-саламдын жер бетине түшүшү.
7. Хижаз аймагынан алоолонгон оттун жанышы.
8. Чыгышта, Батышта жана Араб жарым аралында үч жердин чөгүп кетиши.[133]

* * *

Акыретке болгон ишеним адамды жоопкерчиликке, өзүнө жүктөлгөн милдетти майын чыгара аткарууга жана

132. Кыяматтын кичи белгилери жөнүндө кененирээк маалымат алууну каалагандар мынабул жазма булактарга назар салышса болот: Бухари, Худууд, 20, Фитан 25; Муслим, Иман, 1; Фитан 18, 55; Тирмизи, Фитан 34, 37, 39.
133. Кыяматтын чоң белгилери жөнүндө кененирээк маалымат алууну каалагандар төмөнкү даректерге назар салышса болот: Аали Имран сүрөсү, 55-аят; Ниса сүрөсү, 157-159-аяттар; Анаам сүрөсү, 158-аят; Кахф сүрөсү, 93-99-аяттар; Анбия сүрөсү, 96-97-аяттар; Намл сүрөсү, 82-аят; Зухруф сүрөсү, 61-аят; Духан сүрөсү, 10-13-аяттар. Бухари, Буюу, 102, Анбия 49, Фитан 24, 25, 27; Муслим, Иман, 247, Фитан 23, 42, 100-103, 118; Тирмизи, Тафсир, 27; Ибн Маажа, Фитан, 31.

адамдын акы-укугуна аяр мамиле жасоого тарбиялайт. Ошону менен бирге, бул ишеним адам баласын адамдык асыл сапаттарга ээ кылып, мээримдүүлүккө, боорукерликке, тыкандыкка, тазалыкка жана адамгерчиликке үйрөтөт.

Алла Тааланын алдына барып, айткан ар бир сөзүнө, жасаган ар бир ишине жооп бере тургандыгына, ийненин көзүнчөлүк болсо да, өз колу менен жасаган жакшы-жаман иштеринин акыбетин көрө тургандыгына толук ишенген адам адамдык асыл сапаттарга ээ болоору жана акы-укук маселесине өтө кылдат мамиле жасаары бышык.

Сүйүктүү Пайгамбарыбыздын *(саллаллаху алейхи васал-лам)*:

*«Эч бир пенде кыямат күнү өмүрүн кай жерде өткөзгөнүнөн, илими менен эмне кылгандыгынан, мал-мүлкүн кайдан таап, кай жерге сарптаганынан, ден-соолугун кайсыл жерге каржагандыгынан суракка тартылмайынча ордунан бир кадам дагы таштай албайт»*[134] - деген маанидеги куттуу хадисин эсинен чыгарбаган момун-мусулман сөзсүз түрдө акы-укук маселесине өзгөчө аяр мамиле жасайт.

Дайыма Алла Тааланын көрүп турганын билген, акыретке чын жүрөктөн ишенген адам эч ким көрбөй турган жерлерде дагы жаман иштерге барбайт. Эл ишенген таза адамдардын катарына кошулат.

Жүрөгүнөн акыретке болгон ишеними, Алладан корккуу жана Аллага болгон сүйүү сезимдери өчкөн адамдар жеке кызыкчылыктарына ооп кете тургандыктан, алар бул дүйнөнүн эң зыянкеч, эң коркунучтуу жырткычтарына айланат. Мындай адамдар эл-журтка, ата-мекенге болгон сүйүү, жалпы элдин жыргалчылыгы, тынчтыгы, ынтымагы, бирим-

134. Тирмизи, Кыямат, 1/2417.

диги жана өткөн тарыхтан сабак алуу сыяктуу улуу сөздөрдү уккан кезде кадимкидей күлкүлөрү келет. Атак-данк, мансап-бийлик көпчүлүк адамдарды карама сокурга айланта турган бул дүйнөнүн беш күндүк гана коөздүгү болуп эсептелет. Ошондуктан, адамдагы динге жана акыретке болгон ишенимин тайыздатып жок кылууга болгон далалат – бул, адамдарды оор азапка жетелей турган өтө коркунучтуу аракет. Мунун мисалдары жакынкы эле тарыхтан өтө көп кездешет.

Акыретке толук ишенген жана жашоосун ошого жараша жөнгө салган момун-мусулман адамда «өлүмдөн коркуу» - деген сезим болбойт. «Кыйынчылыктардан арылып түбөлүк бакытка жетүү, Алланын ыраазылыгын табуу» - деген аруу ой адамга жашоонун кубанычын тартуулап, бирде өйдө, бирде ылдый болчу турмуштун оош-кыйышында дем-күч берээри бышык. Утурумдук дүйнөнүн ырахаттары негизи адамдын рухун эч качан канааттандыра албайт. Аны Ислам гана эң жогорку деңгээлде канаттандырып, ага сөзгө чак келбес ырахат тартуулайт.

Узун сөздүн кыскасы, Алла Тааланын алдына кайтып баруугa толук ишенбей туруп, бул дүйнөдө да, акыретте да, чыныгы бакытка жетүү мүмкүн эмес.

## 7. Тагдырга ишенүү

Алла Тааланын эрк-каалоосу болумуштун[135] баарында бар. Анын эрк-каалоосу жана кудурети болбой туруп, эч нерсе жүзөгө ашпайт. Алланын уруксаты болбосо, чаңдын көзгө көрүнбөс бир кыпыны дагы ордунан эч кайда жыла албайт, тызылдаган чиркей да канат кага албайт. Алла Таала

135. Болумуш – болгон, жаралган, жүзөгө ашкан бүт нерсе.

чексиз Илимдүү, ошол себептен, буга чейин болгон жана мындан кийин боло турган бүт нерсени билет. Боло турган бир нерсенин Алла Таала тарабынан эзелде жазылышы **«кадар»** (тагдыр), ал эми анын өз учуру келгенде жүзөгө ашышы **«каза»** - деп аталат.

Тагдырды адам баласы чектелүү аң-түшүнүгү менен толук түшүнбөйт. Ырас, көп адамдар бул маселе боюнча далай жолу мүдүрүлүп түшүшкөн. Бул маселелерди терең изилдөө жакшылыкка алпарбайт. Себеби:

**«Кайыптын ачкычтары Алланын колунда! Аларды Андан башка эч ким билбейт!..»[136] - деген маанидеги аят тагдыр маселеси жөнүндө терең ой жүгүртүүгө уруксат бербейт.**

**Ырас, көрбөгөн адамга өң-түстү түшүндүрүп берүү кандай мүмкүн эмес болсо, адамдын чектелүү акыл-көрөңгөсү менен миң бир сырлуу маселелерди толук түшүнүү мүмкүн эмес. Бирок, Алла Таала Өзү ыроолоп берген ладунни илимге** ээ болгон айрым бир адамдар буларды бир аз да болсо, түшүнүшү мүмкүн. Куран аяттарында маалымдалган төмөндөгү окуя мунун таасын далили боло алат:

Бул аяттарда маалымдалгандай, Алла Таала Муса пайгамбарды *(алейхис салам)* ладунни илим алуусу үчүн Азирети Хызырга *(алейхис салам)* жөнөтөт.[137] Бул илим -себептердин ары жагынан, т.а., Лавхул-Махфуздан берилген илим.

Муса пайгамбар менен Азирети Хызыр чогуу сапарга чыгышат. Сапар учурунда Алла Таала ар кандай сыноолорду жиберет. Бул окуялардын жандырмагы мындай эле:

136. Анаам сүрөсү, 59-аят.
137. Кахф сүрөсү, 60-82-аяттар; Бухари, Тафсир, 18/2-4.

Сыртынан караганда Хызыр (алейхис саламдын) кемени тешип коюу менен кеменин кембагал ээсине зулумдук кылгандай көрүнгөн эле. Бирок, ал ошол кембагалдын күнүмдүк нан таап жеген кемесин заалымдарга тарттырып жиберишине тоскоол болгон эле.

Экинчи окуяда Хызырдын *(алейхис салам)* бир баланы өлтүрүп коюшу сыртынан караганда өтө чоң күнөө эле. Бирок, ал бала чоңойгондо ата-энесин кордогон өтө заалым адам болмок. Бул жерде Хызыр *(алейхис салам)* анын да, ыймандуу ата-энесинин да акыреттеги түбөлүк бактысын ойлогон.

Үчүнчү окуяда Хызыр (алейхис саламдын) Муса пайгамбар экөөсүн кууп жиберген элдин ичиндеги бирөөнүн урап калган дубалын акысыз тургузуп коюшу акылга сыйбас иштей көрүндү. Ал эми, чындыгында ал дубал эки жетим баланыкы эле. Дубалдын түбүндө аларга таандык казына бар эле. Алар учуру келгенде казыналарын таап алышмак.

Бул окуялардын сырлары Жараткан Өзү ыроолоп берген ладунни илим менен гана белгилүү болот. Окуядан маалым болгондой, тагдырдын сырын акыл менен түшүнүү мүмкүн эмес. Анткени, тагдыр адамдын акыл-көрөңгөсүнөн жогору турган маселе. Дал ушул себептен улам, Азирети Мухаммед *(саллаллаху алейхи васаллам)* тагдырга ишенип ыйман келтирүү менен гана чектелүүгө буюруп, бул маселе боюнча орунсуз ой жорууга, маанисиз талаш-тартыштарга тыюу салган. Азирети Пайгамбарыбыз күндөрдүн биринде дал ушул тагдыр маселеси боюнча талашып-тартышып жаткан жамаатка кайрылып:

«*Силерге ушул буйрулду (т.а., парз болду) беле? Же мен силерге ушул үчүн жөнөтүлүпмүнбү? Силерден мурдагылар ушул маселе боюнча талашып-тартышкандыктан чоң жоготууга учурашты. Бул маселени талашып-тартышуудан*

*этият болгула!»* - деген *(Тирмизи, Кадар, 1/2133).*

Андыктан, бул маселеге терең ой жүгүртүүдөн алыс болуп, эң негизги өзөгүн туура түшүнүп алуу жетиштүү.

Алла Таала адам баласынын кыймыл-аракеттерин жалпы жолунан экиге бөлгөн:

1. **Аф-аали изтираариййа** (мажбур кыймыл-аракеттер):

Бул кыймыл-аракеттер жеке эрк-каалообуздан сырткары жүзөгө ашат. Булардын тескерисинче жүзөгө ашышы мүмкүн эмес. Төрөлүү, көз жумуу, кайра тирилүү, уктоо, ачка болуу, дене мүчөнүн түзүлүшү, жашоонун мөөнөтү сыяктуу жагдайлар тагдырдын ушул түрүнө кирет. Булар «кадару мутлак» - деп да айтылат. Пенде бул иштерден жоопту эмес.

Тагдырдын бул түрүнө кирген жагдайлар убакты-сааты келгенде адамдын көзү көрбөс, кулагы укпас болот. Улуу олуялардан Мавляна Жалаладдин Руми бул багытта мындай дейт:

«Тагдырдын убакты-сааты келгенде балыктар өзүнөн-өзү деңизден кургакка секирип чыгат. Абада учкан канаттуулар жерде атайын даярдалган тузактарга өздөрү барып түшөт. Мындай тагдырдан кайра эле тагдырга качкандар кутулушу мүмкүн».

Бул маселе боюнча Алла Таала мындай деген:

**«... Алланын буйругу – сөзсүз түрдө орундала турган** (эзелтен) **жазылган тагдыр** (болуп эсептелет)**»** . *(Ахзаб сүрөсү, 38-аят).*

Тагдыр - деген сөздү ар кандай кырсык-балээлер менен гана чектебөө керек. Тагдыр бүткүл ааламдагы тартипти жана ошол тартиптин тең салмактуулугун да түшүндүрөт.

Жараткан Өзү мындай дейт:

**«Биз бүт нерсени белгилүү бир тагдырга жараша** (кынтыксыз эсеп, кайталангыс тен салмактуулук менен) **жараттык»** *(Камар сүрөсү, 49-аят)*.

Ошон үчүн тагдырды сынга алуу – бул, наадандык. Себеби, ал ар дайым биз билип-билбеген себептердин негизинде өз маалында, белгиленген саатында жүзөгө ашат. Маселен, мына бул биз жашап жаткан ааламда бир секундага токтоп калбай, бир миллиметрге дагы өз огунан чыкпай айланып, дүйнөгө жарык чачкан күндүн ошол калыбынан жазбай айлана беришине эч кимдин күмөнү жок. Күндүн бир секундага да токтобостон, белгиленген тартиптин негизинде күн сайын чыгыштан чыгып, батыштан бата тургандыгына баары ишенет. Анын сыңарындай, адамга жакшы же жаман көрүнгөн ар бир окуянын хикмат-сыры билинген кезде мынабу сөз сөзсүз түрдө айтылат: **«Эң туурасы ушул!»**.

Чылкый каапырлар дагы өз дене-боюндагы мүчөлөрдүн ар бири өз кызматын так, даана аткаргандыгына таң калышат. Мына ушундай кынтыксыз жаратылган мыйзамдан Алла Тааланын уруксатынын чегинде жандырмагы ачылган ар бир сыр каапыр болсо да, акыл-эси толук ар бир адамды таң калтыраары бышык. Бул маселе боюнча өйдө-төмөн сүйлөгөндөр – алар, ошол кайталангыс мыйзамдын сырын түшүнбөгөн акыл-эси тайкы адамдар. Булар жакшы-жаман, ак-кара, адал-арам эмне экенин билбеген карама сокурлар.

Жалпыга маалым болгондой, эч ким келечек тагдырын биле албайт. Негизи, ушунун өзү утурумдук дүйнөдө сынала турган адам баласы үчүн Алланын өзүнчө белеги болуп эсептелет. Себеби, адам баласы келечекте көрө турган жакшылыктын жана жамандыктын баарын билсе, анда бул дүйнөдө жашай албай калат. Жашоонун кызыгы кетип, эч нерсе жебей, ичпей калат. Эч ким менен сүйлөшкүсү да,

эч нерсе кылгысы да келбей калат. Жараткан Алла Таала тагдырды жашырып койгондугу үчүн адам баласы ажалы менен бетме-бет келсе да, жашоого болгон үмүтүн үзбөйт. Бул Жараткандын адам баласы үчүн түзүп берген кынтыксыз мыйзамы.

Узун сөздүн кыскасы, жүрөктүн бейпилдиги тагдырга ыраазы болууда жатат. Ал эми мунун тескериси эч кандай пайда алып келбейт. Мавляна Жалаладдин Руминин мынабу сөзү өзгөчө мааниге ээ:

«Сен Алланын бергенине ыраазы болмоюнча, эс алуу үчүнбү же кутулуу үчүнбү, айтор, кай жакка качсаң кач, ал жерден бир балээге жолугаарың бышык. Башыңа түшө турган балээ сөзсүз түрдө жүзөгө ашат.

Биле жүр, утурумдук бул дүйнөнүн эч бир жеринде сыноо болбой койбойт. Жаратканга баш калкалап, Анын адал жолу менен жашоодон өткөн ырахат жана андан башка (оор азаптан) кутулуунун жолу жок. Карагын! Убактылуу бул дүйнөнүн эң коопсуз жерлеринде жашагандар да, эң күчтүү делгендер да акырында ажалдын тузагына түшөт.

Сен утурумдук тузактарды ойлобо, Алла Тааланын ыраазылыгын таап, ырайымына кирүүгө аракет кыл! Ал кааласа, сен үчүн ууну шыпаа кылып, кааласа, сууну ууга айландырып койот!»

**2. Аф-аалу Ихтияриййа** (жеке эрк-каалоого байланышкан иштер):

Алла Таала адам баласына жеке эрк-каалоо ыроолоп берген. Адам баласы мына

ушул эрк-каалоосу менен аткарган ар бир ишине Кудай астында жооп берет. Жасаган иши жакшы болсо, Жараткандын жакшылыгына туш болот, ал эми күнөө болсо, жаза-

сын тартат. Алла Таала пенденин жеке эрк-каалоосу менен жасагысы келген ишин жүзөгө ашырат. Мындай иштерде жаратуучулук сыпаты менен бирге жасоо (касб) сыпаты да бар. Бул пендеге таандык. Бирок, Алла Таала пенденин ар бир эле каалаган ишин жаратып жүзөгө ашыра бербейт.

Экинчиден, Алла Таала үчүн «убакыт» - деген нерсе болбогондуктан, Ал үчүн боло турган нерсени билүү менен болгон нерсени билүүнүн ортосунда эч кандай айырма жок. Биз убакыттын мыйзамына салынган дүйнөдө ой жүгүрткөндүктөн, Алла Тааланын боло турган нерсени билишин бизди мажбурлагандай кабыл алууга ийкемдүүбүз. Тагыраак айтканда, «тагдырды Жараткан Өзү жазып койсо, биз эмне кылалы?..» - деген сыяктуу кабыл алабыз. Мунун өзү биздин убакытсыз ойлоно албастыгыбыздын далили. Бул биздин кемчилигибиз. Ал эми «убакыт» - делген көшөгө алынган кезде бүт нерсе бир учурда көрүнө турган абалга келет. Азирети Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)* мираж түнүндө көргөндөрүн айтып берип жаткан учурда бир жагынан эзелки ааламга күбө болуп:

«(Ал түнү) *асманга чыгарылдым. Ушундай бир катмарга чыктым, ал жерден калемдердин шагырап* (жазып) *жатканын уктум*»[138] *- десе, экинчи жагынан түбөлүктүү ааламды кыдырып, бейишти, тозокту көрүп, аларга кандай адамдар киргендигин айтып берген (Бухари, Рикак, 51; Муслим, Зухд, 93).*

*Мираж түнү «убакыт» - деген нерседен чыгарылып, Азирети Пайгамбарыбызга көрсөтүлгөн бул чындык Алла Таала үчүн ар дайым жандуулугун сактайт. Себеби Ал үчүн убакыт жок, убакытты Өзү жараткан. Алла Таала Өзү жараткан нерсенин ичинде болушу мүмкүн эмес!*

138. Бухари, Солаат, 1.

*Андыктан, убакыт маселесиндеги алсыздыгыбыздан өтө алсак, Алла Таала адам баласына милдеттерине жараша эрк-каалоо жана күч-кудурет берип, ал эми күч-кудуретине жараша милдет жүктөгөндүгүн байкайбыз. Бул мындай болбогондо чексиз Мээримдүү Алла Таала пенделерине эч кандай милдет жүктөмөк эмес, андыктан, аларды буйрук-жарлыктарын аткарып-аткарбагандыгы үчүн суракка тартмак эмес. Бул багытта аяттардын биринде мындай делет:*

**«Алла Таала ар бир жанга күчү жеткен гана милдетти жүктөйт.** (Ар бир жандын) **жасаган жакшылыгы – өз пайдасына, ал эми жамандыгы – өз зыянына**...»

Бул аяттын уландысында Алла Таала бизге төмөнкү дубаны үйрөтөт:

**«...Оо, Жараткан Алла Таалам! Эгер унутуп, же жаңылып калсак, бизди азапка сала көрбө... Оо, Жараткан Алла Таалам! Мурункуларга жүктөгөнүңдөй бизге оор жүк** (милдет) **жүктөй көрбө.. Оо, Жараткан! Бизге күчүбүз жетпеген** (милдеттерди) **жүктөй көрбө... Бизди** (тозок отунан) **куткара көр... Бизди кечире көр... Бизге ырайым кыла көр... Сен – биздин Кожоюнубузсуң! Каапырларга каршы бизге жардам бере көр...»** *(Бакара сүрөсү, 286-аят).*

Алла Таала адам баласына жоопкерчиликти жүктөшү жана суракка тартышынын өзү ага ошого жараша жеке эрк-каалоо, ак-караны тандоо укугун жана күч-кудурет бергендигин айгинелеп турат. Муну анчейин түшүнө бербегендерге Мавляна Жалаладдин Руми төмөнкүчө үн салат:

*«Ийри (жол) менен бассаң, калем ийри жазат, туура бассаң, бакыт өзү келет.*

*Бир ууру тартипти сактоо кызматкерине кармалган кезде мындай деди: «Таксырым, бул иш Алла Тааланын*

*өкүмү, тагдыры». Тартип сактоо кызматкери ага төмөнкүчө жооп берди: «Таксырым, менин сени кармаганым да Алланын өкүмү, тагдыры. Күнөө ишти жасаарын жасап коюп, анын жоопкерчилигин тагдырга түртө салуу – бул акыл-эстүү адамдын иши эмес!»*

*Кептин төркүнү ушул: шайтан адамга жамандыкты, ал эми рух жакшылыкты көрсөтөт...*

*Эй, жабри![139] «Пенде жеке эрк-каалоосунда эркин эмес!» - деп айтуу менен сен тагдыр сырын четке кагып, Аллага эмне кылганын билбеген адамга таандык сыпатты тануулап жатасың! Ал бүткүл ааламды Жаратуучу Зат. Ал өзү бербеген нерсенин сурагын сурап, пенделерине зулумдук кылабы? Андыктан, эсиң барда этегинди жыйып, Жараткан Алланын эмне үчүн пенделерине «муну кыл, тигини кылба» - деп буйрук бергенин түшүнүп ал. Мына ушул буйруктун өзү адамга жеке эрк-каалоо берилгендигин таасын далилдеп турат.*

*Эми кайрылып, өзүндүн дүйнөндү кара. Алладан башка эч кимде эрк-каалоо жок болсо, эмне үчүн мал-мүлкүндү уурдап кеткен ууруга ачууланасың. Эмне үчүн кимдир бирөөнү душман көрүп, ага күнү-түнү тишинди кайрайсың? Демек, адамда жеке эрк-каалоо бар. Болбосо, түрмөлөрдүн эмне зарылчылыгы бар эле?»*

Бул жерде эскерте кетчү дагы бир маселе бар: Адамга берилген эрк-каалоого ашыкча маани берүү, акылды бүт нерседен жогору көрүү да туура эмес. Себеби, адам баласы илиминен мурда ирфаны[140] тереңдеген сайын адам-

139. Жабри – «Адам жасаган иштеринен жоопту эмес. Себеби адам аларды тагдырына жазылгандыгы үчүн мажбур түрдө жасайт» - деген чолок ишенимди карманган адам.
140. Ирфан – Алла Таала тарабынан берилген руханий илим. Бул илим «марифат» - деп да айтылат.

дык эрк-каалоо Алланын эрк-каалоосунун алдында ийненин көзүнчөлүк да болбогондугун оңой-олтоң гана түшүнө алат. Рухий абал «фанаа филлаах» - деген даражага жеткен кезде пендедеги жеке эрк-каалоо «жок» делгенчелик азаят, эркти жана напси каалоолорун Кудайдын ыраазылыгына ылайык иштетип калат. Сүйүктүү пенделерине карата «...анын көрөөр көзү, кармай турган колу болом»[141] - деген Алла Тааланын куш кабарына туш болгондор үчүн жеке эрк-каалоо Күндүн алдында шам чырактын ээрип жок болушу сыяктуу абалда болот.

### Жакшылык да, жамандык да Алла Тааладан!

Жамандыктын да Алладан болгондугу – бул, Анын ага (жамандыкка) ыраазы болгондугун түшүндүрбөйт. Бирок Алла Таала бул дүйнөнү сыноо өтчү жай катары жараткандыгы үчүн жамандыкка да уруксат берген. Бул сыноонун талабы болуп эсептелет. Эрк-каалоо пендеден, ал эми аны жаратуу Алла Тааладан! Жамандыктын жүзөгө ашышына Алла Тааланын уруксат бериши ошол эле учурда Анын адам баласына болгон кең мээримин айгинелеп турат. Себеби, бул уруксат бардык эле жамандыктарга жол бербөө менен бизди ар кандай балээлерден сактап келет. Болбосо, адам баласы напсинин жана шайтандын ар кандай азгырыктары менен дагы канчалаган адамдарды адал жолдон адаштырбашына ким кепилдик бере алат? Анткени, ал жакшылыкка да, жамандыкка да ийкемдүү жан. Алла Таала төмөнкүчө буюрат:

**«Инсан жакшылыкты каалаганы сымал жамандыкты да каалайт. Инсан өтө шашма жан!»** *(Исра сүрөсү, 11-аят).*

**«Эгерде Алла Таала адамдарга жакшылыктын**

141. Бухари, Рикак, 38.

**тез келишин каалашкандай жамандыкты да тез берип койсо, анда алардын жашоосу бүткөн болор эле...»** *(Юнус сүрөсү, 11-аят).*

Адам баласы өзүн канчалык деңгээлде теске салса, бул аяттын маани-маңызын ошончолук түшүнгөн болот. Маселен, бир шылуун бир адамды ишендирүү үчүн «Айтканым калп болсо, эки көзүм көрбөй калсын!» - десе, ал сокур болуп калбайт, ага берилген сынак жашоонун убагы кадыресе улана берет. Бирок, Алла Таала кааласа, ошол сөздү айтаар замат аны сокур кылып коюуга толук күчү жетет. Мындай шылуундар: «Андай кылсам, шал болуп калайын же өлүп кетейин!», «Акыңызды кайтарып бербесем, мени Кудай урсун!» - деген сыяктуу жалындуу каргыштар менен мандайындагы адамды ишендирүүгө жан үрөшөт. Бирок, алар айткан сөздөрүнө турушпайт. Ошого карабастан алар шал болуп да, өлүп да калбайт жана аларды Кудай уруп да кетпейт. Күнүмдүк турмушта буга окшогон мисалдар арбын кездешет. Себеби, Алла Таала чексиз Мээримдүүлүгү менен алардын өздөрүнө тилеген жамандыктарын жүзөгө ашырбайт.

Бирок кээ бир учурларда адам баласынын өзүнө тилеген жамандыгы дароо жүзөгө ашып кетет. Бул учурда ал адам тилинин жана чолок акылынын жазасын тарткан болот. Андыктан, мындай жаман сөздөрдөн этият болушубуз керек. «Жети өлчөп бир кес» - демекчи, айта турган ар бир сөзүбүздүн алды-артын карап, ал жөнүндө терең ойлонуу керек.

Ырас, Алла Таала жасалган жакшылык иштерге ыраазы болсо, ал эми жамандыкка эч качан ыраазы болбойт. Бирок, жогоруда да маалымдалгандай, Алла Таала сыноонун талабы катары жамандыкка уруксат берип, аны жаратып жүзөгө ашырат.

Куран аяттарында мындай делет:

**«Ырас, Алла Таала эч кимге кыпынчалык да зулум кылбайт...»** *(Ниса сүрөсү, 40-аят).*

**«Башыңарга түшкөн кыйынчылык өз колуңар менен жасаган** (күнөө иштердин) **кайтарымы**. (Бирок, ошол эле учурда) **Алла Таала көп адамдарды кечирет»** *(Шууро сүрөсү, 30-аят).*

Ошондуктан, Алланын адал жолу менен адал өмүр сүргөн аруу жандар Жараткан Кудуреттин ушундай чексиз Мээримдүүлүгүн түшүнүү менен тагдырдын ар кандай сыноолоруна карата мындай дешет:

*Мага жагат бүт нерсе Сенден келген,*

*Жеңсиз кепин, же чепкен асемделген.*

*Ырайымың, каарың дагы жагат абдан,*

*Мейли болсун жоогазын, мейли тикен!*

Ансыз да, Алла Таала бизге ушул абалга жетүүгө буйрук берген:

«(Эй, Мухаммед! Аларга): **- Бизге Алланын жазганы гана болот. Ал – Биздин Жараткан Эгебиз. Момун-мусулмандар Аллага тобокел кылышсын! – дегин»** *(Тооба сүрөсү, 51-аят).*

**«Эгер Алла сага бир зыян келтирсе, аны Андан башка эч ким** (сенден) **кетире албайт. Эгер Ал сага жакшылык тилесе, Анын мээримдүүлүгүн эч ким токтото да албайт. Ал жакшылыгын Өзү каалаган пенделерине берет. Ал - Кечиримдүү, Боорукер!»** *(Юнус сүрөсү, 107-аят).*

Бирок, бул жагдай зарыл чараларды көрүүгө эч качан тоскоол болбойт. Тагдыр жашыруун болгондугу үчүн адам

баласы бүт нерсенин эң жакшысына жетүү үчүн колунан келгенин кылышы зарыл.

* * *

Тагдырдын негизги бул маселелерине тереңден үңүлө назар салганыбызда алдыбызга акыл-ойдон жогору турган көптөгөн маселелер чыгат. Ал эми бул маселелер калам илиминин талаш-тартышына куурчак болуудан башка эч нерсеге жарабайт. Андыктан, тагдыр маселеси жөнүндө кыска-нуска төмөнкү жагдайларды билип алганыбыз жетиштүү деп ойлойбуз:

Адам баласына жеке эрк-каалоо жана ошого жараша күч-кудурет берилген. Бул эрк-каалоону да, күч-кудуретти да Жараткан Өзү ыроолоп берген. Алла Тааланын жүзөгө ашкан ар бир иште уруксаты жана каалоосу болуу менен бирге, Анын ыраазылыгы жакшылыкта гана болот. Мугалим окуучусуна өзү берген билимин толук түшүнүп, жогорку класска өтүшүн каалайт. Окуучу сабагын окубаса, мугалим эч нерсе кыла албайт. Ошондой эле дарыгердин максаты - ооруп жаткан адамды айыктыруу. Оорулуу адам өзүнө берилген дары-дармектерди өз убагында ичпесе, анда жоопкерчилик оорулуу адамдын өзүндө болот. Бул учурда дарыгер эч кандай айыптуу болбойт.

Мындай учурда оорулуу адам жеке эрк-каалоосу менен дары-дармектерди ичпей койгондугу үчүн ого бетер ооруп калышын тагдырга шылтоолоп, өзүн күнөөлүү сезбеши туура эмес.

Күнөө иштер менен алек болгон адамдын: «Эми эмне кылайын, тагдырым ушундай экен!» - деп айтуусу – наадандык. Намаз окуп, орозо кармап, адал жолго түшкүсү келген адамга Алла Таала адал жолдо жүрүүгө ар кандай себептерди жаратып берет.

Ал эми жасаган күнөөлөрүбүздөн өзүбүздү жооптуу көрбөө менен тагдырга жалган жалаа жапкан болобуз. Мунун өзү Жаратканга болгон өтө чоң адепсиздик болуп эсептелет.

# 3-БӨЛҮМ

# ИБАДАТТАР

*Ыйманды куру маалыматтар жана көз караштар менен сактоо мүмкүн эмес. Аны Кудай Тааланын Курандагы, ааламдагы жана инсандагы жаратмандык кудуретин, чексиз улуулугун ойлоо, жүрөктү таза тутуу, ибадаттарды чын ыкластан Алланы сүйүп аткаруу, акыркы Пайгамбар көрсөткөн асыл адеп-ахлак менен жашоо аркылуу сактоого болот. Бул жашоодо Алла Таалага кулчулук кылып, ибадаттарды аткаруудан өткөн жыргал жана андан бийик даража жок. Жан дүйнөнү аруулоо жана руханий деңгээлди көтөрүү үчүн мусулманга ибадаттар кудум витамин сыяктуу пайдалуу. Ал эми азоо напсиге моюн сунуп, азгырыкка алданып, кишилик сапаттар өнүкпөй жатса, кишинин ички дүйнөсүнө ынсапсыздык жана кайдыгерлик өкүм сүрүп алган болсо, анда буга ыйманы зыянга учураптыр деген аныктама коюлат. Мындай кейиштүү абалдан Кудай Таалам Өзү сактасын!*

Исламдын өзөгү – ыйман, максаты – жакшы иштер жана адамдык асыл сапаттар. Ислам жүрөктө гана сакталууга тийиш эмес. Себеби, жүрөктө гана сакталып, иш жүзүндө көрүнбөгөн чындык канчалык улуу, канчалык аруу, канчалык бийик болбосун, анын өтө деле баркы болбойт. Адам баласы жүрөк түпкүрүндөгү чындыкты тил менен гана айтып койбостон, аны турмушка ашырбаса, ыйманы жана сүйүүсү акырындык менен алсырап калаары бышык. Ислам теориялык негиздер менен гана чектелген эмес. Тагыраак айтканда, Ислам – жашоонун дини. Жүрөк түпкүрүндөгү ыйман мүрөктүн суусу сыяктуу бүт дене-мүчөгө тарайт.

Ыйман супсак эрежелер менен эмес, чындыктардын алдында терең ой жүгүртүү аркылуу руханий ааламга чөмүлүп ибадаттарды чын ыкластан аткаруу менен бекем сакталат. Эгер сырттагы ибадат чеби алсыраса, анын ичиндеги ыйман чеби да алсырайт. Ыйманды шам чыракка салыштыра турган болсок, анда ибадаттар ар тараптан уюлгуган шамалдардан аны өчүрбөй кармап турган, жарыгын дагы да күчөткөн айнек сыяктуу.

Илим тажрыйба менен гана өнүгүп, тамыр байлап адатка айланат. Тажрыйба жүзүндө колдонулбаган супсак маалыматты сактоо өтө оор болгондой эле пайдасы да дээрлик жокко эсе болот. Анын сыңары, ыймандын жүрөк түпкүрүнөн орун алып, тамыр байлашы ибадаттарга байланыштуу болот.

Ибадаттар менен күчүнө кирген ыймандын даамына бул утурумдук дүйнөнүн бир дагы ырахаты тең келбейт. Ыймандын тендешсиз лаззаттуу даамын таткан чыныгы момун-мусулман пенде үчүн бул дүйнөнүн кандай гана азап-тозогу, кандай гана машакат-кыйынчылыгы болбосун, анын баарын ырахаттана тосуп алат.

Азирети Муса *(алейхис салам)* менен мелдешкен сый-

кырчылар ыйман келтирген соң заалым фараон алардын колу-бутун кестирип, даракка астырган. Ыймандын даамын жаңыдан гана таткан алар фараондун азабына кайыл болуп:

**«Оо, Жараткан! Бизге сабырдуулук бере көр... Жаныбызды мусулман катары ала көр...»[142] - деп, дароо Жаратканга жалбарышкан. Ошентип, алар шейит кетишкен.**

**Иса пайгамбарды ээрчип, Жараткан Аллага чын ыкластан ишенип, мусулман болгон адамдарды карөзгөй мыкаачылар арстандарга жем кылып салып беришкен. Алар да ыймандын кайталангыс даамын татып, шейит кетишкен.**

**Азирети Мухаммед Пайгамбарыбызга** *(саллаллаху алейхи васаллам)* **алгачкылардан болуп ыйман келтирген жүздөгөн момундар ыймандын жана ыкластын күчү менен бутпарастардын оор кордугуна туруштук беришкен. Алардын бири Азирети Сумаййа эле. Мурдалары колуна ийненин учу кирсе жаны чыккыдай корккон Азирети Сумаййа ыймандын жан эргиткен даамын таткан соң бутпарастар кызыган чокко салып, кызытылган темирди денесине басса да, динден кайткан эмес. Бутпарастар аны мына ушундай мыкаачылык менен кыйнаган соң, эки бутун эки төөгө байлап, жырткычтык менен өлтүрүшкөн. Абышкасы Азирети Ясир арык адам болсо да, көп кордуктарга сабыр кылган. Акырында бутпарастар аны да өлтүрүшкөн. Ошентип, Ясирдин үй-бүлөсү Исламдагы эң биринчи шейиттер болушкан.[143]**

142. Аараф сүрөсү, 126-аят.
143. Ибн Хажар, ал-Исаба, III, 648; Замахшари, Кашшаф, тахкик, Мухаммад Марси Амир, Кахира, 1988, III, 164.

**Азирети Билалдын окуясы Ислам тарыхындагы өзгөчө дастан. Зөөкүр бутпарастардын мыкаачылыгына туш болуп, кара терисинен кыпкызыл кан жошуп агып жатса да Азирети Билал «Ахад, ахад, ахад... Алла жалгыз, Алла жалгыз, Алла жалгыз...» - дей берет. Ал дагы ыймандын сөзгө чак келбес даамын таткан, сабырдуу эрлердин бири эле. Мына ушул аты аталган жана башка момун мусулмандар Исламдын баа жеткис улуктугун, кадыр-баркын, ырахатын кыска убакыт ичинде сезе билишкен жана эки дүйнөдө тең Жараткандын чексиз ырайымына бөлөнүүштүн жолун таба алышкан.**

**«Эй, ыйман келтиргендер! Алладан татыктуу түрдө коркуп, мусулман катары жан бергиле!..»[144] - деген аятка ылайык аяктап, түбөлүк бакытка жетишкен.**

**Эгер ыйман ибадаттар менен бекемделбесе, убакыттын өтүшү менен алсырагандан алсырай берет. Мындай адамдын сөзүндөгү жана жасаган ишиндеги оң таасирлер өзүнөн-өзү жоголот. Ыймандын таасири азайган сайын адам баласы жаман ойлорго жетеленип, күнөө иштерге бара баштайт.**

**Алла Таала ибадаттын сырына кайрылып, мындай дейт:**

**«Эй, адамдар! Силерди да, силерге чейинкилерди да жараткан Эгеңерге ибадат** (кулчулук) **кылгыла! Мүмкүн силер коркоорсуңар** (күнөөлөрдөн арылып, Жараткандын буйруктарын аткараарсыңар)**»** ***(Бакара сүрөсү, 21-аят).***

144. Аали Имран сүрөсү, 102-аят.

Ырас, күнөөлөрдөн арылып, намазын окуп, орозосун кармап, айтор, ибадаттарын аткарып жүргөн адам дем алган сайын Аллага жакын абалда болот. Төмөнкү кудсий хадиске[145] көңүл буралы:

«Алла Таала мындай деди: Кимде-ким *(чын ыкласы менен Мага кулчулук кылган)* Менин сүйүктүү олуя пендеме душмандык кылса, ага каршы согуш жарыялайм. Пендем Мен буйруган парздардан тышкары Мага башка эч бир жол менен жакындай албайт. Пендем талыкпастан Мага *(парздарга кошумча аткарган)* нафил ибадаттар менен жан үрөп жакындаса, Мен аны сүйөм. Мен пендемди сүйсөм, Мен (*ага ыроолой турган өзгөчө нурум менен)* уга турган кулагы, көрө турган көзү, кармай турган колу, баса турган буту болом! Ал Менден эмне тилесе, тилегин сөзсүз орундатам. Мага пааналаса, аны коргойм…» *(Бухари, Рикак, 38; Ахмад VI, 256; Ибн Хиббан, Сахих, II, 58/347.)*

Кээ бир жазма булактарда ушул эле кудсий хадисте төмөнкүдөй кошумча маани бар:«**…сезип-туя турган жүрөгү жана сүйлөй турган тили болом**» *(Табарани, Кабир, VIII, 221/7880; Хайсами, II, 248)*.

Ибадаттар адамды руханий жактан бышырып тозоктон арылтат жана бейишке киришине себепкер болот. Акыретте адамга пайдасы тийе турган жападан жалгыз байлык - ыйман менен кылынган ибадаттар жана жакшылык иштер болуп эсептелет.

Улуу олуя Мавляна Жалаладдин Руми мындай дейт:

*«Барар жеринде соксоюп жалгыз калгың келбесе, жак-*

145. Кудсий хадис: Жараткан Аллага таандык сөз. Бирок бул сөздүн Курандан айырмасы – Мухаммед *(саллаллаху алейхи васаллам)* Пайгамбарыбыз аны сөзмө-сөз эмес, маанисин өз сөзү менен айткандыгында жатат.

*шылыктан, ибадаттан бир-бирден балаң (т.а., жардамчың, себепкерин) болсун!» (Диваны Кабиир, II, 692).*

Ибадаттардын жан дүйнөгө тийгизе турган өтө көптөгөн оң таарсирлери бар. Алардын ар бири өзгөчө мааниге ээ, ошондой эле, жан дүйнөгө ар бири өз-өзүнчө жан азык сыяктуу. Кулчулук милдеттерин так аткарган момун-мусулман руханий жактан күчтүү болуп, көңүлү ток жашайт. Жашоодо кыйынчылыктарга туш болгондо, жакшылыктан үмүт үзбөйт, стресске кабылбайт. Ал эми, ибадаттарын аткарбаган адам эки дүйнөдө тең бейпилдик таба албайт. Азирети Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)* мындай дейт:

*«Адам баласы кулчулук милдеттерин кем аткарса, т.а., ибадаттарын толук кылбаса, Алла Таала аны кайгы-мунга салып койот» (Али ал-Муттаки, Канзул Уммал, по: 6788).*

Эгерде адам баласы ибадаттарын толук аткарууга жан үрөсө, ал утурумдук байлыкка кул болуудан арылып, руханий жактан бийиктейт, адамдык асыл сапаттарга ээ болот. Пенде ибадаты, бүткүл жандуу-жансызга жасаган жылуу мамилеси жана адамдык бийик касиетинин арты менен Жаратканга жакындап, Кудайга сүйкүмдүү кулдардын бири болот.

Ошону менен катар, ибадаттардын материалдык пайдалары да бар. Ислам дини адам баласынын бардык муктаждыгына толук жооп бере турган улуу дин. Алла Таала көзгө көрүнгөн материалдык дүйнө менен руханий дүйнөнү кайталангыс тең салмактуулук менен жараткан.

Маселен, Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)* куттуу хадистеринин биринде ибадаттарын толук аткарган момун-мусулмандардын ырыскысы берекелүү болорун айт-

кан.[146]

Азирети Пайгамбарыбыз дагы бир хадисинде мындай деген:

*«Жараткан Эгенер: «Эгер пенделерим мага татыктуу түрдө баш ийишсе, Мен аларга жамгырды түнкүсүн жаадырып, күндүзүн Күндү ачык кылам. Ошондой эле аларга күн күркүрөгөнүн угузбайм» - дейт» (Ахмад, II, 359; Хаким, IV, 285/7657).*

Хадистерден маалым болгондой, Ислам дини ибадаттарга өзгөчө маани берет. Ошондуктан, жакшылык иштер ыйык Куранда да, куттуу хадистерде да негизинен ыйман менен бирге эскерилген. Ушунун өзү эле ибадаттардын ыйманды коргоодогу өзгөчө ролун, Исламдагы ордун таасын көрсөтүп турат.

Кай жагынан караба, ибадаттар ошол аткарган адамдын өзү үчүн эле пайдалуу. Эскерте кетчү жагдай, Алла Таала эч кимдин ибадатына, жакшылык иштерине муктаж эмес. Ибадаттар – баа жеткис нематтары үчүн Жараткан Аллага шүгүр келтирүүнүн талабы болуп эсептелет. Эсепсиз жакшылыгына карабастан Алла Таалага эч болбосо, ибадаты менен шүгүр келтире албаган адамды эмне десек болот?!

Жараткан Алла Тааланын улуулугунун алдында учу-кыйыры көзгө илешпес ааламдагы жандуу-жансыздын баары Ага ибадат кылган абалда болушат. Ыйык Куранда асман менен жердегинин баары тең Алла Тааланы даңктап, улуктаганы ачык-айкын түрдө маалымдалган.[147] Жылдыздар, тоолор, бак-дарактар, жан-жаныбарлар,[148] оболоп учкан

146. Муслим, Мунафикин, 57.
147. Исра сүрөсү, 44-аят.
148. Хаж сүрөсү, 18-аят.

канаттуулар,[149] айтор, жандуу-жансыздын баары Алла Таала каалагандай, биз түшүнбөгөн таризде ибадат кылышат. Бул **«ааламдын ибадаты»** - деп аталат.

Ибадатсыз жашоо өтө оор. Анткени, Алла Таала адамды Өзүнө ибадат кылдыруу үчүн жараткан.[150] Инсандын табияты ушуга ылайык жаралган. Адам баласы кандай абалда болбосун дайыма Жаратканга таянып, Андан жардам сурап, Ага ибадат кылууга муктаж.

«Адам ибадат кылуу үчүн жаратылган» - деген чындыкты, мусулмандардын жашоосу адан татаал, машакаттуу деп түшүнбөө керек. Азирети Пайгамбарыбыз ар дайым жылмайыңкы абалда жана жылуу маанайда жүргөн. Ал кутман сахабаларына жылмаюу аркылуу бири-бирине кайыр-садага бергендей соопко ээ боло тургандыктарын айткан. Кутман сахабалар көңүлдү көтөрө турган сөздөр менен өз ара тамашалаша турган. Ал эми Азирети Пайгамбарыбыз алардын мындай жагымдуу аракетине ууртунан жылмая турган. Сүйүктүү Пайгамбарыбыз ошондой эле, майрам күндөрү, тойлордо сахабаларын көңүлдүү отурууга чакырган. Демек, момун-мусулмандардын да эс алууга укугу бар жана шарияттын негизинде көңүл ачууга болот. Бирок, булардын баары мусулманды кайдыгерликке жетелебеши керек. Бүт нерсе сүннөттүн чегинде болсо адамга эң жогорку деңгээлде кайталангыс ырахат тартуулайт.

Ислам дини ибадаттарды ар түрдүү тариздерге бөлүп, ар кайсы учурларга жайып койгон. Мунун өзү адамды чарчатпастан, тажатпастан ар дайым Жараткан менен бирге болууга тарбиялай турган кынтыксыз ыкма болуп эсептелет. Өзүн ар дайым Жаратканга жакын сезген адам анык бакыттын даамын татат.

149. Нур сүрөсү, 41-аят.
150. Зарият сүрөсү, 56-аят.

Сөзүбүздүн акырында мына бул маселеге да токтоло кетели, ибадатка эң татыктуу жападан жалгыз Зат – Алла Таала. Себеби, ибадат – бул, таазимдин, урмат-сыйдын, баш ийүүнүн туу чокусу. Мындай таазим жалгыз Аллага гана арналышы кажет. Бул жалгыз Өзүнүн гана акысы. Анткени, Алла Таала бизге турган турпатыбызды, жашообузду жана жакшылыктын баарын берген Зат. Алладан башка зат үчүн башты саждага коюу арам болуп эсептелет.

## 1. Даарат жана тазалык

Ислам дини тазалыктын бардык түрүнө өзгөчө маани берет. Динибизде дене-

мүчөнүн, айлана-чөйрөнүн жана ички дүйнөнүн тазалыгына өтө жогорку деңгээлде талап коюулган. Мусулман катары ар тараптан таза, тыкан, кичи пейил жана жөн билги болушубуз керек. Ислам ошондой эле, жанга жагымдуу атырларды колдонуусуну маанилүү сүннөт катары эсептейт. Ошондуктан, тазалык Исламда ибадат катары кабыл кылынат жана ага бардык ибадаттардын башынан орун берилген. Ыйман келтирген адам дароо гусул алып, жуунуп-тазаланышы керек.[151] Намаз окуу, Каабаны айланып таваф кылуу, Куран окуу сыяктуу ибадаттар дааратсыз кабыл кылынбайт.

Азирети Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)* кутман сахабаларын тамактануудан мурда жана кийин кол жууп,[152] ал эми жатаарда даарат алып жатууга үндөгөн.[153] Ал тургай аларды мүмкүн болсо, ар дайым даарат менен жүрүүгө чакырган.[154]

151. Абу Давуд, Тахарат, 129/355.
152. Тирмизи, Ат-има, 39/1846.
153. Бухари, Вудуу, 75; Муслим, Зикир, 56.
154. Ибн Маажа, Тахарат, 4; Муватта, Тахарат, 36; Ахмад, V, 276, 282; Дарими,

Күндөрдүн биринде эртең менен Азирети Пайгамбарыбыз азанчы Билалды *(Алла ага ыраазы болсун)* чакырып:

-Эй, Билал! Кайсы амалың менен менден мурда бейишке кирдиң? Мен (түшүмдө) бейишке кирген сайын, кепичиндин[155] тыкылдаганын угам. Кече түнү да (түшүмдө) бейишке бардым. Кепичиндин тыкылдаганын дагы уктум, – деп суроолуу карайт. Азирети Билал:

- Оо, Алланын Элчиси. Дайыма азан айтуудан мурда түрдө эки ирекет намаз окуйм. Даараты сынса, дароо даарат алам. Мойнумда Алланын эки ирекеттик намаз акысы болгондугун ойлойм, – дейт.

Анда Азирети Пайгамбарыбыз:

- *Демек, сен мына ушул экөөнүн аркасы менен (ошол бийик даражага жетипсин),*- дейт *(Тирмизи, Манакиб, 17/3689; Ахмад, V, 354).*

Алла Таала даараттын алынышы жөнүндө үстүртөн маалымат берип, аны намаз окуу үчүн парз кылган аятынын акырында мындай дейт:

«**Алла силерге кыйынчылык каалабайт. Ал силерди тазартууну, ошондой эле шүгүр кылуунар үчүн Өз жакшылыктарынын толук болуусун каалайт**» *(Маида сүрөсү, 6-аят).*

Исламда ошондой эле намаз окуй турган адамдын кийим-кечеси да, намаз окуй турган жери да таза болушу кажет.

Алла Таала парз кылган даарат, гусул жана башка тазалыктарга үңүлө назар салганыбызда, булардын ден-соо-

Тахарат, 2.

155. Кепич – бут кийим.

лукка да өтө чоң пайдалары бар экендигин көрөбүз. Ырас, мусулмандар булар аркылуу чоң сооп табышат. Экинчиден, өздөрүн да, айлана-чөйрөсүн да таза кармагандыгы үчүн ден-соолугу чың болот, сергек жашоо күтөт. Азирети Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)*:

*«Тазалык – ыймандын жарымы»* - деген хадисинде эмне деген гана терең маани жатат *(Муслим, Тахарат, 1)*.

Момун-мусулмандар тирүү кезинде тазалыкка өзгөчө маани бергени сымал, өлгөндө Алланын алдына күнөөдөн таза, шарияттын эрежелери менен барууну самашат. Ошондуктан, момун-мусулмандар көз жумган маркумду аруулап жууп, аппак кепинге ороп, атыр сээп, таза топуракка көмүшөт. Кыямат күнү жерден таптаза болуп кайра тирилүүсү үчүн дуба кылышат.

## 2. Намаз

Пендени Жараткан Кудуреттин алдына алып чыга турган ибадаттардын эң улуусу – бул, намаз. Анткени, намаз маани-маңызы, мазмуну жана даражасы жагынан бардык ибадаттардын өзөгү катары туу чокусунда турат.

Ааламдагы күн, ай, жылдыздар, тоолор, бак-дарактар, жан-жаныбарлар, айтор, жандуу-жансыздын баары зикир абалында, т.а., жалгыз Жараткан Алланы даңктаган абалда болушат. Алар Алла Таалага биз билбеген таризде ибадат кылышат. Өсүмдүктөрдүн ибадаты **кыям** абалында, жан-жаныбарлардыкы **руку** абалында, жансыз сыяктуу көрүнгөн тоо-таш, түздүк-талаалардын жана башкалардын ибадаты **сажда** абалында болот. Асмандагылар да ушул сыяктуу абалдарда болушат. Периштелердин бир бөлүгү кыямда, бир бөлүгү рукуда, бир бөлүгү саждада, бир бөлүгү Жарат-

канды данктап тасбих жана тахлил айткан абалда болушат. Ал эми, Алла Таала момун-мусулмандарга намазды өзүнчө «мираж» катары ыроолоп берген. Анда жандуу-жансыздардын ибадаттарынын баары топтолгон. Андыктан, намазды чын ыкластан окугандар асман-жерде жашаган бүтүндөй жандуу-жансыздын ибадаттарын аткаргандай көп соопко эгедер болуп, Алланын өзгөчө ырайымына бөлөнүшөт.

Бул дүйнөдө намазга окшош бир дагы ибадат жок. Адам намаз окуп жаткан мезгилде намаздан башка эч нерсеге көңүл бурбайт. Намаз аны тиричилик менен болгон байланышын үзөт. Алла Тааланын алдына алып чыгат. Башка ибадаттарда мындай эмес. Маселен, орозо кармаган адам орозо учурунда өз жумуштары менен алек болуп, ал эми ажылыкка барган адам кааласа, базарга барса болот. Аятта мындай деп айтылат:

**«Сажда кылгын да, жакында!»** *(Алак сүрөсү, 19).*

Намазда пенденин дене-мүчөсү кыймылга келип, ойдун баары бир жерге топтолот. Муну менен адам баласынын ден-соолугу чыңалат жана жашоосун белгилүү тартипке ылайык өткөрүүнү жана убакытты туура пайдаланууну үйрөнөт.

Ал эми руханий жактан намаз адамды Алланын алдында туруунун адебин сактоого, терең ой жүгүртүүгө тарбиялаган жана ыйманды бекем сактоого дем-күч берген өзгөчө берекелүү ибадат болуп саналат.

Намаз жалпы коомго да кайталангыс оң таасирин тийгизет. Ал элди биримдикке, тынчтыкка, ынтымакка, боордоштукка чакырат. Айрыкча, жамаат менен окулган намаз, жума жана айт намаздары адамдарды улутуна, жерлигине, өңү-түсүнө, тилине, мансабына, байлыгына карабастан бир сапка тизип, жалгыз Аллага ибадат кылууга, ал аркылуу

биригүүгө, бири-бирине арка-жөлөк болууга, жардамдашууга тарбиялайт.

Намаз адамдын жан дүйнөсүн көркүнө чыгара турган баа жеткис ибадат. Мусулман адам намаз аркылуу Алланын алдына чыгып, ыклас, адеп, такыбаалык, чынчылдык сыяктуу асыл сапаттарга ээ болот. Намаз мусулман адамдын жан дүйнөсүн байытып, көнүлүн жазга айландырат.

Намаз күн сайын беш маал окулгандыгы үчүн дайыма Алла Тааланы эстеп жүрүүгө тарбиялайт. Жүрөктү Жаратканга жакындатат. Ал Жаратkandын чексиз кудуретин, чексиз ырайымын, чексиз мээримин, тендешсиз улуктугун, каардуулугун жана оор азабын эске салат. Ошентип, адамды ар кандай жаман сөздөрдөн, жаман адаттардан жана күнөө иштерден алыс кармайт. Куран аяттарынын биринде маалымдалгандай:

«(Эй, Мухаммед!) **Сага вахий аркылуу түшүрүлгөн Китепти оку! Ошондой эле намаз оку! Албетте, намаз** (адам баласын) **бузукулуктан жана күнөөлөрдөн алыс кармайт. Алланы зикир кылуу – бул, эң чоң иш. Алла Таала жасаган ар бир ишиңерди билип турат**» *(Анкабут сүрөсү, 45-аят).*

«Күндөрдүн биринде бир адам Азирети Пайгамбарыбызга келип:

- Баланча адам түнкүсүн намаз окуйт да, таң аткан соң уурулук кылат! – деп суроолуу карайт. Анда Азирети Пайгамбарыбыз (саллаллаху алейхи васалалм):

- Эгерде ал намазды чын ыкластан окуса, намаз жана намаз учурунда окуган Куран аяттары аны жаман ишинен кайтарат! – дейт» *(Ахмад, II, 447).*

Бүгүнкү күндө дүйнөнүн башка өлкөлөрүнө салыштыр-

малуу кылмыштуулук мусулман өлкөлөрүнө өтө төмөн көрсөткүчтө. Себеби, мусулман пендеде Кудайдан коркуу, адамдын акысына астейдил мамиле бар. Европалык изилдөөчүлөр «Ислам өлкөлөрүндө кылмыштуулук эмне үчүн өтө аз кездешет?» - деген суроорун айланасында олуттуу түрдө илимий изилдөөлөрүн жүргүзүп келет.[156]

Мунун эң маанилүү себеби - Исламдын ишеним негиздери, андагы ибадаттар жана адепке тарбиялаган эрежелери. Исламдын тарбиясын алган адам Алладан коркот, ийненин көзүнчөлүк болсо да, жасаган ар бир ишинин акыреттеги акыбетин көрө тургандыгын билет. Ошентип, ал жакшылыкка жанашып, жамандыктан жаа бою качып, адал өмүр сүрөт.

Белгилүү убакты-саатында окулган намаз адамды белгилүү убакыт аралыгында аралыксыз жасап жаткан жумушунан бошотуп, эс алдыруу менен өзүнө келтирет. Жараткан Эгесине шүгүр келтирүүгө жана ибадат аркылуу Анын чексиз мээримине бөлөнүүгө мүмкүнчүлүк түзүп берет. Саждага жыгылган адам Жаратканга жакындайт.

Адамдарды улам барган сайын бири-биринен алыстаткан, байлыктын, өзүмчүлдүктүн кулу кылган, бүгүнкү күндүн өтө олуттуу бир көйгөйү –адамды жалгыздыкка жетелеген сезим. Инсанды психологиялык ооруларга дуушар кылган бул сезимдин эч жерден табылгыс дарысы – бул, намаз. Жеке болсун, же көбүрөөк сооп табуу үчүн жамаат менен болсун, айтор, окулган ар бир намаз жалгыздык сезимди күн сайын эң аз беш жолу басандатат. Жеке окулган чакта намаз пендени Алланын астына чыгарат жана ага жалгыз эмес экендигин эскертип турат. Ал эми, жамаат менен окуган кезде да Алланын алдына барат жана мусулман боордошторy менен чогуу болот.

156. Буга мынабу жазма булактын өзү деле далил боло алат: Cordova, Ana; “An Examinational Causes of Low Murder Rates in Islamic Societies”: *American Society of Criminology*.

Социология илими боюнча чыгаан адис, профессор Үмүт Мерич мындай дейт:

«Намаз окуган коомдун психологияга, ал эми зекет берген коомдун социологияга эч кандай муктаждыгы жок!»

Алла Таала намаз жөнүндө: **«Сажда кылгын да, жакында!»[157] - дейт. Ошондой эле бейпилдикке жеткен пенделер намазды «хушуу» сезими менен чын ыкластан окуй тургандыгын айтат.[158] Намазын хушуу менен окуган адамдын Алла Таалага болгон сүйүүсү, тобокелдиги жана моюн сунуучулугу бекемдейт. Мындай адам ар кандай психологиялык оорулардан алыс болот. Анткени ал эң улуу күчкө, т.а., Алла Таалага гана моюн сунуп, өзүн Ага гана тапшырып койгон абалда болот.**

**Намаз окуган адам Алла Тааланын карамагында болгондугун сезип, бейпилдикте жашайт. Азирети Пайгамбарыбыз (саллаллаху алейхи васалам) намаз окубагандар жөнүндө мындай деген:**

*«...Кимде-ким намазды билип туруп окубай койсо, ал Алла Тааланын карамагынан алыс калат» (Ибн Маажа, Фитан, 23).*

Намаз окуган коомчулук ар тараптан бекем болот. Пайгамбарыбыздын учурунда Күндөрдүн биринде бир дарыгер Мединага иштөө үчүн келет. Арадан бир топ убакыт өтөт. Бирок, ага эч ким кайрылбайт жана ооруга чалдыккан эч бир адамды жолуктурбайт. Акырында Азирети Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)* ага өз жерине кайтышын айтат.[159] Бул нерсе да жогорудагы профессордун айтка-

157. Алак сүрөсү, 19-аят.
158. Муминуун сүрөсү, 1-2-аяттар.
159. Халаби, Инсанул-Уйуун, III, 299.

нынын бир далили. Жазма булактарга назар салганыбызда, Пайгамбарыбыздын учурунда психологиялык ооруларга чалдыккандар жокко эсе болгон.

Алла Таала Азирети Пайгамбарыбызды бүткүл адамзатка үлгү катары жөнөткөн. Ал ар тараптан үлгү болгондой эле, психологиялык тарбия жагынан да үлгү болгон. Ыймандуу коомду куруу жагынан кайталангыс ар тараптуу өрнөк болгон. **«Асру саадат»** т.а., **«бактылуулук кылымы»** - делген алтын доордо жашаган кутман сахабалар бул айтылгандардын эң таасын далил, Пайгамбар тарбиясынын жемиши десек болот.

Мындан сырткары намаз ыймандан кийин Жараткан Алланы данктап эстөө үчүн аткарылган ибадаттардын эң башында турат.[160] Келмеден кийинки эле Исламдын эң негизги түркүгү болуп саналат. Намаз окуган адамдын кичине күнөөлөрү кечирилет. Күндөрдүн биринде, Азирети Мухаммед *(саллаллаахy алейхи васаллам)* кутман сахабаларына кайрылып: – *Бирөөнөрдүн эшигинин алдында бир дарыя агып турат дейли. Анан ал адам, күн сайын ошол дарыяга түшүп, тазаланып турса, анда кир калат деп ойлойсуңарбы?* - деп суроо узатат. Анда сахабалар бир ооздон: - Жок, калбайт, - деп жооп беришет. Анда Пайгамбарыбыз: – *Беш маал намаз окуу дал ушундай. Алла Таала беш маал намаз менен кулун күнөөлөрөн тазалап турат,* - дейт *(Муслим, Масажид, 283; Бухари, Мавакыт, 6).*

Азирети Пайгамбарыбыз бул жерде бирде толкуп, бирде мелмилдеп үйдүн астынан агып жаткан дайраны мисал келтирип жатат. Тагыраак айтканда, үйүндүн астындагы дайрадан суу алып, жуунуп-тазалануу өтө оңой! Пайгамбарыбыз бул хадиси аркылуу, мисалдагыдай өтө оңой аракет

160. Муслим, Иман, 137-140,

менен Алла Таала убада кылган жакшылыктарга ээ болууга үндөгөн.

Намаз **бейиштин ачкычы**[161] болгондугу үчүн Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)* бейишке кирүүнү жана ал жерде өзүнө кошуна болууну каалагандарды көптөн-көп сажда кылууга чакырган.[162]

Сажда, ошол эле учурда тозоктон арылууга себепкер болот. Бул боюнча куттуу хадистердин биринде мындай деп келет:

*«…Кыямат күнү Алла Таала тозокко түшө тургандардан каалаганына ырайым кылат. Периштелерине бул дүйнөдө жалгыз Өзүнө (Аллага гана) ибадат кылгандарды ал жерден чыгарууга буйрук берет. Алар буйрукту дароо аткарышат. Периштелер аларды сажда изинен таанышат. Алла Таала тозокко сажда издерин күйгүзүүсүн арам кылган. От адамдын бар-жогун күйгүзүп, бир гана сажда изине тийбейт» (Бухари, Азан, 129).*

Саждадагы негизги максат – намаз. Кээ бир аяттарда жана айрым бир куттуу хадистерде намаз эң маанилүү парзы болуп эсептелген «сажда» сөзү менен эскерилген.

Намаздын дагы бир маанилүү пайдасы бар. Ал бейишке кирген момун-мусулмандарга Алла Тааланын жамалын көрсөтөт. Кутман сахабалардан Жарир мындай *(Алла ага ыраазы болсун)* дейт:

«Бир күнү түнүчүндө Алланын Элчиси *(саллаллаху алейхи васаллам)* менен бирге олтурган элек. Пайгамбар *(алейхис салам)* айды карап:

- *Мынабу толгон айды бири-биринерди жөөлөшүп-түрт-*

161. Ахмад, III, 340.
162. Муслим, Солаат, 225, 226; Ахмад, III, 428, 500.

*күлөшпөй кандай көрүп турсаңар, (бейишке барганда) Жараткан Эгенерди дал ошондой ээн-эркин көрөсүңөр. Андыктан, күн чыккандан жана күн баткандан мурдакы бардык намаздарды колуңардан келишинче калтырбай окугула!* – деген соң мына бул аятты окуду:

**«...Күндүн чыгышынан жана батышынан мурда Жараткан Эгеңди даңктап улукта! Кечки убактарда жана күндүздүн эки тарабында да Жараткан Эгеңди даңкта! Балким, Жараткандын ыраазылыгына жетерсиң!»** *(Тоохаа сүрөсү, 130-аят); (Бухари, Мавакит, 16, 26; Тафсир, 50/1; Тавхид, 24; Муслим, Масажид, 211).*

Кыскасын айтканда, намаз инсандын жаратылуудагы эң негизги максатына жеткире турган өзгөчө маанилүү ибадат. Адамдын дене түзүлүшү руку-сажда сыяктуу намаздын шарттарын жеңил гана аткара тургандай таризде жаратылгандыгы да муну далилдеп турат. Ошондуктан адам баласы жашоосун беш маал намазга жараша тартипке салып, бул куттуу ибадатты жашоонун айныгыс бөлүгүнө айландырышы керек.

## 3. Орозо жана куттуу Рамазан айы

Орозо – бул, Алла Тааланын буйругун аткарып Анын ыраазылыгын табуу үчүн таң аткандан күн батканга чейин жеп-ичүүдөн, жыныстык катнаштан алыс болуу аркылуу аткарылган ибадат.

Эң алгач орозо, намаз, зекет, кайыр-садага, зикир, Куран окуу, жардамдашуу, конок күтүү сыяктуу ибадаттар жана жакшылык иштер менен көркүнө чыккан Рамазан айы береке-кутка толгон ай. Ал айлардын эң улуусу.[163] Бул айда

163. Байхаки, Шуаб, III, 314-315; Хайсами, III, 140.

Алла Таала пенделерине чеги жок жакшылыктарын жаадырат. Күнөөлөрүнөн арылгысы келген пенделер үчүн кечиримдүүлүктүн эшиктерин кеңири ачат. Ийненин көзүнчөлүк жакшылыкка тоодой сооп ыроолойт. Азирети Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)* мындай дейт:

*«Рамазан айы башталганда бейиштин эшиктери ачылып, тозоктун эшиктери жабылат. Шайтандар чынжырга байланат» (Бухари, Бадул-холк, 11; Муслим, Сыям, 1, 2, 4, 5).*

**Орозонун сырлары**

Убактылуу ырахаттардан баш тартып, түбөлүк жыргал жашоого Алла Таала Өзү буюрган дал ушул орозо ибадаты аркылуу жетүүгө болот. Орозо кармаган момун-мусулман адам эртеден кечке чейин ибадат кылып жаткандыгын жана напси менен күрөшүп жаткандыгын билиши керек.

Орозо бизди сынак жашоодо адамга эң керектүү «чечкиндүүлүк, сабырдуулук, туруктуулук, эрктүүлүк, топуктуулук, шүгүрчүлүк, кайратмандык, напсинин азгырыгына алданбоо» сыяктуу касиеттерге тарбиялайт. Орозо - напсинин жеп-ичүүдөн, кумардан ары өтпөгөн түгүнбөс каалоолоруна каршы адамдын адамдык касиетин, ар-намысын, кадыр-баркын сактай турган улуу ибадат.

Орозо адамды ач калтырып, жыныстык катнаштан алыс кармоо менен Жараткан Алланын чексиз жакшылыктарынын кадыр-баркын сездирет. Ошону менен бирге, кедей-кембагалдардын ал-абалын эске салып, аларга камкор мамиле жасоого шыктандырат. Шүгүр келтиргенди үйрөтөт. Орозо бул жагынан коомдук жашоодогу көрө албастык, ичи тарлык, өчөшүү, кастык, душмандык сыяктуу терс сапаттардын алдын алуучу эң таасирлүү ибадат. Орозо жеке эле бизге эмес, бизден мурун жашап өткөн коомдорго да парз кылынган.

**«Эй, ыйман келтиргендер! Орозо мурдагы коомдорго парз кылынгандай, Алладан коркушуңар үчүн силерге да парз кылынды»** *(Бакара сүрөсү, 183-аят).*

Исламда парз болуп эсептелген ибадаттардын ар бири жүрөктөгү ар кандай рухий илдеттерге өз-өзүнчө дары сыяктуу. Напсинин түгөнбөгөн каалоолору, дүйнөнүн миң кубулма кооздуктары, көңүл ачуунун ар кандай ыплас түрлөрү руханий жана заттык ооруларды пайда кылат. Ал үчүн алдын алуу жана сактануу зарыл. Коргонуунун эң таасирлүүсү орозо болуп эсептелет. Пенде үчүн эмне пайдалуу, эмне зыяндуу экенин эң жакшы билген Алла Таала орозону Өзү буюрган.

Чынында эле орозо шыпаалыгы жагынан жан дүйнөдөгү жана организмдеги көптөгөн оорулар үчүн эң мыкты дармек. Ошол себептен, ал Курандын тили менен айтканда, **«саналуу гана күндөрдө»** кармалат. Анткени, дары дайыма колдонулса, ден-соолук ага көнүп калат да, эч кандай пайдасы болбойт. «Мен мындан кийинки өмүрүмдүн акырына чейин орозо кармап өтөм!» - деген сахабасына Пайгамбарыбыз ушул себептен:

- *Бүт өмүрүн орозо кармоо менен өткөргөн адамдын орозосу болбойт!* – деп, үч жолу кайталаган *(Бухари, Савм, 55-57).*

Отуз күндөн аз кармалган орозо таасирсиз боло тургандыгын, ал эми кырк күндөн ашыкчасы көнүмүш адатка айланып, анын толук пайдасы болбой тургандыгын дарыгерлер да аныкташкан.

Орозо адамды белгилүү убакыт аралыгында жеп-ичдөн тыйылуу аркылуу эрктүүлүккө үйрөтөт. Ошондой эле, тамаксоолуктун кесепетинен пайда боло турган оорулардын алдын алат. Организмдеги бир жыл бою аралыксыз

иштеген тамак сиңирүү системасы орозодо бир ай эс алат жана бул мезгилде семиз адамдар салмак ташташат.

Жан-жаныбарларга, өсүмдүктөргө, ал тургай жансыз сыяктуу көрүнгөн нерселерге назар салганыбызда, алар да белгилүү мөөнөт аралыгында өздөрүнчө «орозо» кармагандыгын байкоого болот:

Биологиялык изилдөөлөр жырткыч жаныбарлар кар жааган кезде курсактарын тойгузуу үчүн эч нерсе таба алышпагандыгын көрсөткөн. Мунун натыйжасында бул жаныбарлар кышкысын уктап, жазга чейин орозо кармагандай болушат.

Бак-дарактар да ушундай. Кышкысын жалбырактарын күбүп уйкуга киришет. Жаз келип, муздар ээригенге чейин тамырына бир тамчы суу жетпейт. Жер жылый баштагандан тарта ооз ачкансып, кадимкидей жанданып, бүчүр байлайт.

Акыркы учурларда медицинада колдонула баштаган дарылоонун жаңы ыкмасы –өтүшүп кеткен (хроникалык) оорулар адамдын абалына жараша узун же кыска мөөнөттүү орозолор менен дарыланып келет.[164]

Орозонун белгилүү бир айда кармалышы мусулмандардын биримдигин, ынтымагын жана тынчтыгын сактоо өңүтүнөн өзгөчө мааниге ээ. Жамаатташа жапатырмак жасалган иштер оңой болорун жакшы билебиз. Анын сыңарындай, куттуу Рамазан айында момун-мусулмандар жарык маанай менен жапатырмак орозо кармашат. Саналуу гана күндөр үчүн парз кылынган орозо саналуу гана күндөрдөн турган өмүрүбүздүн көркүнө көрк кошот.

Куттуу Рамазан айынын, мындан сырткары, жылдын бардык мезгилдерин басып өтүшүнүн да өзүнчө сыры бар.

164. Prof. Dr. M. Hamîdullah, *İslâm'a Giriş,* s. 104.

Ырас, Рамазан айы жылдын төрт мезгилиндеги ысык-суук, салкын-жылуу жана узун-кыска күндөрдүн баарына кезек-кезеги менен туш келет. Ошентип, орозо белгилүү убакыт аралыгында ырахаты жылдын бардык күндөрүн өзгөчө береке-кутка бөлөйт. Бул жагдай орозо кармагандар үчүн да зор мааниге ээ. Чыныгы мусулмандар мындан сөз менен түшүндүрүп бере алгыс руханий ырахат алышат жана жылдын төрт мезгилинде орозо кармоо менен Алла Тааланын буйругуна ар дайым даяр экендигин далилдешет.

Алла Таала Рамазан айы жана орозо жөнүндө мындай дейт:

**«Рамазан айы - адамдарга туура жолду көрсөтүүчү жана ушул туура жолдун, жакшы менен жаманды ажырата билүүнүн ачык-айкын далилдери катары Куран түшүрүлгөн ай. Киминер ушул айга күбө болсонор,** (ошонунар), **орозо кармасын! Силерден ким** (бул айда) **ооруп калып, же сапарга чыкса, кармабай калган орозолорун башка күндөрдө кармасын! Алла силерге жеңилдикти гана каалайт, кыйынчылыкты каалабайт. Санды толуктагыла, силерди туура жолго салганы үчүн Алланы даңктагыла! Мүмкүн шүгүр келтирээрсиңер»** *(Бакара сүрөсү, 185-аят).*

Алла Таала орозону Ыйык Курандын түшүрүлүүсүнө шүгүр келтирүү үчүн кармообузду талап кылгандай маани жатат бул аятта. Ал пенделерине ар дайым жеңилдикти гана каалагандыктан, орозону да жеңилдетип койгон. Алла Таала пенделерин эч качан оор абалда калтырган эмес. Аяттын акыркы бөлүгүндө орозодон алына турган сабакка көңүл бурулган. Тагыраак айтканда, адам баласы орозо кармоо аркылуу Алла Тааланын чексиз кудуретин жана эсепсиз жакшылыгын түшүнүп, Ага эң жогорку деңгээлде шүгүр

келтиргенди үйрөнөт.

Айтор, орозонун өзөк маани-маңызы – жеп-ичүүдөн тыйылуу, утурумдук дүйнөнүн азгырыктарынан алыс болуу жана жүрөктү Алла Тааладан башка бүт нерседен тазалоо, эң жогорку руханий деңгээлге көтөрүлүү.

**Орозонун артыкчылыгы**

Мавляна Жалаладдин Руми (куддиса сиррух) мындай дейт:

*«Адамдын эң негизги азыгы – бул, Алланын нуру. Ага кара курсакты ашыкча тойгузуу жарашпайт. Адамдын эң негизги азыгы – Алланын сүйүүсү жана парасаттуулук.*

*Адам, негизи, руханий азыгын унутуп, кара курсагын гана ойлоп калгандыгы үчүн бактысыз. Ал ошон үчүн эч нерсеге тойбой келет. Ашыкча ышкысынан жүзү саргарып, буттары титиреп, жүрөгү лакылдап согот. Ал «Түбөлүктүүлүктүн, бейпилдиктин азыгы кайда?!» - деп жаткан сыяктуу абалда болот.*

*Алла Таала шейиттер үчүн «ырыскысы берилүүдө» - деди. Ал руханий азык үчүн дененин да, оοздун да кереги жок!»*

Аз тамактануунун, айрыкча, ач болуп, орозо кармоонун кайталангыс он пайдасы бар:

1. Ачка жүргөндө жүрөк бейпил, зээн курч абалда болуп, ал эми ток жүргөндө наадандык жана унутчаактык күч алат.

2. Ач жүргөндө жүрөк ийге келип жумшак болот да, дуба-ибадаттарды ырахаттануу менен орундоого болот. Ал эми ток кезде жүрөк катуу болуп, ибадаттардан эч кандай

ырахат алынбайт.

3. Ач жүргөн кезде жан дүйнө сергип, адам кичи пейил болсо, ал эми ток жүргөндө текеберлик, бой көтөрүүчүлүк, мактанчаактык сыяктуу жаман сапаттар күч алат.

4. Ач жүргөндө күнүмдүк наныna жетпеген кедей-кембагалдар, жарды-жалчылар, жетим-жесирлер эске түшөт. Ток кезде булардын эч бири эске келбейт.

5. Ачка кезде кумарлануу, дүүлүгүү сыяктуу напсилик сезимдер дээрлик жоголот. Ал эми ток жүргөндө «нафсу аммара» - деген, адамды дайыма жамандыкка жетелеген напси күчкө толот.

6. Ач жүргөн кезде дене-мүчө чыйрак, сергек абалда болот. Ток кезде адамга уйку, ыкшоолук, жалкоолук сыяктуу сезимдер үстөмдүк кылат.

7. Ачка жүргөндө ибадаттарды аткаруу жеңил. Ал эми ток кезде жалкоолук күч алып, ибадаттарды аткаруу оор болот.

8. Аз-аздан тамактанып жүргөн кезде ден-соолук чың болсо, ашыкча тоюуп жүргөндө ден-соолук акырындык менен алсырап, ар кандай ооруларга чалдыгат.

9. Ачка жүргөндө адам өзүн жеңил сезсе, ток кезде ыкшоо тартып өзүн оор сезип калат.

10. Ач жүргөн кезде кайыр-садага берүү, кызмат кылуу абдан жеңил. Бул жакшылыктар кыямат күндүн болуп көрбөгөндөй мээ кайнаткан ысык аптабында салкын көлөкө алдында болууга себепкер болот. Ал эми ток жүргөндө сарандык, ысырапчылык сыяктуу жат сапаттар күч алат. Бул сапаттар адамды чоң жоготууга учурата тургандыгы бышык.

Демек, ток жүрүү напсинин миң түркүн азгырык-каалоолорун жандандырса, ал эми ашыкча ачкалыктан алыс

болуу менен бирге ач жүрүү адамдын ден-соолугун чыңдап, акылын тунук абалда сактайт.

Ошентип, орозо адам баласынын ар тараптан чың болушуна зор салымын кошот. Бул багытта Азирети Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)* мындай деген:

*«Орозо кармагыла да, (жан дүйнөңөрдү да, ден-соолугуңарды да) чыңдагыла!» (Хайсами, III, 179)*

Төмөнкү маселе, ашыкча тойбой, жетиштүү наар алып жүрүүнүн пайдасын айтып тургансыйт. Алла Таала элчилерин пайгамбарлыктын береке-кутун алууга орозо аркылуу даярдаган. Алар эң бийик даражага жеткен кезде белгилүү мөөнөт аралыгында адамдардан алыстап, асыл сапаттарга бөлөнүшкөн. Ошентип, алардын жүрөктөрү Алланын вахийин кабыл алууга даяр абалга келген.

Маселен, Муса *(алейхис-салам)* Тоорат түшүрүлгөнгө чейин Сина тоосунда кырк күн, кырк түн орозо кармаган.

Ал эми Иса *(алейхис-салам)* дагы Инжилден алгачкы сөздү укканга чейин кырк күн, кырк түн бою орозо кармаган.

Мухаммед *(саллаллаху алейхи васаллам)* болсо Куран түшүрүлгөнгө чейин бир канча жыл бою Меккенин кыйырындагы Хира үңкүрүнө барып, күндөрүн ар кандай ибадаттар менен өткөргөн. Акырында, Жабраил периште Алланын алгачкы аяттарын алып келген. Андан бир нече жылдан кийин Азирети Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)* Миражга чыгып, Алла Таала менен жолуккан. Бирок, буга чейин бутпарастар үч жыл бою ар тараптан карым-катнашты үзгөндүктөн, ачкалыкка жана түйшүктүн түрүнө сабыр кылуу менен руханий жактан эң бийик даражага чыккан.

Бул окуялардан байкалгандай, орозонун негизги максаты жана пайдасы адамдын жан дүйнөсүнө багытталган. Андыктан, орозону ибадат кыламын деген ниетте гана кармоо зарыл. Тагыраак айтканда, орозону Алланын буйругун аткаруу үчүн гана кармоо керек. Эгерде ким орозону сырткы пайдалары үчүн кармаса, анда ал орозо ибадат болбой калат. Демек, орозо кармаганда ашказандын иштешин жакшыртуу, салмак таштоо сыяктуу ниеттер болбошу кажет. Мындай орозолордо Алланын ыраазылыгы четте калат, Кудай Өзү сактасын! Жалгыз Алланын ыраазылыгы үчүн кармалган орозолордо мындай пайдалар өзүнөн-өзү Алланын белеги катары ыроолонот.

Ошондуктан, орозо кармаган мусулман адам жүрөгүн напсинин түркүн азгырыктарынан алыс кармоого жан үрөшү кажет. Орозонун жеп-ичпөө сыяктуу сырткы шарттарын аткаруу менен гана чектелбей, жан дүйнөсүн ушак, калп сөздөрдөн, көрө албастык, ичи тарлык сыяктуу жат сапаттардан аруу сакташы керек.

Пенделердин орозого бекем болуулары үчүн ага өзгөчө артыкчылык берген. Маселен, бул айда бир жакшылыкка он эседен баштап, жети жүз эсеге чейин сооп берилет. Бирок, орозо бул жакшылыктардан сырткары болот. Анын кайрымын Алла Таала Өзү эсепсиз берет. Ал орозо кармаган пенделерин бул дүйнөдө да, акыретте да кубантып, бейиште аларга өзгөчө сый көрсөтөт. Азирети Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)* бул багытта мындай деген:

**«Алла Таала мындай деди: «Адам баласынын орозодон сырткары ар бир амалы** (ибадаты, жакшылык иштери) **өзү үчүн. Ал эми орозо Мен үчүн! Анын сообун Өзүм берем!»**

*«Орозо – бул, калкан. Аранардан орозо кармаган адам ал күнү жаман сөз сүйлөбөсүн жана (эч ким менен)*

*урушпасын. Эгерде кимдир бирөө ага акаарат келтирсе, же тийишсе:*

*-Мен орозодомун, - десин!*

*Мухаммеддин жанын чексиз кудуретинде кармап турган Алла Таалага ант берем! Орозо кармаган адамдын оозунун жыты Алланын алдында мисктен (жанга жагымдуу атырдан) да артык! Орозо кармаган адам сүйүнө турган эки учур бар:*

*Бирөөсү, ооз ачкан учуру, экинчиси, Жараткан Алланын алдына барып, кармаган орозосунун кайрымын көргөн учуру!» (Бухари, Савм, 9; Муслим, Сыям, 163)*

Кыскасы, орозо рухтун эң даамдуу азыктарынын бири болуп эсептелет. Ал пенденин ден-соолугун чыңдоо менен бирге, жан дүйнөсүн көркүнө чыгарат. Адал нерселерди дагы өтө аз колдонууга көндүрүү менен рухту бышырып-жетилтет. Уруксат берилсе да, адал нерселерди өтө аз колдонгон адам шектүү нерселерден алыс болуп, арам нерселерге такыр жолобойт.

## 4. Зекет

Зекет – бул, байлыгы атайын белгиленген өлчөмгө жеткен мусулман адамдар Алланын ыраазылыгы үчүн хижри жыл санак боюнча жылына бир жолу мал-мүлкүнүн 2,5 пайызын берүүгө милдеттүү болгон ибадат. Зекет кедейлерге, мискиндерге (жардыларга), зекет чогулткан кызматчыларга, көңүлүн Исламга жылытуу максатында динге астейдил ыклас койбогондорго, кулдарга, карызы барларга, Алланын жолунда кызмат кылгандарга жана орто жолдо калгандарга берилет *(Тооба сүрөсү, 60-аят).*

Жан-жаныбарлардын да, дан эгиндеринин да, мөмө-жемиштердин да зекети болот. Дан эгиндердин, мөмө-жемиштердин зекети «үшүр» - деп аталат.

Ислам дини зекетти парз кылып, ал эми мындан сырткаркы кайыр-садага сыяктуу жакшылыктарды адамдардын өз эркине калтырган.

**Бай жана кедей мусулмандардын милдеттери**

Бир коомдо бай-кедей, күчтүү-күчсүз, илимдүү-илимсиз сыяктуу ар түрдүү адамдардын жашашы биз билип-билбеген өтө терең сырларды камтып турат. Баарынан мурда бул дүйнөдө колубуздагы байлык-жакшылыктын баарын Жараткан Өзү бизге сыноо үчүн ыроолоп берген. Андыктан бизге ыроолонгон байлык да, кедейлик да сыноо үчүн берилген. Бул маселе боюнча Алла Таала Куран аяттарынын биринде мындай дейт:

**«Жараткан Эгең пендесин сынап, ага ийгилик-жакшылыктар бергенде. Ал: "Жараткан Эгем мени ардактап-сыйлады" - дейт. А, аны сынап, ырыскысын өлчөп** (кысып) **койсо: "Жараткан Эгем мени кордоду" - дейт»** *(Фажр сүрөсү, 15-16-аяттар)* .

Андыктан, байлык – бул, улуктук, ал эми кедейлик – төмөндүк эмес. Мунун баары Жараткандын сыноосу. Башка аятта мындай деп айтылат:

**«... Алардын дүйнө тиричилигиндеги ырыскысын Биз бөлүштүрүп бердик. Бири-биринин ишин бүтүрүшү** (б.а., бири-бирине кызмат кылуулары) **үчүн кээ биринин даражасын** (б.а., байлык жагынан) **кээ биринен жогору кылып койдук. Бирок, Жараткан Эгеңдин ырайымы алар жыйнаган каражаттан** (байлык-

тан) **алда канча пайдалуу»** - дейт *(Зухруф сүрөсү, 32-аят).*

Алла Таала пенделерине ар кандай ал-абал бергени сыңары, ар кандай деңгээлде жоопкерчиликтерди жүктөгөн. Ошону менен баарына бирдей адилеттүүлүктү камсыздаган. Мындан тышкары, бул аяттан адамдардын ортосундагы айырмачылык коомдун кайталангыс тең салмактуулугун жөнгө салууда өзгөчө мааниге ээ болгондугун байкоого болот.

Бай адам мал-мүлкүн кайдан таап, кай жерге сарптагандыгы боюнча, тагыраак айтканда, адал-арам кирешесинен, зекет, кайыр-садага сыяктуу жакшылык иштерди кылып-кылбагандыгы боюнча Алланын алдында эсеп берет. Ал байлыгынын белгилүү бир бөлүгүн кедей-кембагалдарга берүүгө милдеттүү болгондуктан, бул жаатта чоң сыноодо болот. Бирок, бул сыноосу менен бирге, башка сыноолорунан да ийгиликтүү өткөн адам Алланын ыраазылыгына жетүү аркылуу бейишке кирээри да анык.

Ал эми кедей адам сабыр кылып-кылбагандыгы, кедейлигине ыраазы болуп, болбогондугу, Аллага акаарат сөз айтып-атпагандыгы, байларга ичи тарып-тарыбагандыгы, абийирин сактап-сактабагандыгы боюнча суракка тартылат. Ал дагы мына ушул жана башка суроолордан ийгиликтүү өтүп, Алланын ыраазылыгына жете алса, анын бул дүйнөдө тарткан түйшүгү түбөлүк бакытка айланат.

Кедей киши бул дүйнөдө бай адамдын материалдык колдоосуна муктаж болгондой эле, бай адам бул дүйнөдө да, акыретте да кедейдин дубасына муктаж абалда болот.

Шүгүрчүл пенделердин катарын толуктаган берешен байлар менен сабырдуу кедейлер Алланын алдында бирдей даражада болушат. Ал эми өздөрүн өзгөчө сезип бой көтөргөн байлар менен сабырсыз, суранганды адатка айланды-

рып алган кедейлерге Исламда эскертүү берилген. Ошондуктан ,Азирети Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)* Жараткан Аллага:

*«Оо, Жараткан! Байлыктын да, кедейликтин да жамандыгынан жалгыз Өзүнө гана баш калкалайм»* - деп дуба кылган. *(Муслим, Зикир, 49)*.

Андыктан, ким Жалгыз Аллага гана таянып тобокел кылган, Жалгыз Аллага гана моюн сунган топуктуу, каниеттүү адам болсо, дал ошол чыныгы бай адам болуп эсептелет.

Ырас, кол жоорутуп адал эмгек менен мал-мүлккө эгедер болуунун өзү чоң жакшылык. Бирок, кептин төркүнү ошол мал-мүлктү, ага болгон сүйүүнү жүрөккө сиңирип албастан, аны адал жолго сарптоодо жатат. Бул жерде «адал жол» - дегенде, эң алгач адамга парз болуп эсептелген үй-бүлөсүн багуу маселесин да эске алуу керек. Ал эми туура байлыкты колдонбосо, ал адамды эки дүйнөдө тең чоң жоготууга учуратат.

Алланын жолунда кызмат кылуунун маанилүүлүгүн түшүндүүдө мына бул окуя өзгөчө мааниге ээ:

Бул окуяны кутман сахабалардан Азирети Башир бин Хасасия айтып калтырган:

«Күндөрдүн биринде Алланын Элчисинин *(саллаллаху алейхи васаллам)* алдына биат кылуу[165] үчүн бардым. Ал мага Алладан башка кудай болбогондугуна жана Азирети Мухаммед Анын кулу жана элчиси болгондугуна ише-

165. Араб тилинде «биат» – «сөз берүү, убада, ант берүү, моюн сунуу» - деген маанилерди түшүндүрөт. Бул сөздү дагы да жакындан түшүнүү үчүн мынабул аятка назар салсак болот: **«Эй пайгамбар! Эгерде сага момун аялдар келишип, Аллага бөлөк бирөөнү шерик кылбоого, уурулук кылбоого, аягы суюк – бузукулук кылбоого, өз балдарын өлтүрбөөгө жана жакшылык иштерде сага каршы болбоого убада-ант беришсе, анда алардын биатын кабыл ал! Алар үчүн Алладан кечирим сура! Албетте, Алла -Кечиримдүү, Боорукер»** (Мумтахана сүрөсү, 12-аят).

нип кубөгө өтүшүмдү, намаз окушумду, зекет беришимди, Исламга ылайык ажылыкка барышымды, Рамазан айында орозо кармашымды жана Алланын жолунда жихад кылышымды буюрду.

Мен: -Оо, Алланын Элчиси! Кудай акы, булардан экөөсүнө, жихадга жана зекетке күчүм жетпейт. Мусулмандар согуш майданынан качкан адамдын Алланын каарына калган абалда кайтаарын айтышууда.[166] Мен согуш майданына барган соң напсим өлүмдөн коркуп артка кайтышыма себепкер болуп калышынан корком. Ал эми зекет маселесине келсек, менин чакан гана бир короо коюм, анан он төөмдөн башка эч нерсем жок. Мен булар менен үй-бүлөмдү багып келем, – дедим.

Анда Алланын Элчиси *(саллаллаху алейхи васаллам)* муштумун түйүп, ары-бери жаңсап:

- Жихадың (Алланын жолунда кызматың) болбосо, садагаң болбосо, бейишке эмнең менен киресиң?! – деди. Мен дароо:

- Оо, Алланын Элчиси! Сага биат кыламын! – дедим да, бардык шарттарын кабыл кылып, ант бердим» *(Ахмад, V, 224; Хаким, II, 89/2421; Байхаки, Шуаб, V, 8; Хайсами, I, 42)*.

## Зекеттин жана кайыр-садаганын сырлары

Зекет, кайыр-садага сыяктуу жакшылыктар бардар адамдардын байлыкка алданып, адал жолдон адашуусуна жана муктаж адамдардын байларга болгон жек көрүүсүнө тоскоол болот. Ошентип, булар элдин ортосундагы ынты-

166. Бул маселе боюнча Куран аяттарынын биринде мындай делет: **«Кимде-ким кайра согушуу үчүн артка чегинип ыңгайлуу абалды ээлөө, же (өздөрүнөн) башка топко кошулуу максатынан сырткары ошондой (оор) күнү алардан (каапырлардан коркуп) артка чегинсе, анда ал Алланын каарына калат. Анын жайы тозок! Ал кандай жаман жер!»** (Анфал сүрөсү, 16-аят)

макты, биримдикти жана тынчтыкты бекем сактоого себепкер болот. Байлар менен кедейлердин ортосундагы аралык жакындаган болот. Натыйжада, кедейлердин саны дээрлик азайып, айрым бир жат көрүнүштөр өзүнөн-өзү жоюлат.

Зекеттин ар башка адамдарды кандайча бири-бирине көңүлүн жылытканын таасын айгинелеп турган мына бул окуя өзгөчө мааниге ээ:

«Азирети Умар *(Алла ага ыраазы болсун)* адаттагы күндөрдүн биринде бир үйдүн жанынан өтүп калат. Эшигинин алдында улгайган көзү азиз адамдын кайыр сурап олтурганын көрөт. Аркасынан жакындап:

- Сен кайсы ахлу-китабдансың?[167] – деп сурайт.

Карыя иудей болгондугун айтат.

Азирети Умар андан сурайт:

- Сен бул абалга эмне себептен түшүп калдың?

Иудей карыя:

- Мени жизия,[168] кедейлигим жана карыялыгым ушул абалга түшүрдү – деп жооп берет.

Азирети Умар дароо карыяны жетелеп, үйүн көздөй алып жөнөйт. Ага үйүндөгү анча-мынча азык-түлүгүн берет. Андан соң Ислам мамлекетинин казына башчысын чакырып, мындай дейт:

- Мындай адамдарга өзгөчө көңүл бур! Аллага ант берем! Булардан жаш кезинде пайдаланып, жашы өткөн соң

167. Ахлу китаб – Ыйык Китеп берилген элдер. Бул сөз христиандарга жана иудейлерге карата колдонулат.
168. Жизия – Ислам мамлекетинин карамагындагы башка диндин өкулдөрүнөн алынган салык. Ислам мамлекети жизия төлөгөндөрдү сырткы күчтөрдөн коргоого милдеттүү болгон.

минтип кароосуз калтыруу бизге жарашпайт…

Ушул окуядан кийин Азирети Умар *(Алла ага ыраазы болсун)* мындай муктаж адамдардан жизия алууга тыюу салган.[169]

Биз мусулман эместер менен адам катары бирдейбиз. Акыркы дем ар ким үчүн белгисиз болгондугу үчүн бардык адамдарга жылуу мамиле жасоо керек. Айрыкча, мусулман эместерге көз жумганга чейин ыйман келтирип калышына үмүт кылуу менен жакшы мамиле кылуу зарыл. Ошондуктан, зекеттен болбосо да, кайыр-садагалардан аларга да бөлүп берүүгө болот. Муну менен алардын Исламды кабыл алышына себепкер болуп калышыбыз толук ыктымал. Мунун эң таасын мисалын Азирети Пайгамбарыбыздын өрнөктүү өмүр кенчинен байкай алабыз:

«Азирети Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)* хижри жылсанактын 7-жылы Хайбарды колго алган соң ачарчылык өкүм сүргөн Меккеге жардам катары бир топ азык-түлүк жөнөтөт. Меккенин башчысы Абу Суфян булардын баарын кабыл алып, кедей-кембагалдарга таратат. Өзү ал учурда бутпарас болсо да, Азирети Пайгамбарыбыздын мынчалык берешендигине бир жагынан таң калса, бир жагынан суктанып:

- Кудай, боордошумдун уулун жакшылыкка жеткизсин! Себеби, ал туугандык милдетин аткарды! – деп чын көңүлдөн ыраазы болот».[170]

Мына ушул сыяктуу жакшылыктар меккеликтердин жүрөгүн ийге келтирип, Мекке колго алынган кезде баары чогуу Исламды кабыл алышына зор салымын кошкон.

169. Абу Юсуф, Китабул-Хараж, Дарус-Салах, 259-260.
170. Якуби, Тарихул-Якуби, Бейрут 1992, II, 56.

Осмон мамлекетинин учурунда да ушул сыяктуу жакшылыктар тунгуюк жашоонун азабын тарткан далай адамдардын ыйманга келишине себепкер болгон.

Ал эми зекет катары алынган мал-мүлк коомдун аялуу катмарына кадыресе Куран аяттарында ачык-айкын түрдө баса белгиленген тартип боюнча таратылат. Муну менен коомдо тең салмактуулук сакталып, адилеттүүлүк, калыстык, ынтымак, биримдик өкүм сүрөт. Байдын байлыгы тазаланып, кедейлердин байларга болгон көз карашы оңолот.

Бул дүйнөдө илгертен бери бай менен кедейдин урушу уланып келген. Кедейлердин көбү байларды көрө албастык менен караса, ал эми байлар кедейлерди төмөн көргөн. Ал эми зекет татыктуу түрдө берилген доорлордо эки тараптын мындай бири-бирин жек көргөн учурлары болгон эмес. Ал мезгилдерде зекеттер да, кайыр-садагалар да өзүнүн адеп-тартиби менен берилген. Анткени, Куран аяттарынын биринде: **«Садагаларды Алла Өзү алат!»** - деп келет. *(Тооба сүрөсү, 104-аят).* Андыктан, бүгүн да зекет ибадаты адеп-тартиби менен татыктуу түрдө аткарылса, коомдо кедей-кембагал адам дээрлик жокко эсе болоору бышык. Ырас, айтылуу **халифа Умр бин Абдулазиздин** учурунда адамдар зекеттерин ала турган адам таба албай калышкан. Умар бин Абдулазиз халифалыгы учурунда зекет таратууга милдеттендирилген кызматчысын Африка аймагына жөнөткөн эле. Бирок, ал зекетке чогулган мал-мүлктү тарата албай кайра артка кайткан.[171] Анткени, ал зекетке муктаж адамды таба алган эмес эле. Ошентип, Умар бин Абдулазиз зекеттин акчасы менен көптөгөн кулдарды азаттыкка чыгарган.[172] Ошондуктан, зекет – бул, Жаратkандын чоң жакшылыгы.

171. Байхаки, Далаилун-Нубувва, VI, 493
172. М.С. Рамазан ал-Бути, Фикхус-Сиро, 434.

Ислам мына ушинтип бай-кедейдин жарасын таңып, элдин башын бириктирип, ынтымакта, биримдикте жана тынчтыкта жашоолоруна шарт түзүп берген. Ал эми башка диндер же системалар мындай ийгиликке эч качан жете алган эмес. Алардын кээ биринде бирөөдөн бир нерсе тилөөгө толугу менен тыюу салса, экинчисинде, кайырчылардын доору сүргөн. Ислам дини болсо, зекет, кайыр-садага аркылуу бул көйгөйдү эң жогорку денгээлде чечип, жалпы элдин ынтымагын бекем сактаган.

Чынында эле зекет - Исламдын адамзатына ыроолоп берген өзгөчө белеги. Айтайын дегенибиз, бир мезгилдерде адамзат коомчулугунда кенири тараган кулчулукту түп тамыры менен омкоруучга зор салымын кошкон себептердин бири – бул, биз сөз кылып жаткан зекеттин дал өзү. Себеби, жогоруда да маалымдалгандай, зекет бериле турган сегиз топтун бири – булар, кулдар болуп эсептелет.

Зекет жана кайыр-садага берүүдөгү дагы бир максат – жеке байлыктын анормалдуу түрдө көбөйүшүнө тоскоол болуу. Зекет да, кайыр-садагалар да байлыктын рак оорусу сыяктуу ооруга чалдыгып калышынын жана табият кырсыгы, жутчулук, өрттөнүү, уурдалуу, тонолуу же жоголуу сыяктуу жоготуулардын алдын алган эң сонун чара.

Ошондой эле, зекет аркылуу Алланын жолунда кызмат кылган көптөгөн адамдарга колдоо көрсөтүлүп, жакшылык иштер аткарылып келет. Мындан сырткары зекет илим алаган шакирттерге да жөлөк болуп, алардын Исламга кызмат кылууларына себепкер болуп келет.

Айтор, зекет берген коомдо бейпилдик өкүм сүрөт. Буга чейинки Ислам мамлекеттерине, анын ичинен Осмон мамлекетине да назар салганыбызда, элдин бейпилдикте жашаганына күбө болобуз. Осмон мамлекети мына ушул бейпилдик менен 620 жыл жашаган. Ал эми зекет берил-

бей, элдин ыркы кеткен коомдо уурулук, шылуунчулук, көрсөтмөлүүлүк сыяктуу жат көрүнүштөр күч алат. Руханияттан алыстаган сайын напси ал-күчкө толуп, анын кесепетинен жалпы коомдун кунары кетет. Бул учурда социология илиминин эреже-тартиптери ошол бойдон кагаз бетинде гана калат.

**Чыныгы кожоюндук Алла Таалага гана таандык!**

Ойлоп көрсөк, баарыбыз Жараткан Алланын карамагында жашап келебиз. Баарыбыз Анын ырыскысы менен жан багып жүрөбүз. Зекет бергиси келбегендер кимдин мүлкүн кимден аяп жаткандыктарын дале сезишпейби?!

Чындыгында, бүт нерсе толугу менен Жалгыз Аллага гана таандык! Адамдардын кожоюндугу колдун кири сыяктуу. Адамдын колундагы мал-мүлк, байлык – бул, Алла Тааланын ага Өзү ыроолоп берген аманаты. Байлыкты адамдын өзү каалагандай колдонушу Исламга ылайык келбейт. Ал анын чыныгы Ээси каалагандай адал жолдо колдонулушу керек.

Бул учурда бирөөгө жакшылык кылган адам, негизи, өз мал-мүлкүн эмес, Жараткан берген мал-мүлктү Алланын бир пендесине берген болот.[173] Ошондуктан, Алла Таала зекетти колунда бар адамдардын муктаж адамдарга болгон карызы жана милдети катары эсептеген. Аяттардын бирinde мындай делет:

**«Алардын мал-мүлкүндө кайырчынын жана ыйбаалуулугунан улам сурай албаган муктаж адамдын белгилүү** (өлчөмдө) **акысы бар»** *(Маариж сүрөсү, 24-25-аяттар; Зарият сүрөсү, 19-аят).*

173. Бакара сүрөсү, 3-аят; Раад сүрөсү, 22-аят; Нур сүрөсү, 33-аят; Хадид сүрөсү, 7-аят.

Андыктан, Алланын чексиз ырайымына бөлөнгүсү келген адам өзүнө ыроолонгон мал-мүлктөн муктаж адамдарга белгилүү өлчөмдө бөлүп берүүгө милдеттүү. Мунун негизги максаты – колу менен да, тили менен да адамдарга пайдалуу болгон чыныгы мусулманга айланып, Алланын ыраазылыгына жетүү болуп эсептелет.

### Зекеттин жана кайыр-садаганын берекеси

Муктаж адамдардын көңүлүн көтөрүп кубандырган зекет негизи алган тарапка караганга берген тарапка көбүрөөк пайдалуу. Чынында эле, «тазалык, аруулук, береке» - деген маанилерди камтыган зекеттин адамга тийгизе турган өзгөчө маанилүү пайдалары бар. Маселен, зекет адамды сарандык, ырайымсыздык сыяктуу айрым бир жапайы оорулардан арылтып, мал-мүлкүн тазалайт. Ошону менен бирге, зекет берген адамдын мал-мүлкү азаймак мындай турсун, тетирисинче, ага береке кирип көбөйөөрү бышык.[174] Ошентип, пейил кеңейип, жан дүйнө арууланып, рух тазаланып, напси теске салынган бул тазалык ошол эле учурда пайгамбарлардын адамзатына жөнөтүлгөндөгү сырларынан бири болуп эсептелет.

Зекет табиятынан байлыкка өзгөчө ийкемдүү болуп жаратылган адам баласынын мал-мүлккө болгон ошол ышкысын, ошол сүйүүсүн басаңдатуу менен аны чыныгы эң аруу, эң тунук сүйүүгө татыктуу болгон Алла Таалага багыттай. Ал адамдын Алла Таалага болгон сүйүүсүнө көлөкө түшүргөн бүт нерседен арылтып, чыныгы ыймандын даамын татышына, ошондой эле, сарандыктан, зыкымдыктан кутулуп, мал-мүлкү үчүн тили менен да, дили менен да, иши менен да Жаратканга шүгүр келтиришине жардам берет. Ал эми мындай шүгүрчүлүк жакшылыкка береке киргизээри бышык. Эми аяттарга назар салып көрөлү:

174. Тооба сүрөсү, 103-аят; Саба сүрөсү, 39-аят; Абу Давуд, Зекет, 21/1619.

**«Эгер шүгүр келтирсеңер, силерге ыроолоп берген жакшылыктарымды көбөйтөм»** *(Ибрахим сүрөсү, 7-аят).*

**«Мал-мүлкүн Алла жолунда сарптагандар – ар сабагында жүздөн дан** (урук) **алган, жети баш өндүргөн бир даана данга окшош. Алла каалаган пендесине** (ырыскысын) **көбөйтүп берет. Алла - өтө Берешен жана бүт нерсени Билүүчү Зат»** *(Бакара сүрөсү, 261-аят).*

Азирети Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)* бирөөгө арка-жөлөк болуунун, кайыр-садага берүүнүн берекеси жөнүндө мындай деген:

*«Алла Таала бир тиштем нан, бир ууч курма, айтор, кембагал адам пайдалана турган ушул сыяктуу себептерден улам үч пендесин бейишке киргизет:*

1. *Үйдүн ээси жана кембагалга ошол нерселерден бирин берүүгө буйрук берген адам.*

2. *Үйдөн бериле турган нерсени даярдаган аял.*

3. *Кайыр-садаганы кембагалдын колуна тапшырган кызматчы»*

Буларды айткан соң Азирети Пайгамбарыбыз сөзүн минтип бүтүргөн:

*«Эч киминерди унутпаган Алла Таалага чексиз шүгүр!» (Хайсами, III, 112).*

Кайыр-садага ошондой эле бул дүйнөдө да, акыретте да ар кандай оор абалдардан арылууга себепкер болот.

*«Суу отту кандай өчүрсө, кайыр-садага күнөөнү (анын азабын) дал ошондой өчүрөт» (Тирмизи, Иман, 8/2616; Ибн Маажа, Фитан, 12).*

*«Кайыр-садага Жаратқандын каарын алыстатып, адамды жаман өлүмдөн оолак кармайт» (Тирмизи, Зекет, 28/664).*

*«Мусулман берген кайыр-садага анын өмүрүн узартып, жаман өлүмгө тоскоол болот. Ошондой эле Алла Таала аны менен бой көтөргөндөн, кедейликтен жана мактанчаактыктан алыс кармайт» (Хайсами, III, 110).*

*«Кайыр-садага берүүгө шашылгыла! Себеби, кырсык-балээлер кайыр-садаганын алдына өтө албайт» (Хайсами, III, 110).*

*«Адамдарга өкүм чыгарылганга чейин ар ким кайыр-садагасынын көлөкөсүндө болот».*

Ушул акыркы хадистин равилеринин (айтуучусу) бири Абул-Хойр (рахматуллахи алейхи) күн сайын сөзсүз түрдө бирөөгө кайыр-садага берүүгө аракет кылган. Бир үзүм нан, бир сарымсак, айтор, ушул сыяктуу нерселер болсо да бирөөгө бир нерсе бере турган *(Ахмад, IV, 147-8; Хайсами, III, 110).*

Азирети Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)* Иса (алейхис саламдын) мынабу окуясын айтып калтырган: «Күндөрдүн биринде бир жамаат Иса пайгамбарга келишти. Сөз бүтүп, алар узап кеткен соң Иса пайгамбар жанындагыларга:

- Булардын бирөөсү Алла кааласа бүгүн көз жумат, – деди.

Ошол эле күнү кечинде жанагы адамдар аркаларына отундарын көтөрүп алып,

Иса пайгамбарга кайра келишти. Иса пайгамбар аларга:

- Отундарыңарды жерге таштагыла! – деди. Андан соң ошол күнү көз жума турган адамга:

- Таңылган отунундун боосун чеччи, – деди. Ал адам отундун боосун чечкен кезде отундун арасынан кара жылан чыкты. Иса пайгамбар сурады:

- Бүгүн бир жакшылык иш кылдыңбы?

Тигил адам:

- Бүгүн эч кандай деле жакшы иш кылган жокмун, – деди. Иса пайгамбар:

- Жакшылап ойлон, эмне кылдың эле? – деп кайра сурады. Бу сапар ал:

- Эч кандай деле жакшылык кылган эмесмин. Болгону колумда бир жарты наным бар болчу. Ошол учурда жаныма бир кембагал адам келип, өзөк жалгап алаарга бир нерсе сурады. Мен ага колумдагы нандын жарымын бөлүп бердим, – деди.

Анда Иса пайгамбар:

- Демек, мына ушул жакшылыгыңдан улам (сага келе турган кырсык-балээ) сенден алыстаган экен! – деди» *(Хайсами, III, 109-110; Ахмад, Зухд, I, 96).*

Ал эми Мавляна олуя[175] мал-мүлктү Алланын жолуна сарптоонун берекеси тууралуу мындай дейт:

*«Байлык кайыр-садага берүү менен эч кемибейт. Бирөөгө жакшылык кылуу байлыкты кандайдыр бир себептер менен жок болуп кетишинен сактайт. Берген зекетиң чөнтөгүнө күзөтчү болуп, байлыгыңды коргойт. Ал эми окуган*

175. «Олуя» - деген сөз арап тилиндеги «авлия» - деген сөздөн келип чыккан. «Авлия» арап тилинде «дос, жакын» - деген маанилерди туюнткан «вали» - деген сөздүн көптүк түрү. Ал эми Ислам терминологиясында, бул сөз Ыйык Куран менен, азирети Пайгамбарыбыздын куттуу сүннөт жолу менен жуурулуша жашоо аркылуу Аллах Тааланын сүйүктүү пендесине айланган адамдарга карата айтылат. Олуя – бул, айрым адамдар түшүнгөндөй, көзү ачык, же бакшы эмес.

*намазың сени күнөө иштерден алыс кармайт.*

*Ырас, эгин айдаган адамдын кампасы бошойт. Бирок, түшүм жыйноо мезгили келгенде ошол эккен эгининен эселеп эгин алат! Бошогон бир кампа буудайдан бир канча кампалык буудай алат! Эгер буудай колдонулбай кампада сакталып тура берсе, анда ал курт-кумурскаларга, чычкандарга жем болот. Алар аны акырына чейин жеп жоготот».*

**Зекет жана кайыр-садага берүүнүн адеби**

Зекет же кайыр-садага берип жаткан кезде анын адеп-тартибине көңүл буруу өзгөчө мааниге ээ. Айрыкча, берген адам алуучу тарапка чын көңүлдөн ыраазы болуп, ага ырахмат айтышы абзел. Себеби, ал адам аны мойнундагы милдеттен арылтып, Алланын ыраазылыгына жетишине себепкер болот.

Зекет же кайыр-садага берүү учурунда мал-мүлктүн орточосунан берүү дурус. Бизге берилген кезде алгыбыз келбей турган нерсени башка адамга да бербешибиз керек.[176]

Ошондой эле, Алланын ыраазылыгы үчүн берилип жаткан мындай өзгөчө учурда кайыр-садаганын сообун текке кетирип албоо үчүн бергенибизди милдет кылып, алуучу тараптын көңүлүн оорутпашыбыз кажет. Алла Таала мындай жапайы мамилеге катуу тыюу салган.[177]

Муктаж адамга бир нерсе берген соң кайра аны кайтарып беришин талап кылуу да туура эмес. Бул өтө жат мамиле катары каралган.[178]

Зекет болсун, кайыр-садага болсун, айтор, жакшылык иштерде өзгөчө көңүл бура турган жагдайлардын бири

176. Бакара сүрөсү, 267-аят; Абу Давуд, Зекет, 5/1582.
177. Бакара сүрөсү, 262-264-аяттар; Инсан сүрөсү, 8-11-аяттар.
178. Муслим, Хибат, 5.

– бул, жакшылыкты эч кимге билгизбей жашыруун түрдө жасоо маселеси. Себеби, ачыктан берилген кайыр-садага алуучу тараптын ыйбаалуулугун алсыратып, убакыттын өтүшү менен мунусун көнүмүш адатка айландырып, башка жумуштарда иштөөгө болгон каалоосун жоготуп коюшу толук ыктымал. Ошону менен бирге жакшылык үчүн берилген кайыр-садага берген адамдын да бой көтөрүүчүлүк, мактанчаактык сыяктуу өзүн өзгөчө сезген жат сезимдерин ойготуп, жаман адаттарга көнүп кетишине себепкер болуп калышы мүмкүн.

Кайыр-садаганы чын ыклас менен жалгыз Алланын ыраазылыгы үчүн гана берүү керек. Элге көрүнүү, кандайдыр бир жеке кызыкчылыктар үчүн көрсөтүлгөн жакшылыктар текке кетип, акыретте адамга ийненин көзүнчөлүк да пайдаси тийбейт.[179]

### Зекетти бербей коюунун кесепети

«Зекет» - делген карызын төлөбөгөн адамды жана коомду материалдык жактан да, руханий жактан да, ар түрдүү коркунучтар күтүп турат. Бул багытта Алла Таала мындай дейт:

«(Мал-мүлкүнөрдү) **Алла жолунда сарптагыла! Өзүнөрдү өз колунар менен отко таштабагыла! Чындыгында, Алла жакшылык кылгандарды жакшы көрөт»** *(Бакара сүрөсү, 195-аят).*

### Берүүчү кол алуучу колдон жогору турат!

Ислам дини муктаж адамдын бирөөдөн бир нерсе сурашына тыюу салбайт. Бирок, муну адеп жагынан анчалык деле колдой бербейт. Өтө кысталыш учурда гана уруксат берет. Бирөөгө алакан ачуу, тилемчилик адамды төмөн

179. Бакара сүрөсү, 264-аят.

түшүрөт. Асыресе, Азирети Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)* кутман сахабаларынан биат алып жаткан кезде көпчүлүгүнө *«эч кимден эч нерсе сурабоо»* керектигин шарт катары кошкон.[180]

Момун пенде зекет алууга эмес, зекет берүүгө аракет кылуусу зарыл. Азирети Пайгамбарыбыз дагы бир куттуу хадисинде мындай деген:

*«Берүүчү кол алуучу колдон алда канча жогору турат! Жашоо-тиричилигин мойнуна алгандан баштап жардам бер! Кайыр-садаганын жакшысы – муктаждыктан сырткаркы мал-мүлктөн берилген (кайыр-садага). Кимде-ким адамдардан эч нерсе сурабаса, Алла Таала аны эч кимге муктаж кылбайт. Кимде-ким топуктуу болсо, Алла Таала аны бай кылат!» (Бухари, Зекет, 18; Муслим, Зекет, 94-97, 106, 124)*

Ошондой эле, Алла Таала зекет же кайыр-садага берген такыбаа адамдардын жан дүйнө тазалыгына көңүл буруп, мындай дейт:

**«Алла жолунда курчалган кедейлер Жер бетинде сапарга чамалары жетпейт.** (Алар) **каниетотүү болгондуктан билбеген киши бай деп эсептейт. Аларды жүздөрүнөн таанийсың. Алар адамдардан суранышпайт. Жакшылыктан эмнени сарптабагыла, чындыгында, Алла – аны Билүүчү!»** *(Бакара сүрөсү, 273-аят).*

**Сүткордуктун зыяндары**

Ислам зекет, кайыр-садага сыяктуу өкүмдөрү менен жашоонун оор түйшүгүн тарткан муктаж адамдарга кол сунуп, далай жаралуу жүрөктөргө шыпаа болуп келди, жана да шыпаа боло бермекчи. Ал эми «сырты жалтырак, ичи

180. Муслим, Зекет, 108; Абу Давуд, Зекет, 27/1643; Ахмад, I, 11.

калтырак» - деген сүрөттөөгө төп келген, сыртынан адамдарга жардам сыяктуу көрүнгөн, чындыгында, ансыз да оор абалда турган адамдардын ошол алсыз тарабынан пайдалануу аркылуу аларды ого бетер сыздата турган сүткордукка ачык-айкын түрдө тыюу салган.

Анткени, сүткорчу бирөөнүн оор абалда болушун гана каалап, анын дал ушул абалынан пайдалангысы келет. Ал эми зекет берген адам муктаж адамдын кайгысы менен тең бөлүшүп, дайыма Алланын оор абалдагы пенделерине жардам берүүгө жан үрөйт. Анын жападан жалгыз тилеги Жараткан Алланын ыраазылыгын табууда жатат.

Топуксуз, ач көз адамдын мал-мүлкү канчалык көп болбосун, ага байлыгы дайыма аз көрүнөт. Ал эми кайыр-садага же зекет берүүгө көнгөн адамдар ток пейил, каниеттүү болушат. Алар аз гана байлык менен өмүр сүргүсү келишет. Сүткор адам болсо, байлыкты ушунчалык жакшы көргөндүктөн, алдынан чыкканын тепсеп өтүү үчүн колунан келишинче байыгысы келет. Бирок, анын акыбети дайыма оор болот.

**«Алла Таала сүткордукту текке кетирип, кайыр-садагага береке киргизет...»** - *(Бакара сүрөсү, 276-аят).*

Ал эми Азирети Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)* мындай деген:

*«Кимде-ким мал-мүлкүн сүткордук (процент) менен көбөйтсө, анын арты сөзсүз түрдө мал-мүлкүн жоготуу менен бүтөт» (Ибн Маажа, Тижарат, 58; Хаким, IV, 353/7892; Байхаки, Шуаб, IV, 392/5512; Табарани, Кабир, X, 223/10539)*

Мындан сырткары сүткордук бир адамдан алып башка адамга бергендиги үчүн, тагыраак айтканда, бирөөнүн тилин күчүнө киргизсе, экинчисин канын чыгара эмгендиги үчүн жалпы элдин байлыгына доо кетет. Учурдун тили менен айтканда, билбегенди бир эле жалмап алчу «инфиля-

ция» - деген желмогузду жандантат. Байды ого бетер байытып, кедейди ого бетер кемирет. Жалпы элди экономикалык жактан болсун, социалдык жактан болсун, ыйман, адеп жагынан болсун, айтор, ар тараптан сормо сазга белчеден батырат.

Ал эми эл арасында эмгектин көбүн аткарган кедей-кембагалдарга жардам иретинде берилген зекет, кайыр-садага коомдун ынтымакта, биримдикте бейпил өмүр сүрүшүнө опол тоодой салым кошкондугу үчүн бул дүйнөдө да, акыретте да адамга баа жеткис байлык бойдон кала берет.

Айтор, боордоштук сезимдер алсыраган, жалпы элдин бейпилдиги жоголуп, көрө албастык, ичи тардык, кас-душмандык тамыр байлап күч алган бүгүнкү күндө зекеттин артыкчылыгын айтпаса да анык болчудай. Ырас, ошол муктаж адамдардын ордунда биз да болушубуз мүмкүн эле.

## 5. Ажылык

Ажылык – бул, мал-мүлкү жагынан да, ден-соолугу жагынан да күчү жеткен ар бир момун-мусулман пенде үчүн өмүрүндө бир жолу белгилүү күндөрдүн аралыгында Мекке шаарындагы Каабаны зыярат кылып, белгилүү шарттарын аткаруу парз болуп эсептелген улуу ибадат. Бул ибадат жөнүндө Жараткан Өзү мындай дейт:

**«Барууга күчү жеткендердин Байтуллахка (Каабага) ажылыкка барышы -Алланын адамдарга болгон акысы»** *(Аали Имран сүрөсү, 97-аят).*

Ажылык мурдагы пайгамбарлардын учурунда да болгон. Бирок, убакыттын өтүшү менен бутпарастар аны ибадат катарынан чыгарып, байлардын кедейлерге карата кыйынсынуусун көрсөткөн жана адепке төп келбеген ыра-

сымдарына айландырышкан. Ислам дини ажылыкты кайра ибадаттык касиетине кайтарган.

Ажылыктын бул дүйнөлүк жана акыреттик сан жеткис пайдалары жана сырлары бар.

Ажылык Жараткан Алланын чексиз ырайымы менен коштолгон өтө улуу ибадат. Ошондуктан, Куттуу Мекке шаарынын дагы бир ысмы «Умму рухм» т.а., Жаратканддын ырайымы жааган ыйык жер деп аталат.[181]

Ажылык ибадаты аткарылган бул куттуу жер - эң бир улуу, эң бир аруу, эң бир таза руханий дүйнөнүн гүлзары сыяктуу. Бул гүлзар - Жаратканддын береке-куту уюган гүлзар. Бул гүлзар – жанга жагымдуу жыпар жыты жан дүйнөнүн жарпын жазган куттуу гүлзар. Бул гүлзар – Жаратканддын мээри түшкөн ыйык гүлзар. Бул ыйык гүлзар Азирети Адам атабыздан тарта ушул күнгө чейин ыйман нуру уялаган далай жүрөктүн түпкүрүнөн сызылып агып чыккан көз жаштар менен агарып-көгөргөн куттуу жер. Адал жолдо адал өмүр кечирген асыл жандар бул жерден далай пайгамбардын буту баскан жерлерди издеп, Алланын чексиз ырайымына бөлөнүшөт. Себеби, бул жерлер пайгамбарлар баскан өзгөчө куттуу жер.

Андыктан, ажылык – бул, ошол куттуу жерге урмат-сый менен мамиле жасап, ал жерге түшкөн Алланын чексиз ырайымынан үлүш алып, жан дүйнөнүн ажарын ачып, көркүнө чыгаруу - дегендик.

Ажылык – бул, Азирети Ибрахим менен уулу Азирети Исмаилдин Жаратканга моюн сунуп, баш ийгенинен үлгү алуу – дегендик.

Ажылык – бул, ичибизден ириткен «напси» деген душ-

181. Бухари, Тафсир, 18/4.

манды, сыртыбыздан сылаган «шайтан» деген азгырыкты таш баранга алуу – дегендик .

Ажылык – бул, өзүбүздү өзгөчө сездирген сенек сезимдерден арылып, ак кездемеге оронуу менен кепиндин жытын жыттап, Жараткан Аллага алакан жаюу – дегендик.

Ажылык – бул, кыяматтын үрөйдү учурган өтө катаал сүрүнөн сестенүү – дегендик.

Ажылык – бул, дүйнөнүн алыскы-жакынкы төрт бурчунан келген ак-кара, кызыл-сары мусулман журтчулугун бир жерге топтоо аркылуу алардын биримдигин, ынтымагын жана тынчтыгын бекем сактоо – дегендик.

Ажылык – бул, жан дүйнөнүн түпкүрүнө чөмүлүп, напсинин албууттанган ар түрдүү бороон-чапкындарынан арылууга жан үрөө – дегендик.

Ырас, ыйык Мекке шаары уруучулук, улутчулдук, текеберлик, көрө албастык, ичи тардык сыяктуу жапайы түшүнүктөр токтоп, мусулман боордоштугу өкүм сүргөн куттуу шаар. Ал жерде бай-кедей, кыргыз-араб, казак-түрк, наадан-аалым, чоочун-жергиликтүү дебестен баары бирдей ак кездемеге оронуп, бир майданга чогулуп, бир сапта турушат. Ал куттуу жер – бейпилдик, тынчтык өкүм сүргөн, адамзаттын асылдары пайгамбарлардын урматы үчүн жүрөккө Жаратмандын нуру уялап, жан дүйнөнү кулпурта турган ыйык жер. Бүгүнкү күнү Ислам дүйнөсүнүн бутуна тура албай жаткан кези болсо да, ошол куттуу жерге дүйнөнүн чар тарабынан агылып келген мусулмандардын биримдигин, ынтымагын, боордоштугун көрүп, көздөн жаш кылгырат. Жараткандын кечиримине туш болгон мусулмандар ал жерде кубанычтары койнуна батпай Аллага чексиз шүгүр келтиришет.

Ажылык – бул, Аллага болгон эң аруу, эң улуу сүйүү

менен кулдугубузду далилдеген куттуу ибадат.

Ажылык – бул, жүрөктөн бүт нерсени чыгарып, жалгыз Аллага гана бет алдырган улуу ибадат. Ажылык – бул, өлүмгө, өлүмдөн кийинки кабыр жашоосуна жана акыретке даярдай турган аруу ибадат.

Ажылык – бул, асты-үстүдө бирден кездеме, жылаң баш, жылаң аяк менен кудум кабырдан туруп махшар майданын көздөй агылып бараткандай кезди эске салган, Жаратканга жан дилден жалынып, Ага толугу менен баш ийдирген ыйык ибадат.

Ажылык – бул, жүрөктүн түпкүрүнөн агып чыккан көз жаш менен, жалгыз Аллага гана таянып, толук баш ийүү менен, Ага чын ыкластан тооба кылып, кечирим тилөө менен күнөөлөрдөн арылууну айгинелеп турган касиеттүү ибадат.

Ажылык адам баласын руханий жашоого жетелейт. Себеби, бул аруу ибадат адамды боорукерликке, мээримдүүлүккө жана Жаратканды сүйүүгө тарбиялайт. Ажылык ибадатын аткаруу учурунда ууга чыгууга, Алланын эң майда жандыгына да ийненин көзүнчөлүк зыян келтирүүгө, ал тургай жашарып-көгөрүп турган бир тал чөптү үзүүгө да тыюу салынган. Ал жерден адам баласы Жараткан үчүн жандуу-жансыздын баарын сүйүп, баарына жылуу, боорукер мамиле жасаганды үйрөнөт. Ырас, күндөрдүн биринде Азирети Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)* Азирети Умарга минтип кайрылган эле:

*«Эй, Умар! Сен күчтүү адамсың. Хажарул-асвадга (Каабанын бурчундагы кара ташка) жетем деп, элге зыян келтирип койбо! Бирөөгө зыян да келтирбе, өзүң да зыян көрбө. Эгерде эл азайып калса, Хажарул-асвадга кол сүрүп, өп. Болбосо, алыстан «кол сүрүп өпкөндөй» колуң менен иша-*

*рат жаса. Келме келтирип, Жаратканды улуктап такбир*[182] *айтып өт» (Ахмад, I, 28; Хайсами, III, 241).*

Ажылык ибадаты белгилүү мөөнөт аралыгында жана белгилүү жерлерде аткарылгандыгы үчүн мусулмандарга убакыт жана жер түшүнүгүн берип, бул дүйнөдө бүт нерсе белгилүү бир тартиптин негизинде жүзөгө ашаарын көрсөтөт. Жашоодогу кээ бир маанилүү учурлар колдон чыгып кеткен кезде адам баласы чоң жоготууларга учурай тургандыгын эске салат. Ошентип адам баласына дайыма ойгоо абалда болуп, ар бир ишин өз убагында аткаруу зарылчылыгын үйрөтөт.

Азирети Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)* өмүрүнүн акыркы ажылыгы учурунда элге кайрылган кайрылуусу (коштошуу кутбасы) – кыяматка чейин жашап өтө турган бардык момун-мусулмандарга, айрыкча, ажылыкка баргандарга чоң сабак болууга тийиш! Акыркы ажылыгында Азирети Пайгамбарыбыз адамдардын ортосундагы өз ара мамилелерин, ар бир адамдын укугу менен кошо милдеттерин жалпы өнүттөрү менен так жана даана белгилеген.

## 6. Башка ибадаттар

Ислам дининде бул жерге чейин эскерилген ибадаттардан сырткары дагы башка ибадаттар бар. Нафил намаз, нафил орозо, зикир, тасбих, Куран окуу сыяктуу... Бул ибадаттар үчүн белгилүү убакыт, белгилүү чек белгиленген эмес. Андыктан, булар парз эмес, ар ким өз каалоосуна жараша аткара берсе болот. Ким гана болбосун, бул ибадаттарды ыйман жана чын ыкластан аткаргандыгына жара-

182. Такбир – Жараткан Алланы улуктап даңктоо. Такбир «Аллаах акбар!» - деп айтылат.

ша Жаратканга жакындаары бышык.

Алла Таала жин ааламын жана бүткүл адамзатын жалгыз Өзүнө гана ибадат (кулчулук) кылуулары үчүн жаратkан. Ошондуктан, жашоонун ар бир көз ирмеми чоң-кичине ибадаттар менен көркүнө чыгып туруусу керек.

Алла Таала пенделерине эч качан кыйынчылык каалабайт. Кылдат карай турган болсок, Ал бизге кулчулукту жеңилдетип койгон. Ар бир адам оңой жасай ала турган жакшылыктын түрүн жараткан. Акыл-эстүү ар бир адам Жаратkандын буйруктарын эч кыйналбастан аткаруу менен Анын ыраазылыгын таба алат.

Азирети Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)* жакшылыктын түрү өтө көп болгондугу жөнүндө мындай дейт:

*«Боордошуңа жылмайышың – садага. Элди жакшылыкка чакырып, жамандыктан кайтарышың да садага. Жолунан адашкан адамга жолун көрсөтүп беришиң да садага. Көзү начар көргөндөргө жардам беришиң да садага. Жолдон таш, тикен, сөөк (жана башка нерселерди) алып, четке таштaшың да садага. Чакандагы сууну боордошуңду чакасына коюп беришиң да садага!» (Тирмизи, Бирр, 36/1956)*

*«Ийненин көзүнчөлүк жакшылыкты эч качан төмөн көрбөгүлө! Жасаганга бир дагы жакшылык таба албасаңар, анда боордошуңарды жылмаюу менен жылуу тосуп алгыла! Эгер эт сатып алсаң, же бир мискей тамак бышырсаң, суусун бир аз көбүрөөк кошуп, андан кошунаңа да бер!» (Тирмизи, Ат-има, 30/1833)*

Алла жолунда кылынган ак кызмат же кандайдыр бир амал-ибадат ыкласы күчтүү момун-мусулман пендени акылга сыйгыс сыйлыкка жеткирет. Куранда мындай деп айтылат:

«**Кимде-ким бир жакшылык кылса, ага** (Алланын алдында) **андайдан он эсе бар. Ким-ким бир жамандык кылса, ага ошондой гана жаза берилет. Аларга зулумдук кылынбайт** (б.а., аларга адилетсиз мамиле жасалбайт)» *(Анаам сүрөсү, 160-аят).*

Кудсий хадистердин[183] биринде Алла Таала мындай дейт:

*«Пендем мага бир карыш жакындаса, Мен ага бир кадам жакындайм. Ал Мага бир кадам жакындаса, Мен ага бир кулач жакындайм. Ал мага басып келсе, Мен ага жүгүрүп барам» (Бухари, Тавхид, 50; Муслим, Зикир, 2, 3, 20-22, Тооба, 1)*

Негизи, адамдын ниетине жана чын ыкласына жараша күнүмдүк турмушунда жасаган иштери дагы ибадатка айланышы мүмкүн. Маселен, Алла Таала парз кылган ибадаттарды аткарып жүргөн момун-мусулман үй-бүлөсүн адал жол менен багуу үчүн иштесе жана аларды Ислам менен тарбиялоого аракет кылса, материалдык кирешени да табат, ибадатына сооп да табат. Ошондой эле, ден-соолукту сактоо аркылуу ибадаттарды калтырбай аткаруу үчүн тамактанган пенде да ниетине жараша сооп табат.

Кимде-ким парз ибадаттарга да, нафил ибадаттарга да өзгөчө маани берсе, ал ошол түз ниетине жана аракетине жараша тез аранын ичинде руханий жактан бийик даражаларга жетет. Ошентип, кажыбас кайратынын, талыкпас аракетинин кайрымын бул дүйнөдө да, акыретте да көрөт. Бизге ар тараптан үлгү болгон кутман сахабалар ибадаттарда болсун, жакшылык иштерде болсун, айтор, жакшылык-

183. Кудсий хадис: Жараткан Аллага таандык сөз. Бирок бул сөздүн Курандан айырмасы – Мухаммед *(саллаллаху алейхи васаллам)* Пайгамбарыбыз аны сөзмө-сөз эмес, маанисин өз сөзү менен айткандыгында жатат.

тын баарында бири-бири менен дайыма жарышкан абалда болушкан. Кутман сахабалардан Азирети Абу Хурайра төмөнкү окуяны айтып калтырган:

«Меккеден Мединага көчүп барган мусулмандардын кедейлери бир күнү Алланын Элчисине барышып:

– Бардар мусулмандар бейиштин бийик даражаларын жана түбөлүк жакшылыктарын ээлеп алышты? – деп арыздашышты. Алланын Элчиси:

- *Алар анчалык эмне кылышыптыр?* – деп кайра аларды суроолуу карады. Кедей мухажирлер:[184]

– Биз окуган намазды алар да окуп жатышат. Биз кармаган орозону алар да кармап жатышат. Бирок биз бере албаган садаганы алар берип жатышат. Биз эркиндикке чыгара албаган кулдарды алар эркиндикке чыгарып жатышат! – дешти. Алланын Элчиси *(саллаллаху алейхи васаллам)*:

– (Анда кулак салгыла,) силерге ошол алдыга озуп чыккандарга жете ала турган, силерден кийин келгендерден өтө ала турган, силер кылганды кылгандардан сырткары баарынан бийик боло турган нерсени айтып берейинби? – деди. Ал жердеги кутман сахабалар:

– Айтып бериңиз, Пайгамбарым! – дешти. Алланын Элчиси *(саллаллаху алейхи васаллам)* мындай деди:

– Ар бир намаздын акырында отуз үч жолудан «Субхааналлаах, Алхамду лиллах, Аллааху акбар» - деп айткыла!

Арадан бир канча күн өткөн соң Алланын Элчисине ошол эле кедей мухажирлер кайра келип:

184. Мухажирлер –Ислам үчүн бутпарастардын жанга баткан кордугунан улам Меккеден Медина шаарына баш калкалап көчүп барган сахабалар.

– Бардар боордошторубуз биз кылган тасбихтерди[185] угушуптур. Биз айткан тасбихтерди алар да айтып жатышат?! - дешти. Анда Алланын Элчиси *(саллаллаху алейхи васаллам)*:

– Эми эмне кылабыз? Бул да Алла Тааланын жакшылыгы. Алла Таала жакшылыкты каалаган пендесине берет - деди» *(Бухари, Азан 155; Даават, 18; Муслим, Масажид, 142; Абу Давуд, Витир, 24).*

* * *

Ырас, Исламдагы ар бир ибадаттын өзүнө тиешелүү көптөгөн сырлары жана көптөгөн пайдалары бар. Биз бул жерде алардын баарын эскерүүгө күчүбүз жетпейт. Себеби, алардын бир бөлүгү убакыттын өтүшү менен, ал эми көпчүлүк бөлүгү акыретке барганда билинет.

Бирок, бул жерде эскерте кетчү өзгөчө маанилүү жагдай бар: кайсыдыр бир ибадатты аткарып жаткан кезде анын бул дүйнөдөгү же акыреттеги пайдаларын ойлоо туура эмес. Себеби, Азирети Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)*:

*«Амалдар (ибадаттар, жакшылык иштердин баары тен) ниетке жараша бааланат. Пенде эмнеге ниет кылса, ошонун кайрымын алат…»* - деген. *(Муслим, Имарат, 155).*

Мусулман адам Алланын гана ыраазылыгын табуу үчүн гана ибадат кылуусу керек. Ал эми ибадаттардын пайдаларын Алла Тааланын өзүнчө белеги катары кабыл алуу зарыл. Баа жеткис ошол белектери үчүн да Алла Тааланы даңктап, Ага чексиз шүгүр келтириши керек.[186]

185. Тасбих – Жараткан Алланы даңазалап улуктоо, зикир кылуу.
186. Ибадаттардын артыкчылыктары, пайдалары боюнча кененирээк маалымат алуу үчүн төмөнкү булакка назар салсаңыздар болот: Осман Нури Топбаш, «Ислам,

Эске түйүп алчу дагы бир маселе, ниет амалдан (жакшылык иштерден) жогору турат. Хоросандын баатырларынан Амр бин Лайстын окуясы буга таасын далил боло алат. Көзү өткөндөн кийин аны такыбаа заттардан бирөө түшүндө көрөт. Такыбаа зат аны менен сүйлөшүп олтуруп:

- Алла Таала сага кандай мамиле жасады? – деп сурайт. Ал:

- Алла Таала мени кечирди! – деп жооп берет. Такыбаа адам:

- Алла Таала сени кайсы амалың үчүн кечирди? – дейт. Анда ал:

- Күндөрдүн биринде бир тоонун чокусуна чыккан элем. Бийиктен аскеримди карап олтуруп, алардын көптүгү мага абдан жаккан болчу. Ошол учурда:

«Аттин, ушул аскерим менен Алла Элчисинин *(саллаллаху алейхи васаллам)* убагында жашап, Ага жардам берсек, кана!..» - деп кыялданган элем. Мына ушул аруу тилегим үчүн Алла Таала мени кечирди! – деген экен. ***(Кады Ияз, Шифа, II, 28-29).***

ыйман, ибадат», 192-418 –беттер. Бишкек-2015. (http://islamicpublishing.net/; http://www.hudayipress.com/books_en/islamimanibadet_ing.pdf)

# 4-БӨЛҮМ

# МУАМАЛАТ[1] ЖАНА АДЕП-АХЛАК

*Ислам дини ыйман жана ибадат менен гана чектелбейт. Бул экөөсүнөн тышкары мамиле, адеп-ахлак, айрыкча, укук, адамдын акысы жаатында кынтыксыз мыйзам, эрежелерди койгон. Башкача айтканда, Ислам – жашоонун бардык тарабына кылдат карап, кандай гана көйгөйлүү же талуу маселе болбосун, аны даанышмандык менен чечүү жолдорун сунуш кылган жана өтө аяр эрежелерди камтыган улуу дин. Алла Таала адам баласын Өзү жараткандыктан, аны эң жакшы тааныйт. Ошол себептен, бул дүйнөдө ушунун негизинде гана жашагыла деп Ислам динин жиберген.*

*«Бул дүйнө эмне үчүн жаратылган? Биз бул дүйнөгө эмне үчүн жаратылдык? Бул жашоо бизди кайда алып барат? Бул дүйнөдө кантип жашап өтүү керек?» деген суроолорго ар бир акыл-эстүү инсан терең ой жүгүртүшү керек.*

---

1. Муамалат – Исламда ибадат маселелеринен сырткары адамдардын бири-бири менен, жеке адамдын жалпы коом менен, же коомдордун бири-бири менен болгон экономикалык, социалдык, саясий жана башка мамилелерин жөнгө салган эрежелердин жыйындысы. Маселен, буга адамдардын укуктары, милдеттери, кылмыштардын жазалары, адамдардын ортосундагы келишимдер сыяктуу маселелер кирет.

Ислам дини ыйман, ибадат маселелери менен гана чектелбейт. Ал адамдын ар бир көз ирмемин жөнгө салып, ага бакыт тартуулай турган кынтыксыз дин. Себеби, Ислам – бул, бүткүл адамзатын жараткан Улуу Алла Таала пайгамбарлары аркылуу  адам баласына бул дүйнөдө кантип адам катары жашоо керектигин ийне-жибине чейин үйрөтүү үчүн жеткизген улуу дин. Мына ушундай жашоонун баарын өз ичине камтыган улуу Ислам дининде адамдардын ортосундагы мамилелерди теске салуучу дагы бир эң маанилүү маселелердин жыйындысы «муамалат» - деп аталат.

Муамалат – ибадат маселелеринен тышкары, адамдардын ортосундагы маселелерди т.а. укуктук маселелердин баарын өз ичине камтыйт. Муну «адамдын башка адамдар менен болгон мамилелерин жөнгө салган эрежелер топтому» - десек да болот.

Ислам адамдардын жеке күнүмдүк жашоосунан коомдук жашоосуна чейин, тууган-туушкандык, кошуналык мамилелеринен соода иш-аракеттерине чейин, таалим, тарбия, иршад кызматтарынан тарта коомдук бейпилдикти бекем сактаган эреже-тартиптерине чейин жашоонун ар бир өнүтүндө адамдардын милдеттерин, жоопкерчиликтерин жана укуктарын, ал эми булардан аттап өткөн кезде жүзөгө ашырыла турган жазалардын ар бирин өз-өзүнчө тартипке салган.

Демек, мусулман адам жеке жашоосун Исламдын негизинде өткөрүүгө милдеттүү болгондой эле, коомдук жашоосун, башка адамдар менен болгон мамилелерин да Алланын буйруктарына ылайык тартипке салышы керек. Кыскасы, анын өмүр-жашоосу башынан-аягына чейин толугу менен Ислам менен жуурулушуп турушу кажет. Андыктан Ислам менен жуурулуша жашай албаган адам такыбаа мусулман боло албайт. Бул багытта Азирети Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)* мындай деген:

*«Кол алдындагы жана айлана-чөйрөсүндөгү адамдарга жаман мамиле кылган адам бейишке кире албайт!» (Тирмизи, Бирр, 29/1946; Ибн Маажа, Адаб, 10; Ахмад, I, 7).*

Ал эми кутман сахабалардын бири Азирети Умар:

«Кайсыдыр бир адамдын окуган намазын, кармаган орозосун карабагыла!

- Ал сүйлөгөн кезде калп айткан жокпу;

- Ага кандайдыр бир аманат тапшырылган кезде аманатка кыянаттык кылган жокпу;

- Бул дүйнөнүн иштери менен алек болуп жаткан кезде адал-арамды ылгап жатабы, ошону карагыла!» - деген. *(Байхаки, ас-Сунанул-Кубра, VI, 288; Шуаб, IV, 230, 326)*

Күндөрдүн биринде бир адам Азирети Умарга келип, бир адамды мактап кирет. Азирети Умар ага:

- Мактап жаткан адамың менен сапарга чыктың беле? – деп сурайт. Ал:

- Жок, – дейт. Азирети Умар:

- Аны менен соодалашып көрдүң беле? – деп сурайт. Ал:

- Жок, – дейт. Азирети Умар кайра:

- Аны менен бир күн болсо да, кошуна болуп көрдүң беле? – деп суроолуу карайт. Тиги киши дагы:

- Жок, – деп жооп берет. Анда Азирети Умар мындай дейт:

- Жалгыз Алла Таалага ант берем! Сен аны али тааный элексин![187]

Фикх илими боюнча жазылган жазма булактарыбыз биз сөз кылып жаткан «муамалат» маселесине байланышкан өкүмдөрдү ийне-жибине чейин ачып берген. Бул өкүмдөр иш жүзүндө так аткарылса жана колдонулса, бул дүйнө жашоосу тартипке келип, мусулман болсун, мусулман эмес болсун, бардык адамдар ар кандай адилетсиздиктерден алыс болот.

Алла Таала бул маселелерге байланышкан өкүмдөрдүн жүзөгө ашырылышы үчүн бул дүйнөлүк жана акыреттик тартиптерди койгон. Акыл-эстүү мусулман жеке бул дүйнөдөгү жашоосун эле эмес, акыреттеги жашоосун да эске алуу менен Алланын ыраазылыгына ылайык, адал жолдо адал өмүр сүрүүгө жан үрөйт.

**Адеп-ахлак**

Ислам дининин мындан тышкары адамдын жеке жана коомдук жашоосунун көркүнө көрк кошуп, ажарын ача турган адеп-ахлактык өңүтү да бар.

Исламдын негизги бир максаты – адамзатын «адам» - деген атка татыктуу жашоого тарбиялаган маданияттуулукка жеткизүү. Буга жетүү үчүн адам баласы асыл сапаттарга ээ болуп, жүрөк жана жан дүйнө таза болушу керек. Ошондуктан, Ислам ыйман жана ибадат маселесинен кийин дал ушул адеп-ахлак маселесине өзгөчө басым жасаган.

187. Газали, Ихия Улумуд-дин, III, 312.

Адеп-ахлак – бул, ыйман, ибадат маселесиндеги адамдын чын ыкласын, түз ниетин өз ичине камтыгандай эле, адамдарга болгон урмат-сый, айкөлдүк, берешендик, мээримдүүлүк, боорукерлик, адилеттүүлүк, калыстык сыяктуу асыл сапаттарды да камтып турат. Себеби, адам баласынын Алла Таалага болгон байланышын башка адамдар менен болгон байланыштарынан толугу менен ажыратуу мүмкүн эмес.

Адамдык асыл сапаттар ыйманга күч-кубат болуп, жашоонун көркүн ачып, пендени Жараткандын ыраазылыгына жеткирет. Мына ошол асыл сапаттарга ээ болуу – бул, Жараткан Алланын улуу ысым-сыпаттарынан үлгү алуу аркылуу жан дүйнөнү көркүнө чыгаруу, ошондой эле, Жаратканга жакындоо - дегендик.

Азирети Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)* мындай дейт:

*«Алла Таала ырыскынарды ар бирине өз-өзүнчө бөлүп бергендей эле, адеп-ахлагынарды да ар кимине өз-өзүнчө бөлүп берген. Алла Таала байлыкты жакшы көргөнүнө да, көрбөгөнүнө да берет. Ал эми динди (Исламды) жакшы көргөн пенделерине гана берет. Алла Таала кимге динди насип кылган болсо, (Алла) аны жакшы көрөт – дегендик!» (Ахмад, I, 387)*

Бул хадистен дин менен адеп-ахлак бири-бирине канчалык жакын болгондугун, ал тургай бири-биринин ордуна колдонула тургандыгын да байкоого болот.

Азирети Пайгамбарыбыз дагы бир куттуу хадисинде:

*«Жабраил алейхис-салам мага Алла Тааланын минтип буюргандыгын айтты: «Бул дин – Затым үчүн тандап, Өзүм ыраазы болгон дин. Ага берешендик жана жакшы адеп-ахлак жарашат. Мусулман катары жашап турган чагынарда*

*аны ушул эки асыл сапат менен даңктагыла!» »* - деген. *(Хайсами, VIII, 20; Али ал-Муттаки, Канз, VI, 392)*

Адамды адам кылган нерсе – бул, адеп. Ислам дүйнөсү сыймыктанган олуялардын[188] бири Шейх Саади мындай деген:

*«Көзү, кулагы, оозу бар ар бир эле жан «адам» боло албайт. Канчалаган шайтандар бар, алар да адам кебетесинде көрүнөт. Чыныгы адам – бул, адеби ийги адам. Адамдын сырткы сулуулугу – утурумдук дүйнөнүн сулуулугуна окшош болот».*

Ал эми айтылуу Мавляна Жалаладдин Руми адеби жок адамдар жөнүндө: *«Бийик даражаларга жеткен адепсиздердин, илимсиздердин жасаган күнөө иштерин жүздөгөн арстандар чогулса да, кыла албайт!» (Маснави, IV-том, 1441-байт).*

*Жүрөктү өйүгөн кайгы-касыреттен, кыйынчылыктан жана түмөн ойго батырган түйшүктөн улам кандай абалга түшсөң, мунун баары сага энөөлүктөн, адепсиздиктен, жана шалаакылыктан улам келген болот. Алланын жолунда адепсиз, (түз бейишке барчудай) эч нерседен санааркабай энөө жүргөн адам башка адамдардын да жолун бууган болот. Мындай адам ак пейил эмес, кара мүртөз болот.*

*Адептен улам мынабу көк-асман нурга бөлөнгөн. Периштелер да адебинен улам таза жана күнөөсүз болушкан» (Маснави, I-том, 89-91-байт)*

188. «Олуя» - деген сөз арап тилиндеги «авлия» - деген сөздөн келип чыккан. «Авлия» арап тилинде «дос, жакын» - деген маанилерди туюнткан «вали» - деген сөздүн көптүк түрү. Ал эми Ислам терминологиясында, бул сөз Ыйык Куран менен, азирети Пайгамбарыбыздын куттуу сүннөт жолу менен жуурулуша жашоо аркылуу Аллах Тааланын сүйүктүү пендесине айланган адамдарга карата айтылат. Олуя – бул, айрым адамдар түшүнгөндөй, көзү ачык, же бакшы эмес.

Ошондуктан, чыныгы момун-мусулмандар адепке ар дайым өзгөчө көңүл бурушкан. Сөзүбүзгө аралжы, Осмон мамлекетин изилдеген англичан изилдөөчү Бусбег мусулман түрктөр күнүмдүк жашоолорунда Пайгамбарынын жолун жолдогонун, каапырлыкты, уруш-талашты жек көргөндүгүн айткан.[189]

Алла Таала адам баласынын түбөлүк бактысы үчүн момун мусулмандардан адептүүлүктүн эң жогорку деңгээлин талап кылат. Ошондой эле, адеп-ахлак жаатындагы талаптарын Ислам дининин эрежелери аркылуу көрсөтүп да койгон. Бул жерде сөзүбүз супсак болбошу үчүн төмөнкү маселелерге токтоло кетели:

## 1. Кичи пейилдик

Кичи пейилдик – бул, адептин эң башы болуп, өз чегибизди билүү, өзүбүздү өзгөчө сезип бой көтөрбөй сыпайы болуу, ал тургай напсинин чырагына май тамызбоо үчүн өзүбүздү баарынан төмөн көрүү – дегендик. Ошол эле учурда, кичи пейилдик адал-арамды ылгап жашоого алда канча кылдат мамиле жасоого көндүрөт.

Бул аруу сезим баарыдан мурда адамды Жараткан Кудуреттин алдындагы адебин сактоого тарбиялайт. Алла Тааланын чексиз кудуретин, чексиз улуулугун ийненин көзүнчөлүк болсо да сезе алган адам өзүнүн алсыздыгын, күчсүздүгүн даана түшүнөт. Сокур тыйын төлөстөн бул дүйнөгө мусулман катары төрөлгөндүгүн ойлойт. Ага кандай жакшылыктар ыроолонгон болсо, ошонун баары жалгыз Жараткан Аллага гана таандык болгондугун сезет. Ар

189. Esther Kafé, “Rönesans Dönemi”, *Tarih İncelemeleri Dergisi,* c. II, İzmir 1984, s. 232.

дайым: «Оо, Жараткан Алла Таалам!...» - деп, Жараткандын алдында тизе бүгөт. Бүтүндөй жандуу-жансыздын жападан жалгыз Жаратуучусу болгон Алла Таала жүзөгө ашкан ар бир ишти, айтылган ар бир сөздү, ал тургай жүрөктөн өткөн сезимди көрүп-билгендигин аңдайт. Ар дайым Алланын көрүп тургандыгын эсинен чыгарбай жашайт. Акырында ал ушундай бир абалга келет, ар бир көз ирмеминде Алланын көрүп тургандыгын эстеп, ошого жараша кадам таштап, адебин сактайт. Ошентип, анын бул дүйнөдөгү жашоосунун ар бир көз ирмеми жакшылык иштер менен көркүнө чыгып, ажарына чыккан суктанаарлык өмүргө айланат.

Кичи пейил адам Алланын ар бир пендесине өзгөчө маани берип, аларга жылуу мамиле жасайт. Алардын айрым бир кемчиликтери болсо, кечире билет. Ал эми бой көтөргөн адамдарда мындай асыл сапаттар болбойт.

Алла Таала Куранда мындай дейт:

**«Сени ээрчиген момун-мусулмандарга** (ырайымдуулуктун) **канатын жай!»** *(Шуара сүрөсү, 215-аят).*

«(Чексиз) **Мээримдүү Алланын кулдары жер бетинде сыпаа гана жүрүшөт. Наадандар аларга өйдө-төмөн сөз айтса, «салам» - деп** (жылуу-жумшак) **гана жооп беришет»** *(Фуркан сүрөсү, 63-аят).*

Ал эми Азирети Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)* хадисте мындай деп айткан:

*«Алла Таала мага: «Ушунчалык деңгээлде кичи пейил болгула, эч ким эч кимге бой көтөрбөсүн, эч ким эч кимге зулумдук кылбасын!» - деп буйрук берди» (Муслим, Жаннат, 64).*

*«Кимде-ким Алланын ыраазылыгы үчүн бир жолу кичи пейил болсо, ушул кичи пейилдиги үчүн Алла Таала аны*

*бир даражага жогорулатат. Кимде-ким Аллага каршы бир жолу бой көтөрсө, Алла Таала аны да ушул себептен улам бир даражага төмөн түшүрөт. Адам баласы ушинтип улам бой көтөрө берсе, акырында ал «асфалу саафилиин» даражасына (т.а., айбандан да төмөн даражага) түшөт» (Ибн Мааажа, Зухд, 16).*

Азирети Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)* Алла Таалага кул болууну бүт нерседен жогору көргөн. Абдан ибараттуу төмөнкү окуяга көңүл буралы:

«Күндөрдүн биринде Азирети Пайгамбарыбыз Жабраил периште менен бирге баарлашып жаткан эле. Ошол учурда асмандан бир периште түштү. Жабраил алейхис-салам бул периштенин жер бетине биринчи жолу түшкөндүгүн айтты. Периште:

- Оо, Мухаммед! Мени сага Алла Таала жөнөттү. (Алла Таала): «Падыша пайгамбар болгуң келеби же кул пайгамбарбы?» - деп жатат – деди.

Азирети Пайгамбарыбыз Жабраил периштени карады. Ал:

- Оо, Алланын Элчиси! Жараткан Эгеңдин алдында кичи пейил бол! – деди.

Анда Алланын Элчиси *(саллаллаху алейхи васаллам)*:

- *Кул пайгамбар болгум келет, – деди». (Ахмад, II, 231; Хайсами, IX, 18, 20).*

Бул окуядан кийин Азирети Пайгамбарыбыз Жараткандын алдына барганга чейин эч качан бир нерсеге жөлөн тамактанган эмес *(Хайсами, IX, 20)*.

Азирети Пайгамбарыбыз дагы бир куттуу хадисинде өзүнө ашыкча таазим кылгандарга каршы болуп:

*«Силер мени акым болгон даражадан жогору көтөрбөгүлө! Анткени, Алла Таала мени элчи кылгандан мурда кул кылган!»* - деп эскертүү берген. ***(Хайсами, IX, 21)***

Азирети Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)* кулдар арпадан нан жасап конокко чакырышса да, эч качан баш тарткан эмес, чакырыган жерге сөзсүн барган.[190] Ал эми жаш балдарга өзү салам берээр эле. ***(Бухари, Истизан, 15)***

Азирети Анастын маалымдаганы боюнча, Пайгамбарыбыз кез-кезде ансарларга зыяратка барчу, кайсы үйгө кирбесин жаш балдарга өзүнчө салам берээр эле. Баштарынан сылап, аларга дуба кылаар эле. ***(Насаи, Сунанул-Кубра, VI, 90)***

Азирети Анас бин Малик дагы бир эскерүүсүндө мындай дейт: «Мен Алланын Элчисине он жыл кызмат кылдым. Бир жолу дагы ал мага катуу сүйлөгөн эмес. Туура эмес кылган иштерим үчүн «Муну эмне үчүн минтип салдын?» же унутуп калган иштеримди көрүп эч качан «муну эмне үчүн аткарган жоксун?» - деп жемелебеди».

Алланын Элчиси *(саллаллаху алейхи васаллам)* кутман сахабалары менен бирге жол жүрүп баратып, сапарда курсактары ачат. Анан кой союп тамактанмакчы болушат. Кутман сахабалардын бири «Койду мен соём» - дейт. Экинчиси: «Терисин мен сыйрыйм» - десе, дагы бирөөсү: «Аны мен бышырам» - дейт. Сүйүктүү Пайгамбарыбыз: «Анда мен отун чогултуп келем» - дейт. Кутман сахабалар:

- Пайгамбарым, сиз эс ала бериниз, отунду өзүбүз теребиз, – дешет. Анда Алланын Элчиси *(саллаллаху алейхи васаллам)*:

- Ооба, силер менсиз деле баарын кыла аласынар.

190. Хайсами, Мажмауз-Заваид, IX, 20

Бирок, мен силерден бөлүнүп, эс алып отургум келбейт. Алла Таала досторунан бөлүнүп отурган адамды жакшы көрбөйт, – дейт да, отун тергени кетет.

Дагы бир сапарында Азирети Пайгамбарыбыз намаз окуу үчүн бир жерге тыным жасаган эле. Намаз окуй турган жерине бет алып баратып, кайра кайтып келет. Сахабалар:

- Оо, Алланын Элчиси! Кайда баратасыз?-деп сурашат.

- Төөмдү байлаганы баратам – деп жооп берет. Сахабалар:

- Биз байлап койобуз. Сиз кыйналбай эле коюңуз, – дешет. Анда Азирети

Пайгамбарыбыз:

- *(Алты саны аман соо) адам мисвактын учун чайнаганчалык жөнөкөй бир иш болсо да адам башкалардан жардам сурабасын!* – дейт.[191]

Мына ушундай жогорку тарбияны Алланын Элчисинен алган сахабалардын ар бири жалпы мусулман журтчулугу үлгүлүү инсан болушкан. Маселен, Азирети Умар ажылык сапарда жанындагыларга кызмат кылчу. Сапарлаштары уктап жаткан кезде алардын төөлөрүн оттотуп келе калаар эле. Бул анын адамдык бийик сапатын жана руханий жактан бышып-жетилгенин таасын айгинелеп турат.

Кутман сахабалардан кийинки муундун аалымдарынан Мужахид бин Жабр мындай дейт:

«Ибн Умардын жанында болдум. Ага кызмат кылгым келчү. Бирок ал мага кызмат кылаар эле» *(Абу Нуайм, Хилия, III, 285-286)*

191. Мухиббуддин, ат-Табари, Хуласату сияри Саййидил-башар, 19; Касталани, ал-Мавахибул-Ладунния, Мисир, 1281, I, 385.

Күндөрдүн биринде Азирети Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)* Муаз бин Жабалды Йеменге аким катары дайындап, кутман сахабалары менен бирге аны жолго узатып чыгат. Азирети Муаз төө минип, ал эми Азирети Пайгамбарыбыз жөө бараткан эле. Азирети Муаз:

- Оо, Алланын Элчиси. Мен төөнүн үстүндө, сиз болсо жөө баратасыз. Мен да сиздер менен жөө бассам болбойбу? – деп ыңгайсыз абалда болгонун айтат. Анда Азирети Пайгамбарыбыз аны жубатып, жакшы ниетин айтат:

- Муаз, ар бир бул кадамымдын Алланын ыраазылыгы үчүн ташталуусун каалайм! ***(Диярбакри, Тарихул-Хамис, Бейрут, II, 142)***

Сүйүктүү Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)* кичи пейилдиктин туу чокусунда турган мына ушундай асыл жан эле. Ал жеке өзү үчүн эч качан убайым тартчу эмес. Кыяматка чейин келчү үммөтү үчүн санаа тартчу. Ал бүткүл адамзатынын бул дүйнөдө Алланын адал жолунда адал өмүр сүрүп, түбөлүк бакытка жетишин тилээр эле.

Азирети Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)* үйүндө кийимдерин тазалап, тикчүсүн тигип, жамачы салчусуна жамачы салып, жыртылып калган бут кийимин ондоп тигип, койлорун саап, үйүн шыпыраар эле. Төөсүн байлап, жемин берип, кызматчылары менен бирге тамактанаар эле. Камыр жууруп, базардан алчусун өзү алып келээр эле. Бир сапарында сатып алган кийимин Азирети Абу Хурайра ардактуу Пайгамбарынын колунан алып кызмат кылгысы келгенде ал:

*«Ар бир адам өз жүгүн өзү көтөргөнү жакшы. Бирок, ал жүгүн көтөрө албаса, анда ага мусулман боордошу жардам берет»* - деген. ***(Хайсами, V, 122)***

Мекке жеңиши Азирети Пайгамбарыбыздын өмүрүн-

дөгү эң чоң жениш болгон. Ошол күнү он минден ашуун кошууну менен бирге Алланын сүйүктүү Элчисинин *(саллаллаху алейхи васаллам)* шаарга кирип бараткандагы абалы кичи пейилдиктин сөзгө чак келбес таасын үлгүсү эле. Аны менен чогуу бараткан кутман сахабалар Пайгамбарыбыздын ошол учурдагы абалын төмөнкүчө сүрөттөшкөн:

«Алланын Элчиси *(саллаллаху алейхи васаллам)* он түмөн кошуундун башында эле. Мекке дээрлик колго алынган соң Алланын Элчиси шаарга кирип бараткан кезде сакалынын учу төөнүн ээрине тийгенчелик деңгээлде сажда кылып жаткандай ийилип турду. Бул учурда Ал:

*«Оо, Жараткан Алла Таалам! Чыныгы жашоо – бул акыреттеги жашоо!»* деп, Жатканга шүгүр келтире зикир кылып бараткан *(Вакиди, II, 824; Бухари, Рикак, 1)*

Азирети Аишанын мына бул абалы кичи пейилдикке эң сонун үлгү боло алат. Бул окуяны Абдуллах бин Абу Мулайка айтып калтырган:

«Азирети Аиша *(Алла ага ыраазы болсун)* көз жумаар алдында Азирети Ибн Аббас алдына кирүүгө уруксат сурады. Азирети Аиша жанындагыларга:

- Мени мактап эскеришинен коркуп жатам, – деп уруксат бергиси келген жок.

Жанындагылар:

- Уруксат сураган киши Алла Элчисинин абасынын уулу жана мусулмандардын аттуу-баштууларынан, – деген соң:

- Уруксат бергиле, кирсин, – деди.

Азирети Ибн Аббас:

- Өзүңүздү кандай сезип калдыңыз? – деп анын ал-абалын сурады. Азирети Аиша:

- Эгер Алладан корккон абалда болсом, анда жакшымын, – деп жооп берди.

Азирети Ибн Аббас:

- Иншаллаах, сиз такыбасыз, жакшысыз. Анткени, сиз Алла Элчисинин *(саллаллаху алейхи васаллам)* жубайысыз. Алланын Элчиси *(саллаллаху алейхи васаллам)* сизден башка кызга үйлөнгөн жок. Сизге жалган жалаа жабылганда таза болгондугуңузга карата Жараткандын куттуу аяттары түшүрүлдү, – деди.

Азирети Ибн Аббас зыярат кылып чыккан соң ичкериге дагы бир кутман сахаба, ошол эле учурда жээни Азирети Абдуллах ибн Зубайр кирди. Азирети Аиша жээнине:

*-Бир аз мурун Ибн Аббас ал-абалымды сурап келди. Мени мактап, бир топ сөздөрдү айтты. Ошол учурда ушунчалык жок болуп кетким келди… Эч эскерилбей, унутулуп калгым келди…* - деди». *(Buhari, Tefsir, 24/8)*

Бул окуядан да байкалгандай, Азирети Аиша энебиздин ар бир деминен, ар бир сөзүнөн анын адамдык асыл сапаты, кичи пейилдиги, Алладан корккондугу, такыбалыгы жалындап сезилип турат.

Дагы бир окуя менен бул маселени жыйынтыктайлы:

«Азирети Пайгамбарыбыздын сүйүктүү небереси Азирети Хасан *(Алла ага ыраазы болсун)* күндөрдүн биринде Каабаны айланып тооп кылган соң Макамы Ибрахимге[192]

192. Ислам жазма булактарында маалымдалгандай, «Макамы Ибрахим»дин окуясы мындай болгон: Айтылуу азирети Ибрахим пайгамбар Аллах Тааладан Каабаны курууга буйрук алат. Ибрахим пайгамбар уулу азирети Исмаил менен бирге дароо пайдубалын тургузуп, дубалын көтөрө баштайт. Азирети Исмаил атасына таш ташып, ал эми Ибрахим пайгамбар Каабанын дубалына таш койгон сайын дубал кадыресе улам бийиктеп олтурат. Дубал бир топ бийиктеп калгандыктан уулу азирети Исмаил узун бир таш алып келет. Ибрахим пайгамбар ошол таштын

барып эки ирекет намаз окуду. Бир кезде жүзүн Макам Ибрахимге коюп көзүнөн жашы кылгырып:

*«Оо, Жараткан Алла Таалам! Сенин эң алсыз кулуң эшигиңе келди. Оо, Кудайым! Алсыз кызматчың эшигиңе келди. Оо, Жараткан! Кайырчың эшигиңе келди. Сенин кембагалың эшигиңе келди!»* - деп ыйлап жатты.

Андан соң ал жерден алыстап жолуна түштү. Жолдон кургак нан менен курсактарын тойгузуп жаткан кембагал адамдарды көрдү. Салам берди. Алар Азирети Хасанды «дасторконуна» чакырды. Азирети Хасан кембагалдардын чакырыгын кабыл алып, алардын жанына келип отуруп:

- *Бул нандын кайыр-садага болуп келбегенин билгенимде силер менен бирге өзөк жалгамакмын* – деди да:

- *Кана эмесе, тургула, биздин үйгө барабыз!* – деп, аларды ээрчитип үйүн көздөй бет алды. Ошентип, Азирети Хасан аларды үйүнө алпарып, курсактарын тойгузуп, жаңы кийим кийгизип, ар биринин чөнтөгүнө өз-өзүнчө акча салып берди» ***(Абшихи, ал-Мустатраф, Бейрут, 1986, I, 31)***

## 2. Камкордук жана берешендик

Ислам дининде өзүмчүлдүк жок. Ислам өзүмчүлдүккө катуу тыюу салган.

Баарыбыз бири-бирибизге эриш-аркак болуп жашап жаткан мынабу дүйнөдө өзүбүздү кандай ойлосок, башка адамдарды да дал ошондой ойлошубуз кажет. Өзүбүзгө кандай жакшылык каалаcак, аларга да дал ошондой жакшылык каалашыбыз керек. Айрыкча, ооруп жаткан, алсыз, мук-

үстүнө чыгып, Каабаны бүтүрүүгө аракет кылат. Мына ошол таш кийин «Макамы Ибрахим» (Ибрахимдин орду) – деп аталып калат.

таж, кедей-кембагал адамдарга көбүрөөк көңүл бурушубуз керек. Себеби, баарыбыз жападан жалгыз Алла Тааланын кулдарыбыз. Алла Таала бири-бирибизге арка-жөлөк болуп, бири-бирибизге жардам беришибизди каалайт:

**«Кайсыдыр бирөөңөргө өлүм келгенге чейин Биз силерге ыроолоп берген ырыскылардан сарптап калгыла! Ошондо ал** (ажалы келген адам)**: “Оо, Жараткан Эгем, эгер менин өмүрүмдү бир аз узартсаң мен кайрымдуулук иштерди көп кылып, жакшылардан болор элем” – дейт. Алла Таала кимдир бирөөгө ажалы келген кезде аны эч качан кечиктирбейт. Алла Таала силердин жасаган ар бир ишиңерден Кабардар!»** *(Мунафикун сүрөсү, 10-11-аяттар).*

**«Эй, ыйман келтиргендер! Силерге берген ырыскыбыздан соодалашуу, достук, жан тартуу болбой турган Күн келгенге чейин Алла жолунда сарптагыла! Каапырлар – алар заалымдар»** *(Бакара сүрөсү, 254-аят).*

**«...Силер кандай жакшылык кылсаңар, Алла Таала анын ордуна башкасын ыроолоп берет»** *(Саба сүрөсү, 39-аят).*

Ал эми Азирети Мухаммад *(саллаллаху алейхи васаллам)* ар качан элди ойлоп жүрүүгө, камкордукка жана берешендикке төмөнкүчө чакырган:

*«Мусулман мусулмандын бир тууганы. Ал ага зулумдук кылбайт. Аны жалгыз таштап кетпейт. Ким мусулман боордошунун бир муктаждыгын камсыз кылса, Алла анын бир муктаждыгын камсыз кылат. Ким мусулман боордошун бир түйшүктөн алып чыкса, Алла Таала аны кыямат күнү бир түйшүгүнөн куткарат. Ким мусулман боордошунун кемчилигин жаап-жашырса, Алла Таала кыямат күнү анын айып-кемчи-*

*лигин жаап-жашырат» (Бухари, Мазалим, 3; Муслим, Бирр, 58).*

Өзүн гана ойлоо, башка адамдарга «эмне болсо, ошо болсун» - деген мамиле жасоо мусулман адамга эч качан жарашпайт. Анткени, Азирети Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)* дагы бир куттуу хадисинде:

*«Кошунасы ач турганда, өзү ток жаткан адам момун (Аллага толук ишенген адам) эмес!»* - деген. *(Хаким, II, 15; Хайсами, VIII, 167; Бухари, ал-Адабул-муфрад, 112).*

Азирети Пайгамбарыбыздын мына ушундай улуу тарбиясына жуурулган кутман сахабалардын ар бири жалпы мусулман журтчулугу үчүн эч качан өчпөс жылдыздарга айланышкан. Азирети Ибн Умар мындай дейт:

«Жети кошуна үй-бүлө бар эле. Баары кембагал эле. Бирөөсү ошол үйлөрдүн бирине бир койдун башын берип жиберди. Үй ээси башты кошунасына берип жиберди. Анткени, ал кошунасын өздөрүнөн да муктаж абалда болгонун ойлоду. Тиги кошунасы болсо ушундай эле ой менен башты кийинки кошунасына берип жиберди. Ошентип, койдун башы жети үйдөн өтүп, акырында эң биринчи берилген үйгө кайтып келди» *(Хаким, II, 526)*

Негизи, чыныгы мусулмандар мал-мүлкүн Алланын пенделерине тартуулап, алардын көңүлүн көтөргөндү өздөрүнө сарптагандан алда канча жогору көрүшөт. Мына ушул түшүнүккө төмөндөгү окуя эң сонун мисал боло алат:

«Күндөрдүн биринде Азирети Мухаммад *(саллаллаху алейхи васаллам)* Пайгамбарыбыз бир кой сойот. Пайгамбарыбыз койдун этин майдалап, кедей-кембагалдарга таратат. Таратып болгон соң жубайларынан:

- *Кана, дагы эмнеси бар?* - деп сурайт. Азирети Аиша *(Алла ага ыраазы болсун)*:

- Болгону бир колу калды, – дейт.

Анда Азирети Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)*:

- *Демек, бир колунан башкасынын баары биздики болду, дечи!* – дейт» ***(Тирмизи, Кыямат, 33/2470).***

Дагы бир куттуу хадисте маалымдалгандай, Азирети Пайгамбарыбыз жубайы Азирети Аишага мына мындай насаат айткан:

*«Аиша! Жарым курма болсо да, аны кембагалдарга бер, аларды колу бош кайтарба! Аиша! Кедейлерди сүй! Аларды өзүнө жакындат, Алла Таала дагы сени кыямат күнү Өзүнө жакындатсын!»* ***(Тирмизи, Зухд, 37/2352)***

Азирети Аиша ушундан кийин өмүр бою кедей-кембагалдарга өзгөчө көңүл буруп, аларга дайыма арка-жөлөк болгон. Жээни Урва бин Зубайр мындай деп эскерген:

«…Азирети Аиша ушунчалык берешен эле. Ал Алла Таала ыроолоп берген ырыскысын дароо кайыр-садагага берип жиберчү…» ***(Бухари, Манакиб, 2).***

Азирети Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)* бүт үммөтүн кең пейил, камкор, берешен болууга чакырган. Кутман сахабалардан Азирети Абу Саид ал-Худри мындай дейт:

«Күндөрдүн биринде Алланын Элчиси *(саллаллаху алейхи васаллам)* менен бирге сапарга чыккан элек. Ошол учурда жаныбызга төө минген бир адам келип калды. Ал бир нерсе үмүт кылгандай түр менен он-солду карай баштады. Алланын Элчиси:

*«Жанында өз муктаждыгынан сырткары ашыкча мингичи болгондор (төө-аты) болбогондорго беришсин. Ашыкча азыгы барлар азыгы жокторго беришсин…»* - деди.

Алланын Элчиси *(саллаллаху алейхи васаллам)* дагы бир топ мал-мүлктүн түрүн айтты. Биз ошондо эч кимдин муктаждыгынан ашыкча мал-мүлкүн (эч кимге бербей) кармап турууга акысы жок экенин түшүндүк» *(Муслим, Луката, 18)*.

Себеби, Алла Таала:

**«...**(Эй, Мухаммад!) **Алар сенден** (Алла жолунда) **эмнени кайрымдуулук кылуу керектигин сурашат.** (Аларга): **«Муктаждыгыңардан ашыкчасын!» – деп айткын!...»** - деген. *(Бакара сүрөсү, 219-аят)*.

Тагыраак айтканда, Алла Таала бизди Өзү берген жакшылыктары менен сынап жатат. Аларды Өзүнүн адал жолунда сарптап жатыбызбы же жокпу, маселе ушунда.

Кайрымдуулук момун-мусулман пендени Жаратканга жакындата турган өзгөчө маанилүү себептердин бири болуп эсептелет.

**«Өзүңөр жакшы көргөн нерсеңерден** (Алла жолунда) **сарптамайынча чыныгы жакшылыкка жете албайсыңар»** *(Аали Имран сүрөсү, 92-аят)*.

**Ар тараптуу камкордук**

Чыныгы камкордук - адамдардын материалдык көйгөйлөрүн гана эмес, бардык көйгөйлөрү менен тең бөлүшүү дегендик.

Алланын Элчиси *(саллаллаху алейхи васаллам)* сапар учурунда да, согуш мезгилинде да эң алдыда болуп, баары ага далдалана турган.[193] Ал эми кайтып келатканда эң аркада алсырап калган сахабаларына арка-жөлөк болуп, аларды унаасына мингизип, баары үчүн дуба кылаар эле.[194]

193. Муслим, Жихад, 79; Ахмад, I, 86, 126.
194. Абу Давуд, Жихад, 94/2639.

Төмөнкү окуя мунун далили:

«Бир күнү Алланын Элчиси *(саллаллаху алейхи васаллам)* кийим-кече сатуучу дүкөнгө барып, төрт дирхамга бир көйнөк сатып алды да, ошол көйнөгүн кийип көчөгө чыкты. Көчөдөн ансарлардан[195] бир адам:

- Оо, Алланын Элчиси! Мага бир көйнөк кийгизиңиз. Алла Таала сизге бейиштин кийимин кийгизсин!» - деди. Алланын Элчиси дароо үстүндөгү көйнөгүн чечип, тиги адамдын колуна карматты. Андан соң кайра дүкөнгө барып төрт дирхамга дагы бир көйнөк сатып алды. Жанында эки дирхамы калган эле.

Жолдо баратып бир кыздын ыйлап олтурганын көрүп:

- Кызым, сага эмне болду? - деп сурады. Ал кыз:

- Оо, Алланын Элчиси! Мен бир үй-бүлөнүн кызматчысымын. Үй ээси мага эки дирхам берип, унга жиберген эле. Акчасын жоготуп жибердим, - деп арыз-муңун айтты. Сүйүктүү Пайгамбарыбыз колундагы акыркы эки дирхамын кызга берди да, артка кайтмакчы болду. Бирок байкуш кыздын дале ыйлап жатканын көрүп:

-*Эмне ыйлап жатасың? Дирхамыңды албадыңбы?* – деп суроолуу карады. Байкуш кыз:

-Үйгө кечигип барганым үчүн кожоюнум мени жазалап койоорунан коркуп жатам, – деди. Алланын Элчиси *(саллаллаху алейхи васаллам)* кыз менен чогуу үйүнө барып, үн катып салам берди. Үйдөгүлөр Алла Элчисинин үнүн таанышты. Бирок, жооп беришкен жок. Алланын Элчиси экинчи жолу салам берди. Дагы жооп келген жок. Үчүнчү саламына үй ээси «Алейкумус-салаам» - деп алик алып

195. Ансарлар – Меккеден көчүп келген сахабаларды кучак жая тосуп алып, жарты наны болсо да, алар менен бөлүшүп жеген мединалык кутман сахабалар.

кубануу менен сыртка чыкты. Алланын Элчиси *(саллаллаху алейхи васаллам)*:

- Алгачкы саламымды уккан жоксуңарбы? – деди. Үйдүн ээси:

- Уктук, Пайгамбарым, бирок, көбүрөөк салам берип, бизди береке-кутка бөлөшүңүздү каалады к. Ошон үчүн дароо жооп берген жокпуз. Босогобузга чейин келишиңизге эмне түрткү болду? – деди.

Алланын Элчиси *(саллаллаху алейхи васаллам)*:

-*Бул кыз силердин жазалап коюшуңардан коркту,* – деди.

Бул сөздү уккан үй ээси:

-Демек, сиз аны менен ушул жерге чейин келдиңиз. Эми ал Алла үчүн эркин! – деди. Алланын Элчиси *(саллаллаху алейхи васаллам)* аларды алкап, бейишке киргиле деп батасын берди. Андан соң мындай деди:

- *Алла Таала он дирхамга кандай гана береке берди. Аны менен Пайгамбарына жана ансардан бир адамга бирден көйнөк кийгизди. Бир күн кызды эркиндикке чыгарды! Аллага чексиз шүгүр! Ал бизге мына ушунун баарын чексиз кудурети менен ыроологон Зат!» (Хайсами, IX, 13-14)*

Кутман сахабалар Азирети Пайгамбарыбыздан ар дайым үлгү алып жашашкан. Күндөрдүн биринде Азирети Абдуллах бин Аббас *(Алла ага ыраазы болсун)* Пайгамбарыбыз өзү салдырган Набави мечитинде итикафта[196] олтурган кезинде, бир адам келип, ага салам берип, жанына олтурат. Азирети Абдуллах бин Аббас:

196. Итикаф – белгилүү мөөнөт аралыгында белгилүү эрежелердин негизинде мечитте же мечит өкүмүндөгү жерде ибадат кылуу.

- Боордошум, сага эмне болду?! Кайгы-мунга чөмүлгөндөйсүң... – деп суроолуу карайт. Ошентип, экөөнүн ортосунда төмөнкүчө баарлашуу башталат:

- Ооба, туура айтасың..! Мен азыр кайгы-мунга батып турам. Баланча адамга карызым бар. Бирок, мынабу кабырда жаткан заттын (Алланын Элчисин ишаарат кылып) жанында айтып жатам, карызымды төлөй албай жатам.

- Андай болсо, сенин ордуна аны менен сүйлөшөйүнбү?

- Мейли, сүйлөшүп көрчү!

Азирети Абдуллах бин Аббас бут кийимин кийип алып, мечиттен чыгат.

Жанында арыз-мунун айтып олтурган адам:

- Итикафта олтурганыңды унутуп калдыңбы, эмне үчүн мечиттен чыгып кеттиң? – дейт. Азирети Абдуллах бин Аббас ага минтип жооп берет:

- Жок, унуткан жокмун. Мен мына бул кабырда жаткан, арабыздан жакында эле акыретке журт которгон акыркы Элчинин *(саллаллаху алейхи васаллам)* мындай дегенин уккам:[197]

*«Кимде-ким (мусулман) боордошуна жардам берүүгө аракет кылып, ал ишти аткарса, бул иш он жыл итикафка киргенден алда канча артык. Ал эми, кимде-ким Алланын ыраазылыгы үчүн бир күн итикафка кирсе, Алла Таала ал адам менен тозоктун ортосуна үч аң жаратат. Ар бир аңдын ортосу чыгыш менен батыштын ортосунчалык алыс болот» (Байхаки, Шуаб, III, 424-425; Хайсами, VIII, 192).*

Ислам дини алып келген камкордуктун дагы бир миса-

197. Азирети Абдуллах бин Аббас бул сөздөрдү айтып жаткан кезде көзүнөн жашы куюлуп жаткан эле.

лын бул окуядан байкоого болот. Окуяны[198] Баязид Бистами (куддиса сиррух) олуя айтып калтырган:

«Биздин заманда миңдеген олуялар бар эле. Бирок, ошол кылымдын кутубдугу[199] «Абу Хафс» аттуу темир иштеткен адамга берилген эле. Мунун себебин билүү үчүн дүкөнүнө бардым. Аны аябай кайгы-мунга баткан абалда көрдүм. Себебин сурадым. Абдан кайгыруу менен:

-Мен тарткан санаадан өткөн санаа, менден өткөн кайгылуу адам барбы?! Санаам санга бөлүнөт, кыямат күнү ушунча ибадат кылган адамдардын абалы эмне болот? – деп ыйлап кирди. Мени да жашытып жиберди. Кайра кызыгып:

- Элдин азапка дуушар болуп калышына эмне үчүн мынчалык санааркап жатасың? – деп сурадым.

Анда Абу Хафс хазрети:

- Менин табиятым боорукерликтин жана мээримдүүлүктүн уюткусу менен жуурулган. Эгерде тозокко кирчүлөрдүн бүт азабы мага жүктөлүп, алар кечирилсе, мен буга кубанычым койнума батпай абдан ыраазы болуп, жүрөгүмдү өйүгөн санаандан кутулмакмын… – деп жооп берди.

Мен ошондо түшүндүм, Абу Хафс азрети «өзүм, өзүм…» - дегендерден эмес, «үммөтүм, үммөтүм…» - деген Пайгамбардын жолун бек тутунгандардан экен. Ошентип, анын

198. «Олуя» - деген сөз арап тилиндеги «авлия» - деген сөздөн келип чыккан. «Авлия» арап тилинде «дос, жакын» - деген маанилерди туюнткан «вали» - деген сөздүн көптүк түрү. Ал эми Ислам терминологиясында, бул сөз Ыйык Куран менен, азирети Пайгамбарыбыздын куттуу сүннөт жолу менен жуурулуша жашоо аркылуу Аллах Тааланын сүйүктүү пендесине айланган адамдарга карата айтылат. Олуя – бул, айрым адамдар түшүнгөндөй, көзү ачык, же бакшы эмес.

199. Кутуб – руханий дүйнөнүн иштерин аркалаган олуялардын башчысы. Олуялыктын эң акыркы жана эң жогорку даражасы болуп эсептелген кутубдукка адам баласы өзүнүн жеке аракети менен эмес, Аллахтын уруксаты менен гана жете алат.

жанында бир топко чейин олтурдум. Бул учурда ага Курандын айрым бир сүрөлөрүнөн таалим бердим. Бирок, кырк жыл бою жете албаган даражага ошол азреттин аркасы менен жеттим. Жан дүйнөм Жаратkандын файз-нуруна толду. Ошондо кутубдук – бул, өзүнчө бир терең сыр экендигин түшүндүм. Артыкчылык илим жана көп ибадат менен гана эмес, илимдин да, ибадаттын да ирфанга[200] өткөзүлүшү жана Жараткандын өзгөчө ыроосу менен гана болоорун дагы түшүндүм. Бул ыроо Абу Хафс азретине насип болушунда андагы кең мээримдин да өзгөчө ордун унутпоо керек»

## Осмон мамлекетинин учурундагы берешендик

15-кылымда Түркияны кыдырып чыккан француз Бертрандон де ла Брокуер мында дейт:

«Түрктөр бири-бирин урматтап, сыйлаган ниети таза адамдар. Тамактануу учурунда көп көрдүм, ал жерден бир кембагал адам өтүп баратса, аны дароо дасторконго чогуу тамактанууга чакырышат. Бул бизде такыр жок нерсе»[201]

Ал эми 19-кылымда Анадолуга саякатка барган Бурнаби түрк элинин меймандостугун жана берешендигин мындайча эскерген:

«...Бир жолкусунда бир атты жактырып калганымды ээсине айткан болчумун. Аттын ээси атын кабыл алып коюшумду өтүнгөн каты менен бирге аркамдан берип жибериптир. Буга мен абдан таң калдым»[202]

Андыктан, чыныгы момун-мусулман адам Алла Таала-

200. Ирфан – Алла Таала тарабынан берилген руханий илим. Бул илим «марифат» - деп да айтылат.
201. B. Broquiére, *Deniz Aşırı Seyahat,* İst. 2000, s. 174.
202. C. Fellows, *Travels in Asia Minor,* London 1852, s. 222.

нын бардык жандуу-жансызына, айрыкча, адамдарга карата боорукер, мээримдүү, берешен жана камкор болушу керек. Себеби, бул сыпаттар Алланын алдында анын бийик даражаларга жогорулашына себепкер болот.

## 3. Чынчылдык

Чынчылдык – бул, ниет менен ойдун, ой менен сөздүн, сөз менен иштин биримдиги. Ал эми чынчыл сөзү менен өзү, өзү менен сөзү айкалышып турган адам.

Чынчыл адам – бул, сөзүнө бекем турган, ишенимди актаган, эл ишенген адам.

Ислам дини калпычылыкка, алдамчылыкка катуу тыюу салып, аны чоң күнөөлөрдүн катарына кошкон. Берген сөзгө турбоо, адамдарды алдаганды кадыресе көрүнүш катары кабыл алуу өтө жат сапаттар болуп эсептелет. Адамдардын ортосунда чоң көйгөйлөрдү жараткан эң негизги себептердин бири дал ушул сыяктуу сапаттар, тагыраак айтканда, калпычылык. Андыктан, адамдарды чынчыл, ишенимдүү болууга көндүрүү, келечек жаңы муунду ушул асыл сапаттар менен тарбиялап өстүрүү ар бирибиздин милдетибиз. Анткени, бүтүндөй адамзатына үлгү катары жөнөтүлгөн пайгамбарлардын жана такыба пенделердин эң көрүнүктүү асыл сапаттарынын бири – бул, чынчылдык.

Алла Таала Куран аяттарында бизге тозок отунан алыс кыла турган жолду төмөнкүчө көрсөткөн:

**«Эй, ыйман келтиргендер! Алладан корккула жана туура сөздү айткыла! Ошондо Алла Таала иштерди ондоп, күнөөнөрдү кечирет. Кимде-ким Аллага жана Анын Элчисине баш ийсе, ал чынында чоң ийгиликке жеткен болот»** *(Ахзаб сүрөсү, 70-71-аяттар).*

**«Эй, ыйман келтиргендер! Алладан коркуп, чынчылдар менен бирге болгула!»** *(Тооба сүрөсү, 119-аят)*

**«...Берген сөзүңөргө тургула! Анткени, берилген сөз** (убада) **жоопкерчиликти талап кылат»** *(Исра сүрөсү, 34-аят).*

Ал эми Азирети Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)* мындай деген:

*«Мага мынабу алты маселе боюнча сөз бергиле, мен силерге бейишке кирүүңөргө кепил болоюн:*

1. *(Калп айтпай) туура сүйлөгүлө!*
2. *Берген убадаңарга бекем тургула!*
3. *Аманатка кыянаттык кылбагыла!*
4. *Намысыңарды сактагыла!*
5. *Көзүңөрдү арамдан сактагыла!*
6. *Колуңарды арамдан алыс кармагыла!» (Ахмад, V, 323)*

Туура, түз жүрүү, ишенимдүү болуу – бул, Исламдын талабы. Күндөрдүн биринде Суфян бин Абдуллах Азирети Пайгамбарыбызга кайрылып:

- Оо, Алланын Элчиси! Мага Исламды ушундай түшүндүрүп бериңиз, аны сизден кийин эч кимден сураганга муктаж болбоюн! – деген эле. Азирети Пайгамбарыбыз:

- Аллага ишендим дегин да, андан соң туура жүр! – дейт. Суфян бин

Абдуллах:

- Макул, оо, Алланын Элчиси! Эң көп эмнеден сактанышым керек? – деп кайра суроо берет. Анда Алланын Элчиси колу менен тилин көрсөтөт. *(Ахмад, III, 413; Муслим,*

*Иман, 62; Тирмизи, Зухд, 61; Ибн Мааажа, Фитан, 12)*

Ал эми Азирети Абу Мусанын:

- Оо, Алланын Элчиси! Мусулмандардын эң ардактуусу ким? – деген суроосуна Азирети Пайгамбарыбыз:

- *Мусулмандар тилинен жана колунан зыян тартпашына ишенген адам* – деп жооп берген. *(Бухари, Иман, 4,5; Рикак, 26; Муслим, Иман, 64, 65).*

Азирети Пайгамбарыбыз дагы бир куттуу хадисинде:

«Ишеними жок (эл ишенбеген) адамдын ыйманы да жок» - деген. *(Ahmed, III, 135)*

Күндөрдүн биринде Алланын Элчиси *(саллаллаху алейхи васаллам)* бир соодагер адамга жолугат. Ал буудай сатып жаткан болот. Мандайкы каптагы буудайга колун салып, ным экендигин байкап:

– *Бул эмне?* – деп сурайт.

Соодагер:

- Жамгырдын алдында калыптыр, оо, Алланын Элчиси - дейт.

Анда Пайгамбарыбыз:

*-Ным жагын үстүнө чыгарып, элге көрсөтсөң болбойт беле? Алдамчы адам менден эмес* - дейт *(Муслим, Иман, 164).*

Ислам дини көпчүлүк эл жөнөкөй көргөн нерселерде дагы эч качан калп айтпоого өзгөчө басым жасаган. Бул маселе боюнча Азирети Абдуллах бин Амир мынабул окуяны айтып калтырган:

«Бир күнү апам мени чакырып калды. Алланын Элчиси *(саллаллаху алейхи васаллам)* да биздин үйдө болчу. Апам:

- Кел, сага бир нерсе берем! – деди. Алланын Элчиси:

- *Ага эмне берейин дедиң эле?* – деп сурады. Апам:

- Ага бир курма берейин дегем – деп жооп берди. Анда Алланын Элчиси *(саллаллаху алейхи васаллам)*:

- *Билип кой, эгер ага эч нерсе бербегениңде, сага калп айткандын күнөөсү жазылмак!* - деди» *(Абу Давуд, Адаб, 80/4991; Ахмад, III, 447)*

Исламда, ал тургай тамаша учурунда дагы калп айтууга уруксат берилген эмес. Азирети Пайгамбарыбыз бул багытта бизге көптөгөн эскертүүлөрүн берген. Алардын айрымдары – төмөнкү куттуу хадистери:

«Пенде тамашалашып жаткан кезде калп айтуудан жана өзүнүкү туура болсо да талашып-тартышуудан алыс болмоюнча толук ыйман келтирген болбойт» *(Ахмад, II, 352, 364; Хайсами, I, 92)*

«Азап болсун ага! Ал адамдарды күлдүрүү үчүн калп айтат! Азап болсун ага, азап болсун!..» *(Абу Давуд, Адаб, 80/4990; Тирмизи, Зухд, 10/2315)*

Ислам тарыхына назар салганыбызда, негизи мусулмандардын мына ушундай асыл сапаттарынан мусулман эместер да пайдаланган. Кутман сахабалардан Азирети Хузайфа мынабу окуяны айтып калтырган:

«Атам Хусайл менен бирге Меккеден Мединаны көздөй жолго чыккан элек. Жолдон курайштын бутпарастары бизди кармап алып:

- Силер Мухаммаддын кошуунуна кошулганы баратасыңар – дешти. Биз:

- Жок, биз Мединага ал үчүн эмес, башка иш үчүн баратабыз – дедик.

Андан соң алар бизден Алла Элчисинин кошуунуна кошулбай, Ага жардам берип өздөрү менен согушпай тургандыгыбызга карата сөз беришибизди талап кылышты. Биз аларга сөз бердик. Ошентип, биз Мединага барып, болгон окуяны Алланын Элчисине айтып бердик. Анда Алланын Элчиси *(саллаллаху алейхи васаллам)*:

- *Андай болсо, кайра артка кайткыла! Биз силердин сөзүңөргө туруп, аларга каршы Алладан жардам сурайбыз!* – деди. Менин Бадр согушуна катыша албай калышымдын себеби ушул болду» *(Муслим, Жихад, 98).*

Мусулмандардын түз жүрүп, калп айтпай тургандыгына мусулман эместер да ишенгендигине дагы бир мисал катары мынабу окуяны эскерүүгө болот:

Ухуд согушу аяктаган соң душмандардын башчысы Абу Суфян алыстан:

- Эй, Умар! Кудай акы, айтчы, биз Мухаммадды өлтүрдүкпү? – деп үн салат.

Азирети Умар:

- Аллага ант берем! Жок, аны өлтүргөн жоксуңар! Ал азыр сенин сөздөрүңдү угуп жатат! – деп жооп берет. Анда Абу Суфян:

- Сен мен үчүн, Мухаммадды өлтүргөнүн айткан өз адамыбыз Ибни Камиадан алда канча туура сүйлөгөн, калп айтпаган, жакшы адамсың! – дейт. *(Ибн Хишам, III, 45; Вакиди, I, 296-297; Ахмад, I, 288; Хайсами, VI, 111).*

Бул дүйнөдө түз жүргөн чынчыл адамдар элдин баары жардамга муктаж абалда болгон жана эч ким эч кимге пайда бере албаган кыямат күнү чынчылдыгынын пайдасын көрүшөт. Алар үрөйдү учурган ошондой эң оор учурда дал ошол асыл сапаттарынын аркасы менен бейпилдикке жети-

шет. Алла Таала ал күндү: **«...Бул чынчылдарга чынчылдыгы пайда бере турган күн...»** - деп да сүрөттөйт. Дагы бир катар аяттарда мындай делет:

**«...Алла Таала чынчыл эркектерди жана чынчыл аялдарды кечирип, аларга зор сыйлык даярдап койгон»** *(Ахзаб сүрөсү, 35-аят).*

**«Алла Таала чынчылдарды чынчылдыгы үчүн сыйлайт...»** *(Ахзаб сүрөсү, 24-аят).*

Азирети Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)* чынчылдык адамды акыр-аягы түбөлүк бакытка алпараары жөнүндө мындай деген:

*«Чынчылдык адамды жакшылыкка, ал эми жакшылык бейишке алпарат. Адам баласы дайыма туура сүйлөө менен чынчылдардын катарынан орун алат. Калпычылык адамды жамандыкка, ал эми жамандык тозокко жетелейт. Адам баласы улам калп айта берүү менен акырында Алланын алдында калпычылардын катарына жазылат» (Бухари, Адаб, 69; Муслим, Бирр, 103-105).*

Ислам дини өзүбүзгө каалабаган нерсени башка адамга ыраа көрүүгө тыюу салат. Андыктан, алдангысы жана адилетсиз мамилеге туш болгусу келбеген ар бир адам дайыма түз жүрүп, чынчыл болууга аракет кылышы керек. Себеби, түбөлүк бакыттын жолу дал ушул чынчылдык аркылуу өтөт. Ошондуктан, Азирети Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)*:

*«Сыртынан караганда чоң жоготууга учурай турганынарды көрсөңөр дагы чынчылдыктан эч качан тайбагыла! Шек-күмөнсүз, анда (чынчылдыкта) чоң ийгилик бар!..»* - деп төгүн жерден айткан эмес. *(Али ал-Муттаки, III, 612/6855).*

## 4. Кылдаттык

Ислам дини бизди элге көрүнүүдөн алыс болууга чакырат. Андыктан, кийим кийүүдө болсун, отуруп-туруууда болсун, сүйлөшүп-баарлашууда же тамактанууда болсун, айтор, ар дайым адамдар менен болгон мамилелерде, ал тургай ой-сезимдерде дагы кылдат болуп, көрсөтмөлүүлүктөн жаа бою качуу керек. Мусулман адам эч кимге зыян келтирбеши да, эч кимден зыян көрбөшү да керек. Акындардын бири бул багытта төмөндөгү мааниде ырын жазып калтырган:

«Эй, Жаратканга ашык адам! Бул дүйнөдө адамзатынын да, жиндердин да максаты ушул сөздө катылуу: Эч ким сенден зыян көрбөсүн да, сен эч кимден зыян көрбө!».

Тагыраак айтканда, мусулман адам адамдарды айрым бир кемчиликтеринен улам жектебей, аларды кечире билгенди үйрөнүшү керек. Ал дайыма кечиримдүү болуу менен Жаратқандын кечиримине ылайык абалга келүүгө жан үрөшү керек. Бул тууралуу Куран аяттарынын биринде мындай деп келет:

**«Аранардагы бардар адамдар тууган-туушкандарына, карып-мискиндерге, Алла жолунда журт которгондорго** (мал-мүлк) **бербөөгө ант ичпесин! Кечиришкиле жана элдешкиле! Силерди Алла Таала Өзү кечирип жиберишин каалабайсыңарбы? Алла Таала – Кечиримдүү, Боорукер!»** *(Нур сүрөсү, 22-аят).*

Жалпы момун-мусулмандар үчүн ар тараптан эң жогорку деңгээлде үлгү болуп берген Азирети Мухаммад *(саллаллаху алейхи васаллам)* Пайгамбарыбыз ар нерсеге өтө аяр, өтө кылдат мамиле жасоодо да бизге эң сонун үлгү боло алган. Жубайы Азирети Аиша:

«Адеби жагынан Алла Элчисинен өткөн эч бир адам

жок. Анын ар нерсеге өтө аяр мамиледе болгондугуна жөнөкөй гана мисал бере турган болсок, аны кутман сахабаларынан же үй-бүлөсүнөн ким чакырса, ал дароо кунт коюп «угуп жатам...» - деп кулак төшөп калаар эле. Ошондуктан, анын адамдык бийик сапаты жөнүндө Алла Таала:

**«Албетте, сен улуу адептин туу чокусундасың!»** - деген куттуу аятын түшүргөн» *(Калам сүрөсү, 4-аят; Вахиди, Асбаб, 463)*

Азирети Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)* өтө боорукер, мээримдүү, кичи пейил, өтө аяр, дилгир жана жөнбилги адам эле. Ал өзүнө карата орой мамиле жасап:

- Эй, Мухаммад, эй, Мухаммад! – деп кыйкырып сүйлөгөндөрүнө карабастан, кайра аларга ар жолкусунда жылуу жумшак гана:

-*Угуп жатам, кулак сизде,* – деп, сураганын берип, адамча мамиле жасаган. *(Муслим, Нузур, 8; Абу Давуд, Айман, 21/3316; Хайсами, IX, 20).*

Азирети Пайгамбарыбыз мындай орой адамдарды эч качан ыңгайсыз абалда калтырбай, сыпаалык менен тарбиялаган. Ал кээде кандайдыр бир туура эмес иш көрсө, аны жасаган адамдын атын атабай, кемчиликти өзүнө тануулап:

-*Мага эмне болгон, силерди мындай көрүп жатам го...* – деген.[203]

Ал эми кээ бир учурда кемчиликти үчүнчү жакка буруп:

-*Адамдарга эмне болгон, минтип айтышат го...* – дээр эле. *(Абу Давуд, Адаб, 5/4788)*

Азирети Пайгамбарыбыздын төмөнкү окуясы да өзгөчө мааниге ээ:

203. Бухари, Манакиб, 25; Муслим, Солат, 119; Абу Давуд, Хатам, 4, Адаб, 14.

«Күндөрдүн биринде сапар учурунда Алла Элчисинин *(саллаллаху алейхи васаллам)* алдына бир адам улоосу (төө же аты) менен келип:

-Оо, Алланын Элчиси! Келиңиз сиз да минип алыңыз! – деп өзү улоосунун аркасына жылды. Алланын Элчиси *(саллаллаху алейхи васаллам)*:

-Жок, сен өз улооңдун алдына отурууга менден алда канча ылайыктуусуң. Бирок, алды жагын мага ыраа көрүп, мени сыйласаң, ал башка кеп...- деди. Ал сахаба дароо:

-Ооба, алды жагын сизге ыраа көрөм – деди. Ошентип, Алланын Элчиси *(саллаллаху алейхи васаллам)* анын улоосунун алды жагына минди» *(Абу Давуд, Жихад, 58/2572).*

Адам баласына аяр мамиле жасоонун дагы бир түрү – бул, эч кимге зыян келтирбөөгө эң жогорку деңгээлде аракет кылуу болуп эсептелет. Кутман сахабалардан Азирети Муаз бин Анас мындай дейт:

«Мен да Алланын Элчиси менен бирге бир казатка чыккан элем. Кошуундагылар (буюм-тайымдарын ар кайсы жерлерге коюп), тыным алчу жерди тарытып, (кенен-кесири басууга тоскоолдук жаратып) жолду бууп салышты. Ошол учурда Алланын Элчиси *(саллаллаху алейхи васаллам)* бир кутман сахабасын аскерлерге жөнөтүп, төмөнкүчө үн салуусун эскертти:

*«Кимде-ким (тыным алууга бош) жерлерди тарытып же жолду бууп (момун-мусулмандарга зыян келтирсе), анын жихады*[204] *жок. Тагыраак айтканда, жихаддын сообунан*

204. «Учуру келгенде айтылбаган сөздүн атасы өлөт» демекчи, Исламда жихад зулумдукка тоскоол болуп, элдин тынчтыгы, бейпилдиги, адал жолго түшүүлөрүнө себепкер болуу үчүн кылынат. Ал эми күнөөсүз адамдарды кырып жок кылуу үчүн, жер басып алуу үчүн, мал-мүлк үчүн жихад болбойт. Чыныгы жеңиш – бул, элдин жүрөгүнөн түнөк табуу - дегендик. Чыныгы жеңиш – бул, элге кызмат кылуу –

*кур калат» (Абу Давуд, Жихад, 88/2629; Ахмад, III, 441)*

Азирети Пайгамбарыбыз кутман сахабаларын да элге ар дайым аяр мамиле жасоого тарбиялаган. Ал куттуу хадистеринин биринде мындай деген:

*«Кимде-ким жума күнү мусулмандардын моюндарынан басып, алдыга өтө турган болсо, (өзү үчүн) тозокко карай созулган көпүрө салган болот» (Ахмад, III, 437)*

Мындан тышкары, Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)* аялдарга карата өзгөчө аяр мамиле жасаган. Бул боюнча мынабу окуя таасын далил боло алат:

«Сапарлардын биринде Анжаша аттуу кызматчы сахаба обон салуу менен төөлөрдү ылдамдата баштаган эле.[205] Анда Азирети Пайгамбарыбыз төөлөрдүн үстүндөгү аялдарды кымбат баалуу айнектерге салыштырып:

*- Эй, Анжаша! Этият бол! Хрусталлдар сынып калбасын!* – деген» *(Бухари, Адаб, 95; Ахмад, III, 117).*

Пайгамбарыбыздын мына ушундай тарбиясынан өткөн кутман сахабалар дагы сүйүктүү Пайгамбарына да, бирибирине да өтө аяр мамиле жасашкан. Азирети Анас бин Малик бул багытта мындай деген:

«Сахабалар Азирети Пайгамбарыбыздын эшиги тырмактын учу менен гана тыкылдатыша турган». *(Бухари, ал-Адабул-муфрад, 1080).*

---

дегендик. Чыныгы жеңиш – бул, жүрөктөрдү Аллага жакындаткан амал, ибадаттар, – дегендик. Мындай кайталангыс жеңиштерди адамзатынын сырын, жүрөктүн маани-маңызын түшүнгөн, адал жол менен руханий жактан бышып-жетилген Алланын сүйүктүү пенделери гана жүзөгө ашыра алат. Бул пенделердин эң башында – Азирети Мухаммад *(саллаллаху алейхи васаллам)* Пайгамбарыбыз өзү турат.

205. Төөлөр табиятынан жагымдуу үнгө, обонго жакын келишет. Илгери төө кайтарган чабандар үйүрлөрүн үйлөрүнө ылдам алып келүү үчүн обон салып ырдап келишкен. Араб элинде ушунун өзү «Хидаа» же «Худаа» - деп айтылган.

Ал эми төмөндөгү окуя кутман сахабалардын ар нерсеге өтө кылдат мамиледе болгондугун айгинелеп турат:

«Азирети Умар халифалыгы учурунда бирөөнүн үйүндө адамдар менен бирге олтурган эле. Араларында кутман сахабалардан Азирети Жарир бин Абдуллах да бар эле. Ошол учурда Азирети Умар бир жытты сезди. Ал жердегилерге:

- Бул жыттын ээси дароо барып даарат алсын! – деди. Азирети Жарир:

- Эй, момундардын амири! Бул жердегинин баары даарат алса, жакшы болбойбу?! – деген сунуш киргизди.

Анын мындай аяр түшүнүгүнө суктанган Азирети Умар:

- Алла Таала сени чексиз мээримине бөлөсүн! Сен караңгы доордо да мыкты мырза элең, Ислам доорунда да кандай мыкты мырзасың! – деп ага абдан ыраазы болду» *(Али ал-Муттаки, Канз, 8608).*

Андыктан, биз да алардан үлгү алып, бардык адамдарга, айрыкча, муктаж адамдарга жардам берүү учурунда өзгөчө аяр мамиле жасап, аларга ыраазы болгон абалда болушубуз керек. Себеби, биз алар аркылуу Алланын ыраазылыгына ээ болгон болобуз. Маркум атам Муса Топбаш (куддиса сиррух) да, абаларым да муктаж адамдарга жардам берүү учурунда өтө кылдат мамиле жасашкан. Алар зекет же кайыр-садага салынган конверттердин бетине:

*«Кабыл алганыңыз үчүн чоң ырахмат»* - деп жазып коюшаар эле.

Мындан сырткары, пакеттерге азык-түлүктөрдү салганда да, аларды өтө аяр салып, муктаж адамдардын көңүлүн оорутпастан беришээр эле. Алуучу тарап да, берүүчү тарап да кубанаар эле. Бири Алладан келген белекти кабыл алган-

дыгы үчүн, экинчиси Алла Таала ыроолоп берген аманатты өз ээсине тапшыргандыгы үчүн сүйүнөөр эле.

Ошондой эле, Осмон мамлекетинде бул маселеге өтө аяр мамиле жасалган. Маселен, шейит кеткендердин үй-бүлөлөрүнө үстү жабык табак-чаралар менен түнкүсүн тамак таратылып, алардын адамдык намысы төмөн түшүрүлгөн эмес. Мына ушул сыяктуу мисалдардын баары тең келечек муундарга кынтыксыз сабак болууга тийиш.

Мындан сырткары, ошол учурларда муктаж адамдардын уялбай, муктаждыктарын камсыз кылуулары үчүн атайын ар кайсы жерлерге коюлган «**садага таштары**» да биз сөз кылып жаткан маселеге эң сонун үлгү боло алат.

Үстү жагы бир аз оюлган бул таштар атайын ыңгайлуу жерлерге коюлган. Ал-абалы жакшы, бардар адамдар сүйүктүү Пайгамбарыбыз айткандай, *«он колдун бергенин сол кол көрбөй тургандай абалда»* кайыр-садагаларын берүү үчүн түн жамынып келип, ошол таштардын үстүнө таштап кетишкен.

Андан соң ал жерде жашаган элдин аялуу катмары садага таштарынан муктаждыктарына жете турганчалык гана акча алып, калганына тийишчү эмес. Ал эми абалы жакшырган соң алар да ошол таштарга алганын ашыкчасы менен таштап кетишкен.

Ошол акчалар ачык жерде турса да, аларды муктаж адамдардан башка эч ким алган эмес. Ырас, бир француз саякатчы 17-кылымдагы Стамбул шаары жөнүндө жазган эскерүүсүндө мындай деген: «Мен үстүнө акчалар ташталган бир ташка бир жума бою көз салдым. Бирок, ал жерге садага алуу үчүн эч ким келген жок».

## Сүйлөшүү адеби

Аяр мамиле айрыкча сүйлөшүү учурунда да өзгөчө мааниге ээ. Анткени Алла Таала баскан-турганыбызда да, сүйлөшүү учурунда да кылдат болуу керектигине басым жасап, мындай деген:

**«Жүрүшүңдү орточо кыл!** (өтө ылдам да, өтө жай да эмес, орточо ылдамдыкта бас!) **Үнүңдү басандат!** (Үнүңдү бийик көтөрүп сүйлөбө!) **Анткени, үндөрдүн эң жаманы – эшектин үнү»** *(Лукман сүрөсү, 19-аят).*

**«...Адамдарга жакшы сөз сүйлөгүлө!..»** *(Бакара сүрөсү, 83-аят).*

**«Пенделериме айт, сөздүн эң жакшысын сүйлөшсүн!..»** *(Исра сүрөсү, 53-аят).*

Ислам дини бизди жөнү жок пайдасыз сөздөрдөн алыс болууга чакырган. Ошондой эле, ал көп сүйлөөнү да мусулман адамга жарашпаган жат сапат катары кабыл алган. Азирети Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)* бул маселе боюнча:

*«Аллага жана акырет күнүнө ишенген адам же жакшы сөз сүйлөсүн, болбосо, унчукпасын!»* - деген. *(Муслим, Иман, 77).*

Алла Таала да, Анын Элчиси да адамдарды ар бир сөздү кынаптап, кыска-нуска, жалпы элге жатык, жугумдуу тил менен сүйлөөгө чакырган.[206]

Алланын Элчиси *(саллаллаху алейхи васаллам)* дагы бир хадисинде мындай деген:

*«Ырас, айрым бир сөздөр сыйкыр (сыяктуу таасирге ээ)*

206. Бакара сүрөсү, 104-аят; Ниса сүрөсү, 46-аят; Бухари, Адаб, 100; Даават, 6.

*болот» (Бухари, Никах, 47).*

Тагыраак айтканда, айрым бир сөздөр жүрөктү өзүнө арбап алгандай таасир калтырат. Бул таасир ар бир сөздү кынаптап, айта турган маселени жетик, ийине келтире түшүндүрө билүүдө байкалат. Ал эми сөздүн мына ушундай кудуретинин туу чокусун Ыйык Курандан байкоого болот. Ыйык Куран башынан-аягына чейин эч бир жандын колунан келбей тургандай кынтыксыз жана кайталангыс таризде кынапталып түшүрүлгөн куттуу Китеп. Ошондуктан, Курандын терең сырлуу, мааниси сөзгө чак келбес аяттарынан пайдалануу зарыл.

Ыйык Куранда кайсыл жерде, кантип сүйлөө кerektигине, тагыраак айтканда, сүйлөө адебине өзгөчө маани берилген. Маселен, Алла Таала:

قَوْلًا لَيِّنًا: Заалымдарга дагы жумшак сөз,

قَوْلًا مَيْسُورًا: Кедей-кембагалдарга көңүл көтөрүүчү сөз,

قَوْلًا كَرِيمًا: Ата-энеге жагымдуу, жылуу сөз,

قَوْلًا سَدِيدًا: Жалпы элге туура сөз,

قَوْلًا مَعْرُوفًا: Жетимдерге, муктаж адамдарга жакшы сөз менен кайрылууга,

قَوْلًا بَلِيغًا: Элди Исламга чакыруу үчүн так, даана жана терең маанилүү сөз сүйлөөгө чакырган.

Демек, Ислам дини адамды ар дайым бүткүл жандуу-жансызга, айрыкча, адамзатына аяр мамиле жасоого, түшүнүктүү, адамгерчиликтүү болууга тарбиялай турган эреже-тартиптерди алып келген. Бул эреже-тартиптерди бекем сактаган мусулмандар эки дүйнөдө тең бейпил жашап, түбөлүк бакытка жетет. Исламды кабыл кылбаган адамдар ойлоп тапкан эреже-мыйзамдар менен жашагысы келгендер көз ачып-жумгуча өтүп кете турган бул дүйнөдө гана ыра-

хат жашоолору мүмкүн. Бирок, алардын акыбети эч качан жакшы болбойт.

## 5. Кызмат

Аллага ишенүү боорукерликти талап кылат. Анткени, Алла Таалага ишенип

ыйман келтирген адам Аны жан дили менен сүйүп, буйрук-жарлыктарын аткарат. Убакыттын өтүшү менен Ага байланышы бар бүт нерсени сүйө баштайт. Алла Таала Куран аяттарында эң көп «ар-Рохмаан» (Мээримдүү) жана «ар-Рахиим» (Ырайымдуу) – деген сыпаттарын эскерүү менен бизди ар дайым жандуу-жансыздын баарына боорукер мамиле жасоого чакырат. Бул учурда мусулман адам Алла Тааланын буйругун аткаруу менен бирге Анын ахлагынан үлгү алууга мажбур болот. Мээрими жок жүрөк Алладан алыс болот.

Алланын Элчиси *(саллаллаху алейхи васаллам)* бир күнү небереси Хасанды бетинен өөп-жыттап алат. Ошол учурда жанында Акра бин Хабис олтурган болот. Акра:

- Менин он балам бар. Ушул күнгө чейин бирөөсүн да өпкөн эмесмин – дейт.

Анда Азирети Пайгамбарыбыз аны карап:

- Ырайым кылбаганга ырайым кылынбайт! – дейт. *(Бухари, Адаб, 18).*

Күндөрдүн биринде дагы бир чөл айылдарынан келген араб Азирети

Пайгамбарыбызга кайрылып:

- Сиз балдарды өөп-жыттайсызбы? Биз такыр өппөйбүз! – дейт. Анда Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)*:

- Алла Таала сенин жүрөгүнөн боорукерлигинди жана мээриминди алып койсо, мен сага эмне кыла алам?! – дейт. ***(Бухари, Адаб, 18).***

Хунайн согушунан кийин Азирети Пайгамбарыбыздын алдына туткундар алынып келет. Араларында наристесин жоготуп жиберген бир эне кай жерден жаш бала көрсө, дароо жүгүрүп барып аны бооруна кысып, эмизип жаткан болот. Азирети Пайгамбарыбыз да анын мына ушундай кең мээримин көрүп, жанындагы кутман сахабаларына кайрылып:

- Эмне дейсинер, мынабу эне наристесин өз колу менен отко салышы мүмкүнбү? – деп суроолуу карайт. Кутман сахабалар:

- Жок, мүмкүн эмес!.. – дешет. Анда Азирети Пайгамбарыбыз:

- Алла Таала пенделерине бул эненин баласына болгон мээриминен алда канча Мээримдүү! – дейт. ***(Бухари, Адаб, 18).***

Андан сон, Алланын Элчиси *(саллаллаху алейхи васаллам)* ошол алты миңге чукул туткундардын баарын эч нерсе талап кылбастан бош койо берет.

Алла Таала ар дайым боорукер мамиле жасаган мына ошол пенделерине кызмат кылуу Исламдын өзгөчө маанилүү негиздеринин бири болуп эсептелет. Ошондуктан, адамга кызмат кылуунун өзү да Аллага ибадат кылууга жатат.

Кызмат – бул, адамдын муктаждыгын камсыз кылуунун бардык түрү. Муктаж адамдарга жардам берүү, алардын көйгөйлөрүн чечип берүүнүн баары кызмат. Азирети Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)* мындай дейт:

«Адамдардын эң ардактуусу – адамдарга эң пайдалуу

адам!» ***(Байхаки, Шуаб, VI, 117; Ибн Хажар, Маталиб, I, 264)***

Кутман сахабалардан Азирети Абу Муса:

«Алланын Элчиси *(саллаллаху алейхи васаллам)* катуу жүндөн кийим кийип, койдун сүтүн саап, конокторуна кызмат кылып, колунан келген сыйын көрсөтөөр эле...» - деген. ***(Хаким, I, 129/205).***

Кызмат – бул, Алла Тааланын талабы. Кызмат – бул, биздин мусулмандык да, адамдык да милдетибиз. Алла Таала бой көтөрүүгө, мактанчаактыкка жана өзүмчүлдүккө катуу тыюу салган. Ал адамдардын боорукер, камкор, берешен, кең пейил болушун каалайт. Ал эми адамзатына кызмат кылгандарга ойго келбес белектерди тартуулайт. Бул багытта Азирети Пайгамбарыбыз мындай деген:

*«...Пенде боордошуна жардам берип турган учурда Алла Таала да ошол пендесине жардам берет...»* ***(Муслим, Зикир, 38; Ибн Маажа, Мукаддима, 17)***

*«Алланын жолунда кимдин бир тал чачы агарса, ошол чачы кыямат күнү ал адам үчүн нур болот»* ***(Тирмизи, Фадаилул-жихад, 9/1635; Насаи, Жихад, 26)***

*«Эртең менен же кечинде Алланын жолунда бир аз жүрүү бул дүйнөдөн жана андагы бүт нерседен алда канча артык...»* ***(Бухари, Жихад, 6).***

Ал эми мынабу маселе эч талашсыз чындык: бирөөнүн кызматын көргөн адамга караганда кызмат кылган адам бул дүйнөдө да, акыретте да алда канча кирешелүү болот. Даанышмандар айтмакчы, «Чыныгы бактылуу адамдар – булар, элге кантип кызмат кылуу керектигин жакшы билген адамдар».

Андыктан, эки дүйнөдө бактылуу өмүр сүрүп, түбөлүк бакытка жетишибиз үчүн кызмат кылууга муктажбыз жана

мажбурбуз. Ошондуктан, кызмат кылган адамдарыбызга чын жүрөктөн ыраазы болушубуз керек. Себеби, алар Алла Таалага жакындашыбызга себепкер болууда.

## 6. Террорго каршы туруу

### а. Ислам – Алланын акыйкат дини

Адамдарды, жан-жаныбарларды, асман-жерди, айтор, жандуу-жансыздын баарын өз ичине камтып турган бүткүл ааламды жаратуучу жана аны эң жогорку деңгээлде тартипке салуучу Зат - Алла Таала. Алла Таала адамдардын өз ара жана башка жандуу-жансыздарга болгон мамилелерин жөнгө салуу үчүн Ислам динин жөнөткөн. Тагыраак айтканда, Ислам – Алла Таала тарабынан жөнөтүлгөн акыйкат дин. Исламды тереңден изилдеген ар бир ынсаптуу адам муну кабыл алат.

Алла Таала бардык кемчиликтерден алыс. Андыктан, Ал эч качан бузукулукка, террорго жана күнөөсүз адамдарды өлтүрүүгө ыраазы эмес. Ал Куран аяттарында эки жүздүү, караөзгөй адамдар жөнүндө айтып жатып мындай деген:

**«Ал узаган соң, жер бетинде бузукулук кылуу үчүн эгиндерди, төлдөрдү кыйратууга аракет кылат. Алла бузукулукту жакшы көрбөйт»** *(Бакара сүрөсү, 205).*

**«Жер бетинде бузукулук чыгаруу үчүн жүгүрбө! Шек-күмөнсүз, Алла Таала бузукуларды жакшы көрбөйт»** *(Касас сүрөсү, 77-аят).*

Алла Таала пенделерине абдан мээримдүү Зат. Аларга дайыма жакшылык гана каалайт. Бирөөнүн акысын жегенди эң оор күнөөлөрдүн бири катары көрөт. Мындай күнөөнү акысы тепселген адам кечирмейинче, Алла да кечир-

бейт. Алла Таала күнөөкөр пендесине да боорукер мамиле жасайт. Күнөөкөр болсо да, анын аркасынан өйдө-төмөн сөздөрдү айтууну чоң күнөө болгондугун эскертип, мындан алыс болууга чакырат.

Андыктан, Алла Таала тарабынан адамзатынын бейпилдиги, түбөлүк бактысы үчүн жиберилген мына ушундай Ислам дининин күнөөсү жок адамдарды өлтүрүүгө буйрук бериши же террорго уруксат бериши мүмкүн эмес.

Ислам дини ар бир адамдын жанын, мал-мүлкүн, ар-намысын, акыл-эсин жана келечек урпагын сактоого бүт чараларды көргөн улуу дин.

Мына ушул себептен улам адамзат тарыхына назар салганыбызда, террорго эң көп каршы турган адам - Азирети Мухаммад *(саллаллаху алейхи васаллам)* болгондугун байкай алабыз. Анын 23 жылдык пайгамбарлык жашоосу башынан аягына чейин террорго каршы туруу менен өткөн. Адамдарга болгон террор, жан-жаныбарларга болгон террор, өсүмдүктөр дүйнөсүнө болгон террор... Айтор, Азирети Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)* террордун бардык түрү менен күрөшкөн. Каапыр болобу, мусулман болобу, ал эң биринчи ар бир адамдын акы-укугуна өзгөчө маани берген. Ал мына ушундай кажыбас кайраты, талыкпас аракети, адал эмгеги менен элдердин ортосундагы ынтымагын, биримдигин бекемдеп, далай жолу канга боелгон кан майдандарды гүлзарларга айлантып, бейпил жашоонун пайдубалын түптөп кеткен. Анын аркасы менен далай элдер ыйманга келип, ошол бейпил жашоо бүткүл дүйнөгө таркай баштаган.

Бүгүнкү күнү айрым бир адамдар ушундай улуу Ислам динине кара көө жаап, «террор» сөзү менен бирге колдонуп келишет. Ырасында, «террор», «анархия» - деген түшүнүктөр үчүн адамгерчилик, мээримдүүлүк, боорукерлик сыяктуу

асыл сапаттар бир тыйын. Террордун ырайымы жана көз жашы болбойт. Анын ийненин көзүнчөлүк да «айоо» - деген сезими болбойт. Ал эми Ислам дини – бул, боорукерликтин, кечиримдүүлүктүн жана ырайымдуулуктун дини. Алла Таала Куран аяттарында эң көп «ар-Рохмаан» жана «ар-Рахиим» - деген ысымдарын, тагыраак айтканда, бүтүндөй жан-дуу-жансыздын баарын өз ичине камтыган мээримдүүлүгүн эскерген. Ислам дини адамдардын укуктарын эң адилеттүү түрдө тартипке салган эң калыс дин. Ислам динин жетик түшүнгөн адамдар анын террор менен бирге эскерилишин өтө орунсуз болгондугун дароо түшүнөт.

**б. Ар бир жан ыйык!**

Ар бир адамга жанды Алла Таала Өзү ыроолоп берет жана Ал каалаган учурунда аны кайтарып алат. Ошондуктан, эч себепсиз адам өлтүрүү Алла Тааланын алдында өтө чоң күнөө болуп эсептелет. Анткени, Исламдын назарында ар бир жан бүткүл адамзатына тете мааниге ээ. Алла Таала бул жаатта Куран аяттарынын биринде мындай дейт:

**«...Ким адам өлтүрбөгөн же жер жүзүнө бузукулук таратпаган бир адамды өлтүрсө, анда ал бардык адамдарды өлтүргөнгө тете. Ал эми кимде-ким бир адамдын өмүрүн сактап калууга себепкер болсо, ал бардык адамдардын өмүрүн сактап калганга тете...»** *(Маида сүрөсү, 32-аят).*

Ислам дини адамдарды мына ушундай оор күнөөдөн алыс кармоо үчүн анын жазасын да оор кылган. Тагыраак айтканда, себепсиз адам өлтүргөн адам да «кысас» өкүмүнө ылайык, өлтүрүлөт. Кайсыдыр бир адамды өлтүрүүгө канчалык көп адам катышпасын, алардын баары дал өзүндөй

жазага тартылат.[207] Ислам дини бирөөнүн өмүрүнө кол салуу мындай турсун, өз жанын кыюуга да ачык-айкын түрдө тыюу салып, аны да өтө чоң күнөө катары эсептеген. Куттуу хадистерде өз жанын кыйган адамга бериле турган жаза да өтө оор болоору маалымдалган. ***(Бухари, Тыбб, 56; Муслим, Иман, 175)***

Ислам дини адам баласына мына ушундай өзгөчө маани бергендиктен, Азирети Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)* душмандар менен согушпоо үчүн колунан келген аракетин жумшаган. Алар менен бир келишимге келүү үчүн бардык шарттарга даяр болгон. Ал эми согушууга аргасыз калган учурда да согушту эч качан биринчи баштаган эмес. Душмандар баштаган соң гана чабуулга өткөн. Бул учурда адамдардын аз санда гана жан бериши үчүн да ар кандай ыкмаларды колдонгон. Ал колунан келишинче душмандарды кан төкпөстөн колго түшүрүүгө аракет кылып, аларды кечирип жиберүүгө даяр турган.

Маселен, буга Мекkенин колго алынышы эң сонун далил боло алат. Азирети Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)* Меккени эч кимдин мурдун канатпай колго алган кезде, ошол күнгө чейин душман болуп келген меккеликтердин баары колуна түшкөн. Бирок, Пайгамбарыбыз алардын баарын кечирип:

- *Бүгүн мээримдүүлүктүн күнү. Бара берсенер болот, эркинсинер!* [208]– деген. Андан соң учурунда өзүнө өзгөчө душман болгон Абу Лахабдын балдарын абасы Азирети Аббастан сурап:

- *Бир тууганын Абу Лахабдын эки баласы Утба менен*

207. Бухари, Дият, 21.
208. Ибн Хишам, IV, 32; Вакиди, II, 835, III, 352; Ибн Саад, II, 142-143; Али ал-Муттаки, Канз, 30173.

*Муаттиб кайда? Алар көрүнбөйт го...* – дейт. Азирети Аббас:

- Балким, алыс жактарга качкан курайш бутпарастары менен бирге кеткен болушу керек – дейт. Анда Азирети Пайгамбарыбыз:

- *Аларды мага таап кел!* – дейт.

Азирети Аббас дароо Абу Лахабдын балдарын таап келүү үчүн жолго чыгат. Элден сураштырып олтуруп, аларды таап:

- Алланын Элчиси *(саллаллаху алейхи васаллам)* силерди чакырып жатат! – дейт. Ошентип, алар дароо Азирети Аббас менен бирге Пайгамбарыбыздын алдына келишет. Азирети Пайгамбарыбыз аларды Исламга чакыраары менен ошол замат келме келтирип мусулман болушат. Азирети Пайгамбарыбыз алардын мусулман болушуна кубанычы койнуна батпай абдан сүйүнөт. Колдорунан жетелеп Мултазамга[209] алпарып, алар үчүн Алла Таалага бир топко дуба кылат. Андан соң кайра артка кайтып келет. Кубанганы жүзүнөн белгилүү эле. Азирети Аббас:

- Оо, Алланын Элчиси! Алла Таала эч качан жүзүңүздөн жылмаюуңузду кетирбесин! Куттуу жүзүңүздөн кубанычыңыз койнуңузга батпай турганы байкалып турат? – деп суроолуу карайт. Анда Азирети Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)*:

- *Ооба, туура айтасың! Жараткан Алладан абамдын*

209. Мултазам: Каабанын эшигинен хажарул-асвадга (б.а., Каабанын бурчунда жайгашкан кара ташка) чейинки аралык. Азирети Пайгамбарыбыз мултазамда туруп, көкүрөгүн, жүзүн, эки колун, алаканын Каабанын дубалына коюп, Аллага жалынып-жалбарып дуба кылган... (Абу Давуд, Манасик, 54/1899)
Куттуу хадистердин биринде мындай делет: «Хажарул-асвад менен Макамы Ибрахимдин ортосу «Мултазам» (-деп аталат). Бул жерде дуба кылган ооруган адамдар шыпаа табат» (Хайсами, III, 246).

*балдарын мен үчүн кечиришин сурандым. Алла Таала менин дубамды кабыл кылып аларды кечирди!* – дейт.

Азирети Утба менен Азирети Муаттиб ошол күндөн тарта Азирети Пайгамбарыбыздын жанынан такыр чыкпай калышат. Алар Пайгамбарыбыз менен бирге Меккеге жакын жерде жайгашкан «Хунайн» - деген жерге барып, мусулмандардын катарында бутпарастарга каршы согушат. Күтүүсүздөн башталган Хунайн согушунун башында мусулмандар эмне кылаар айлаларын таппай артка чегине баштаган кезде алар алдыны көздөй жүткүнгөн Азирети Пайгамбарыбыздын жанынан бир карыш да жылган эмес. Ошол күнү Азирети Муаттиб Азирети Пайгамбарыбызды душмандардан коргоп жатып, көзүнөн жарат алган.[210]

Азирети Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)* бул экөөнөн сырткары алыс жактарга качып кеткен меккелик дагы бир топ бутпарастарды чакыртып, алардын баарын кечирип жиберген.[211]

Айтор, Азирети Пайгамбарыбыз өзүнө, кутман сахабаларына далай жолу кордуктун түрүн көрсөткөн каапырлардын дагы тирүү калышын каалап, алар үчүн да, алардын келечек урпактары үчүн да адал жолго түшүп, түбөлүк бакытка жетишин тилеп Аллага дуба кылган. Себеби ал, **«ажалы келбеген жандан үмүт үзүлбөйт»** - деген түшүнүктө болгон. Анткени, кайсыдыр бир каапырды өлтүргөн кезде анын жалгыз Аллага ишенип, адал жолго түшүп калуу ыктымалы жоголгон болот.

Ошентип, Алла Таала сүйүктүү Пайгамбарынын «өлүктөн тирүүнү чыгаруу» - деген каалоосун жүзөгө ашырды.

210. Ибн Саад, IV, 60, Суюти, Хасаисул-Кубра, II, 82; Халаби, Инсанул-уюн, III, 48.
211. *Муватта*, Никах, 44-45; Тирмизи, Истизан, 34/2735; Хаким, III, 269/5055, 271/5059; Вакиди, II, 851-853.

Алланын чексиз ырайымы менен Азирети Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)* өтө чебер ыкмалар менен эң зөөкүр душмандарынын бир тобун өз каалоолору менен мусулман кылгандай эле, дээрлик баарынын бала-чакалары ыйманга келип, бүткүл адамзаты суктана турган адамдарга айланышты. Пайгамбарыбыздын куттуу хадистерин жана Ислам дининин өкүмдөрүн бизге айтып калтырган сахабаларга назар салганыбызда, көпчүлүгүнүн ата-бабалары бутпарас болгондугун байкай алабыз. Ал тургай Азирети Пайгамбарыбызга эң катаал душман болгон бутпарастардын балдары дагы кийин Ислам дүйнөсү сыймыктана турган көзгө басар аалымдардын катарын толукташкан.

**в. Ар кимдин күнөөсү өз мойнунда!**

Ислам дини эч бир адамдын күнөөсүн башка адамга тануулабайт. Алла Таала бул маселеге өзгөчө басым жасап:

**«Эч бир күнөөкөр башка адамдын күнөөсүн тартпайт»**[212] - деген.

Азирети Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)* жакынкы араб урууларынын бирине, алардын атайын сураныч боюнча Мединалык Асым бин Сабитти амир катары дайындап, он кишиден турган мугалимдер тобун жөнөткөн эле. Лихян уруусу жүзгө жакын жаачан аскери менен ошол он кутман сахабанын артынан түшүп, сегизин шейит кылып, Азирети Хубайб менен Азирети Зайд бин Дасинаны туткунга түшүрүп Меккеге алпарышат. Экөөнү меккелик бутпарастарга сатып жиберишет. Бадр согушунда Харис бин Амирди өлтүргөн Азирети Хубайбды анын балдары сатып алат. Азирети Хубайб шейит кеткенге чейин Харистин балдарынын колунда калат.

212. Анаам сүрөсү, 164-аят; Исра сүрөсү, 15-аят; Фатир сүрөсү, 18-аят; Зумар сүрөсү, 7-аят; Нажм сүрөсү, 38-аят.

Ошол туткунда жаткан күндөрүнүн биринде Азирети Хубайб тазалануу үчүн Харистин бир кызынан аманатка устара сурайт. Ал устараны үч жашар баласына карматып «муну туткунга алып барып бер!» - деп жөнөтүп жиберет. Окуянын уландысын Харистин ошол кызы төмөнкүчө айтып калтырган:

«Балам кеткен соң: «Бейтааныш бул адам баламды өлтүрүп салса...» - деген ой жүрөгүмдүн үшүн алып, Хубайбдын бөлмөсүнө кандай жеткенимди билбей калдым. Карасам, Хубайб баламды эркелетип тизесине отургузуп алыптыр. Мен чоочуп кетип кыйкырып жибердим. Анда Хубайб: «Баланды өлтүрөт деп ойлоп жатасыңбы? Биздин динибизде мындайга катуу тыюу салынган. Себепсиз адам өлтүрүү биздин ишибиз эмес!» - деди»

Ошентип, алдын ала белгиленген күн келген соң бутпарастар Азирети Хубайб менен Азирети Зайдды Меккеден он чакырым алыста жайгашкан Тамим» деген жерге алпарып, мыкаачылык менен найзалап шейит кылышат. *(Бухари, Магази, 28, 10; Жихад, 170; Ибн Хажар, Исаба, I, 418)*

Демек, Ислам дини күнөөкөр адамды гана жазалайт. Ал эми күнөөсүз адамдардын ийненин көзүнчөлүк дагы зыян тартышын каалабайт. Ошону менен бирге күнөөкөр адамды жазалоо учурунда да чектен ашууга (мыкаачылыкка, жырткычтыкка) тыюу салат. Бул багытта Куран аяттарында мындай делет:

«**Алла Таала** (өлтүрүүгө) **тыюу салган эч бир жанды олуттуу себеп жок туруп,** (өлтүрүүгө татыктуу кылмыш кылбаган адамды) **өлтүрбөгүлө! Эгер бирөө жазыксыз өлтүрүлсө, Биз анын жакынына** (өлүк ээсине) **өкүм** (б.а., өлтүргөн адамды өлтүрүүгө укук) **беребиз. Бирок, өлтүрүү учурунда уруксат берилген чектен ашып кетпегиле! Ансыз да** (мына ушундай укук берилүү менен)

**ага жардам берилди»** *(Исра сүрөсү, 33-аят)*.

**«Эгер жазалай турган болсоңор, силерди кандай жазалаган болсо, дал ошондой жазалагыла! Бирок, сабыр кылсаңар, албетте, бул сабыр кылгандар үчүн алда канча пайдалуу!»** *(Нахл сүрөсү, 126-аят)*.

### г. Исламдагы жихад

Жихадды согуш менен гана чектөө чындыкка төп келбегендей эле, жихаддын Курандагы жана куттуу хадистердеги маани-маңызын толук камтый албай калат. «Аракет кылуу, жан үрөө» - деген маанилерди түшүндүргөн жихад жүрөк, тил, кол, мал-мүлк, жан жана курал-жарак сыяктуу ар түрдүү каражаттар менен жүзөгө ашырылат. Ислам дини көбүнесе мусулмандарды чын ыкластан менен жана жан эргиткен таттуу тил менен жихад кылууга чакырат. Бул милдетти аркалаган адамдарга Куранда жумшак жана жатык сөздөрдү колдонуу керектиги эскертилет. (قَوْلًا لَيِّنًا، قَوْلًا بَلِيغًا) Ошондой эле, Куран аяттарында жүрөктөргө Аллага болгон эң улуу сүйүүнүн уялашы үчүн момун-мусулмандарга мал-жаны менен бүт күчүн салып аракет кылууга буйрук берилген.

Ислам дини – бул, тынчтыктын дини. Ислам тарыхында «Худайбия келишими» - деп аталган бутпарастар менен болгон тынчтык келишими мунун таасын далили боло алат. Ыйык Куранда сыртынан караганда мусулмандарга зыяны көптөй көрүнгөн бул келишим «Фатху мубиин!» т.а., «ачык-айкын жеңиш» - деп аталган. Жана ушул жеңишке байланыштуу Курандагы бир сүрөнүн ысмы «Фатх» - деп коюлган.

Негизи, Азирети Пайгамбарыбыздын *(саллаллаху алейхи васаллам)* согуштардын баары коргонуу үчүн болгон. Азирети Пайгамбарыбыз же мусулмандарга каршы коюлган чабуулдарга жооп берүү үчүн, же атайын адамдары аркылуу маалым болгон алдын ала даярдыктарды бузуу үчүн

согушка аттанган. Маселен, бутпарастар менен болгон эң биринчи чоң согушка, т.а., Бадрга Азирети Пайгамбарыбыз согушуу үчүн барган эмес. Ал жакка Мединага көчүүгө аргасыз болгон мусулмандардын талап-тонолгон мал-мүлктөрү менен байыган жана ошол мал-мүлктөн түшкөн кирешелери менен кайра мусулмандарга каршы кошуун даярдала турган кербенди токтотуу үчүн барган. Бул кербен башка жолго түшүп, кутулуп кеткен. Бирок, Меккеден чыгып, 400 чакырым аралыкты басып өтүп, Мединага жакын жайгашкан «Бадр» - деген жерге келип тыным жасаган бутпарастардын кошууну бир канча жолу сунуш кылынган тынчтыкты четке каккан соң Азирети Пайгамбарыбыз согушууга аргасыз болгон. Бул согушта мусулмандар жеңишке жеткен. *(Вакиди, I, 61-65).*

**Ухуд** жана **Хандак** - Мединанын түбүндө болгон согуштар. Бул согуштарда да бутпарастар кол салуучу тарап болушкан. Алар Хандак согушунда Ислам динин түп тамыры менен омкоруп жок кылуу үчүн Мединанын төрт тарабынан тең чабуул коюшкан. Азирети Пайгамбарыбыз болсо, Мединада коргонуу үчүн согушкан. Бул согушта Азирети Пайгамбарыбыз шаарды тегерете аң каздыруу менен адамдардын өлүмүн эң төмөн даражага түшүргөн.

**Мута согушу** жана **Табук** сапары шейит кеткен элчинин акысын (кунун) алып, кызуу даярдык көрүп жаткан душмандардын даярдыгын бузуу үчүн болгон. Айрыкча Табук сапарында мусулмандар душмандар менен согушпай, алар менен келишим түзүп, артка кайтышкан.

**Меккенин колго алынышына** ортодо түзүлгөн тынчтык келишимине бутпарастардын кыянаттык кылгандыгы түрткү болгон. Бул сапардын дагы бир себеби – журт которууга аргасыз болгон мусулмандардын акысын кайтарып алуу болгон. Мындай кансыз жеңишти тарыхтан такыр

кездештирүү мүмкүн эмес. Себеби, колго алынган шаарда эч кимдин бир даана тузуна, бир тал чачына эч ким тийген эмес. Ал күнү эч кимден өч алынган да, эч ким сүргүнгө айдалган да эмес. Тескерисинче, ошол күнгө чейин мусулмандарга кордуктун түрүн көрсөтүп, далай согуштарды уюштуруп душман болуп келген бутпарастардын баары кечирилген.

Пайгамбарыбыздын учурундагы булардан сырткаркы согуштардын баары тең мына ушул сыяктуу олуттуу себептерден улам жүзөгө ашкан.

Мусулмандар тынчтык жолу менен бүтүрүүгө болгон аракеттерине карабастан душмандар менен согушууга аргасыз болгон учурда да белгилүү эреже-тартиптердин негизинде согушкан. Алар балдарга, аялдарга, кары-картандарга, дин адамдарына, согушка чыкпаган жумушчуларга, сыйынуучу жайларга, жан-жаныбарларга, бак-дарактарга тийген эмес. Алар согушчан аскерлерге гана кылыч көтөргөн. Ошону менен бирге аларды мыкаачылык менен кыйнаган эмес.

Алланын Элчиси *(саллаллаху алейхи васаллам)* кайсыдыр бир кошуунун узак сапарга жөнөтөөрдө кол башчыга Алладан коркууга, жанындагы мусулмандарга жылуу мамиледе болууга чакырган соң:

*«Алланын ысмы менен Алланын жолунда кармашкыла! Алланы тааныбагандар менен кармашкыла! Олжого алынган мал-мүлккө кыянаттык кылбагыла! Зулумдук кылбагыла! Мыкаачылыкка жолобогула (т.а., кулак-мурундарын ж.б. кескилебегиле)! Балдарды өлтүрбөгүлө!»* - деген. *(Муслим, Жихад, 3; Ахмад, V, 352, 358).*

Дагы бир хадисинде Пайгамбарыбыз:

*«...Балдарды, сыйынуучу жайларына барып сыйынуу*

*менен алек болгондорду*[213] *жана кары-картаңдарды өлтүрбөгүлө!*[214] *Чиркөөлөрдү талкалап, өрттөбөгүлө! Бак-дарактарды кыйбагыла!»*[215] - деп, имараттарды талкалоого да тыюу салган.Азирети Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)* согуштардын биринде бир аялдын өлгөнүн көрүп, ага абдан кайгырып, жаны кейиген. Ошол замат аялдарга да тийбөөгө буйрук берген. ***(Бухари, Жихад, 148; Муслим, Жихад, 24, 25)***

Хунайн согушунда атчандардын тобу алдыга салынган эле. Алардын башында Азирети Халид бин Валид турган эле. Согуш учурунда Азирети Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)* бир аялдын өлүп жатканын көрүп:

- Бул аял бизге каршы согушкандардын арасында эмес болчу! – деп, жанындагылардан бирөөнө:

- *Дароо Халидге баргын да, ага «Алланын Элчиси: Эч бир аялды, эч бир баланы, кары-картаңды жана согуштан сырткаркы иштер үчүн жалданган адамдарды өлтүрбө! – деп буйрук берди» - деп айт!* – дейт.[216]

Андан соң Пайгамбарыбызга бир канча баланын да өлтүрүлгөндүгү угузулган кезде абдан кайгырып, ачуусу келип:

- Кээ бир адамдарга эмне болгон, бүгүн аша чаап, балдарды да өлтүргөнгө чейин барышууда?! – деп катуу эскертүү берет. Ал жердегилерден бирөө:

- Оо, Алланын Элчиси! Алар бутпарастардын балдары го, – дейт. Анда

213. Ахмад, I, 300; Табарани, Кабиир, XI, 224/11562.
214. Табарани, Авсат, I, 48/135.
215. Абдурраззак, Мусаннаф, V, 220.
216. Абу Давуд, Жихад, 111; Ибн Маажа, Жихад, 30; Вакиди, III, 912.

Пайгамбарыбыз:

- Силердин эң жакшыңар да (силер да), бутпарастардын балдары эмессиңерби?! – деп, сөзүн минтип улайт:

- Этият болгула! Балдарды өлтүрбөгүлө! Этият болгула! Балдарды өлтүрбөгүлө!

Ар бир бала Ислам табиятына ылайык төрөлөт. Тили чыга баштаганга чейин ошол абалда болот. Андан соң ата-энеси аны же иудей, же христиан кылып алат» *(Ахмад, III, 435)*

1528-жылы болгон Мохач Майдан согушунда мусулман түрктөрдүн колуна түшкөн, кийин эркиндикке чыккан соң «Түрктөрдүн үрп-адаттары» аттуу китеп жазган Бартоломаус Георгиевич мындай деген:

«Осмон империясынын кошуунунда өтө кылдат жана өтө бекем тартип түзүлгөндүктөн, эч бир аскер адилетсиз эч нерсе кыла албайт. Адилетсиздикке барган адам эч нерсеге карабастан дароо жазаландырылат. Көзөмөлчүлөр жана тартип сактоочулар бар… Ошондой эле, жолдогу бак-дарактардан ээсинин уруксаты болбой туруп, бир даана алманы дагы эч ким үзө албайт» *(Onur Bilge Kula, Alman Kültüründe Türk İmgesi, Ankara 1993, s. 164).*

Явуз Султан Селим Хан Мисир (Египет) сапарына бараткан кезде кошууну менен бак-шактуу «Гебзе» - деген жерден өткөн эле. Султан Селим Хан:

«Аскерлерим уруксатсыз жүзүм, алма үзүп жеп койбоду бекен?!» - деп ойго бата түшөт. Дароо кол алдындагы аскер башчысын чакырып:

- Кошуундагы аскерлеримдин бүт куржун-канжыгалары текшерилсин! Куржунунан бир даана алма же жүзүм табылган аскер дароо алдыма алынып келсин! – деп өктөм буйрук

берет.

Аскер башчы ошол замат ар бир аскердин куржунун текшертип, султандын (хандын) буйругун аткарат. Аскер башчы бүт баарын кылдат текшерген соң Явуз султандын алдына келип:

- Султаным, эч бир алма, эч бир жүзүм тапкан жокпуз! – дейт.

Явуз Султан бул кабарга абдан сүйүнөт. Баятан бери кыжалат кылып жаткан жүктөн арылып, өзүн жеңил сезип калат. Дароо Жаратканга алакан жайып:

«Оо, Жараткан Алла Таалам! Сага чексиз шүгүр! Мага арам тамак жебеген кошуун насип кылдың!..» - деп шүгүр келтирет. Андан соң аскер башчысына кайрылып:

- *Эгерде аскерлеримден бирөө уруксатсыз бир эле мөмө үзүп алганда, Мисирге болгон сапардан артка кайтмакмын. Себеби арам тамак жеген кошуун менен чыныгы жеңишке жетүү мүмкүн эмес!..* – дейт.

Явуз Султандын мына ушундай бекем ыйманынын аркасы менен Ислам кошууну ар дайым Алланын жардамына туш болуп, далай жеңиштерге жетишкен.[217]

Демек, Ислам дини эң алгач тынчтыкты колдоп, ал эми согушууга мажбур болгон учурда өзүнүн эреже-тартиби менен кармашууга, эч качан мыкаачылыкка жол бербөөгө буюрат. Анткени, Алла Таала бул багытта:

**«Силер менен согушкандарга каршы Алланын жолунда силер да согушкула! Бирок, чектен ашпагыла! Себеби Алла Таала чектен ашкандарды**

217. Osman Nûri TOPBAŞ, *Âbide Şahsiyetleri ve Müesseseleriyle OSMANLI,* s. 161.

**жакшы көрбөйт!»** *(Бакара сүрөсү, 190-аят; Маида сүрөсү, 2-аят).*

Согуш учурунда дагы мусулман эмес күнөөсүз аялдарды, балдарды, кары-картандарды, ал тургай согушка катышпаган ал-күчү өз жайында болгон адамдарды да өлтүрүүгө тыюу салган Ислам дини согуштан сырткаркы учурларда күнөөсүз адамдарды өлтүрүүгө кантип уруксат бере алат?!..

## Согуш – скальпель[218] сыяктуу

Ислам дини башынан аягына чейин террорго каршы күрөшкөн дин. Кылыч - бул, болот темирден жасалган буюм. Исламда аны менен кан төгүү, бирөөнүн жерин басып алуу үчүн согушуу арам болуп эсептелет. Кылыч зулумдукту жоюу үчүн жана адам баласынын түбөлүк бактысына себепкер болуу үчүн колдонулат.

Андыктан жихад дарыгердин скальпели сыяктуу. Жихад жеке кызыкчылыгы үчүн адамдарды ар тараптан кордогон, колунан келсе өлтүрүп салуудан кайра тартпаган караөзгөйлөрдү токтотуу үчүн талап кылынат. Гангренага айланган кайсыдыр бир мүчө бүт дененин тынчын алгандыгы үчүн кандай кесилсе, дал ошондой жалпы элдин тынчтыгын, бейпилдигин бузган, чылкый караөзгөйлөр да тазаланышы керек.

Алла Таала бул багытта мындай дейт:

**«Алар Жалут жана анын аскерлери менен бетме-бет келген кезде: «Жараткан Эгебиз бизге сабыр бер, кадамдарыбызды бекем кыл, бизге каапыр элдин үстүнөн** (женишке жетүүгө) **жардам бер!» –деп айтышты. Ошондо аларды Алланын буйругу менен**

218. Скальпель – дарыгерлер операция учурунда колдонуучу бычак.

**женилүүгө дуушар кылышты. Давуд Жалутту өлтүрдү. Алла Давудга падышалык, даанышмандык жана** (Алла Өзү) **каалаган нерселерди үйрөттү. Эгер Алла Таала адамзатынын бир бөлүгүн экинчи бир бөлүгү аркылуу коргобосо – жер жүзү бузулуп кетмек. Чындыгында Алла – бүткүл ааламдар үчүн** (берилүүчү бүт) **жакшылыктын жападан жалгыз Ээси!»** *(Бакара сүрөсү, 250-251-аяттар).*

**«Силерден мурдакы кылымдарда жашаган акылэстүүлөр** (адамдарды) **жер жүзүндө бузукулуктан тыйса, кана!.. Бирок алардын азын гана куткардык. Заалымдар өздөрүнүн жеке жыргалчылыктарынын артынан сая кууп түшүп алышты да, күнөөгө батышты. Жараткан Эгең калкы түз жүргөн шаарлардын элин орунсуз жерден кыйратпайт»** *(Худ сүрөсү, 116-117-аяттар).*

### Исламда кыйноо жок!

Ислам элге чындыкты жеткизгиси келет. Бирок, эч качан бул чындыкты кабыл алууга эч кимди мажбурлабайт.[219] Анткени, Алла Таала сыноо үчүн бул дүйнөгө жиберген пенделери эркин болушун каалаган. Исламды кабыл ала турган адамдар өз эрк-каалоолору менен кабыл алып, ал эми аны кабыл албай тургандар да өз эрк-каалоолору менен кабыл албашы керек. Себеби, акыретте дал ошол тандоосуна жана ал багытта кылган амалдарына жараша сый же жаза берилет.[220] Ошондуктан адамдарга Исламды жеткирүүгө тоскоол болгон, алардын эркиндигин чектеп Ислам менен жакындан

219. Бакара сүрөсү, 256-аят; Юнус сүрөсү, 99-аят; Абу Давуд, Жихад, 116/2682.
220. Анфал сүрөсү, 42-аят; Кахф сүрөсү, 29-аят; Зумар сүрөсү, 7-аят; Жасия сүрөсү, 15-аят.

таанышууларына бут тоскон күчтөр менен да күрөшүү зарыл болушу мүмкүн. Себеби, алар адамдардын эркиндигин чектеп, аларды Исламдан алыс болууга мажбурлоодо.

Ыйман – жеке эрк-каалоо менен гана жетүүгө мүмкүн болгон баа жетис жакшылык. Адам баласын кыйнап, мажбурлоо менен ыйманга алып келүү мүмкүн эмес. Мажбурланган адамдар аргасыздан эки жүздүү болушат. Ал эми Ислам дини эки жүздүүлүктү каапырлыктан да оор көрөт. Мына ошондуктан, мусулмандар эч качан эч кимди Исламды кабыл алууга мажбурлаган эмес. Ал тургай кол алдындагы туткундарды бул маселе боюнча өз эркине коюшкан. Мисирдин колго алынышына катышкан Зияд бин Жаз мындай дейт:

«...Согуштан кийин мисирдик туткундарды бир жерге топтодук. Биз туткундарды Исламды же өздөрүнүн христиан динин тандоодо өз эркине койдук. Араларынан Исламды тандагандарын биз Жараткан Алланы улуктап «Аллааху акбар!» - деп, аны өз катарыбызга алып жаттык. Ал эми христиан динин тандагандарды бош койо берип жаттык. Христиандар да бакырып аны өз катарларына алып жатты. Биз аларга жизия байладык. Бирок, ошол учурда, аларга биздин арабыздан бирөө барып кошулгандай ичибиз тызылдап жатты...» ***(Табари, Тарих, I, 512, 20-жыл)***

### д. Туткундарга адамча мамиле жасоо

Азирети Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)* ар дайым туткундарга жылуу мамиле жасоого чакырып, аларды кыйнап кордоого катуу тыюу салган. Аларды кордоо мындай турсун, маалымат алуу үчүн коркутуп кысым көрсөтүүгө да уруксат берген эмес.[221] Ошондуктан, Ислам

221. Абу Давуд, Жихад, 115; Ибн Хишам, II, 255; Вакиди, II, 514.

аалымдары туткундарды ач калтырып, сууга чаңкатууга да болбой тургандыгын айтышкан. *(Каасани, Бадаиус-санаи, 1406, Даарул-кутуубил-илмиййа, VII, 120).*

Кутман сахабалардан Азирети Мусаб бин Умайрдын бир тууганы Абу Азиз Бадр согушунда бутпарастардын байрагын көтөргөн эле. Ал колго түшкөн кезде мусулмандардын өзгөчө мамилесине абдан таң калган. Бул багытта ал буларды айтып калтырган:

«Бадр согушунда мен да туткунга түшүп, ансарлардан бир жамааттын колуна өткөм. Бадрдан кайтып келе жаткан кезде, эртең менен жана кечинде тамактары келген кезде нанды мага берип, өздөрү курма менен курсактарын тойгузуп жатты. Анткени Алланын Элчиси *(саллаллаху алейхи васаллам)* туткундарга жылуу мамиле жасоого чакырган экен. Алардын бирөөнө нан тийип калса, дароо аны мага алып келип берип жатышты. Мен уялып, ал нанды алардын бирөөнө кайтарып бере турган болдум. Бирок, ал нанды кайра өзүмө берип коюп жатты...» *(Ибн Хишам, II, 288; Хайсами, VI, 86).*

Ошол учурдагы туткундардан **Абул-Аас бин Раби** жана **Валид бин Валид** да өздөрүнө ушундай адамча мамиле жасалгандыгын айтышкан. Дагы бир туткун Язиддин айтымында, Мединага кайтып келаткан учурда туткундар төө-аттарга минип, мусулмандар жөө келишкен. *(Вакиди, I, 119).*

Азирети Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)* Бадр согушунда колго түшкөн туткундарды тобу менен бир жерде кармаган эмес. Аларды кутман сахабаларына бир-бирден тапшырып, аларга кадыресе коноктой мамиле жасап, сый көрсөтүүгө чакырган. (Ибн Хишам, II, 288).

Бул туткундар жалпы мусулмандардын кеңешинен

кийин фидия (салык) аркылуу бош койо берилген. Акчасы жок, бирок окуп-жазганды билгендер Мединалык он балага окуп-жазганды үйрөтүү аркылуу эркиндикке чыккан. Ал эми окуп-жазганды да билбеген, акчасы да жок туткундардан эч нерсе талап кылынбастан эле эркин койо берилген. *(Ахмад, I, 247; Вакиди, I, 129; Ибн Саад, II, 22)*

Хунайн согушунда мусулмандардын колуна өтө көп туткун түшүп калат. Азирети Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)* Буср бин Суфянга туткундарды кийим-кече менен камсыз кылышын айтат. Буср сатып алган кийи-кечелеринин баарын туткундарга бөлүштүрүп берет. Андан соң Азирети Пайгамбарыбыз өзүнүн жана Абдулмутталибдин балдарынын үлүшүнө түшкөн туткундарды бош койо берет. Кутман сахабалар да жандарынан артык сүйгөн Пайгамбарынын жолун жолдоп, өздөрүнүн карамагына түшкөн туткундардын баарын бошотуп жиберишет. Ошентип, ал күнү 6000 туткун эч нерсе талап кылынбастан эркиндикке чыгарылат. Мындан сырткары, олжо катары алынган мал-мүлктөн 24 000 төө, 40 000 кой жана 4000 укиййа (475 кг.) күмүш кайтарылып берилет. *(Ибн Хишам, IV, 135; Вакиди, III, 943, 950-954)*

Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)* мындан тышкары дагы көптөгөн согуштарда колго түшкөн туткундарды эч нерсе талап кылбастан эркин койо берген.[222]

Негизи, Азирети Пайгамбарыбыз ар кандай себептер менен туткундарды бошотуп жибергенди жакшы көргөн. Маселен, Рамазан айы киргендиктен, анын урматы үчүн бүт тутундарды бошотуп, өзүнөн бир нерсе сураган адамдардын баарына колунан келишинче жардам берген *(Ибн Саад, I, 377)*.

Эң алдынкы кутман сахабалардан Азирети Абу Бакир

222. Муслим, Жихад, 132, 133; Абу Давуд, Итк, 2/3931; Ибн Хишам, IV, 32; Вакиди, II, 559, 560, 835; Ибн Саад, II, 88, 142-143.

да *(Алла ага ыраазы болсун)* мал-мүлкүнүн көбүн туткундарды жана кулдарды бошотуу үчүн сарптаган. Мал-мүлкүн минтип «талаага чачканын» жактыра бербеген атасы Абу Кухафа бир күнү:

-Уулум, сен дайыма ушундай алсыз кулдарды сатып алып, бош койо бересиң. Ошончолук кул бошоткуң келсе, олбурлуу, күчтүү кулдарды сатып ал да, алар сени ар кандай кол салуулардан коргосун! – дейт.

Анда Азирети Абу Бакир:

- Атакебай! Менин бул жердеги жападан жалгыз максатым – Алланын ыраазылыгын табуу гана. Мен аларды эркиндикке чыгаруу менен Алланын сыйына арзысам дейм! – деп жооп берет.

Алла Таала Азирети Абу Бакирдин мына ушундай бекем ыйманын жана берешендигин алкап, төмөндөгү аяттарын түшүргөн:

**«Мал-мүлкүн Алланын жолунда сарптап, Ага карата адебин сактап арамдардан алыс болгон такыба жана эң сулуу** (эң улуу) **сөздү** (келмени) **тастыктаган пендени Биз да эң жеңил жолго салабыз»** *(Лайл сүрөсү, 5-7-аяттар)*[223]

Мындан сырткары, Исламдагы мыйзамдардын негизинде, туткунга түшкөн аялдардын ар-намысы, адамдык укуктары коопсуздукка алынган. Мунун бир далили, Ислам дүйнөсүнүн дээрлик баары карманган Ахлу суннал вал-жамааттын төрт мазхабы боюнча, кулчулук аркылуу укуктук өкүм чыгарылганга чейин туткунга түшкөн аял менен кошулуу арам болуп эсептелет.[224]

223. Ибн Хишам, Сиратун-Наби, I, 341; Табари, Жамиул-Баян, XXX, 279 [Лайл сүрөсү, 5-7]; Суюти, Лубабун-Нукуул, 257-258.
224. Ахмед Өзел, “Туткун”, ДИА, XI, 385.

### ж. Бүткүл адамзатынын бейпилдиги үчүн жан үрөө

Ислам -Алла Таала тарабынан бүткүл адамзатына берилген тынчтыктын жана бейпилдиктин дини. Ал эми Азирети Мухаммад *(саллаллаху алейхи васаллам)* Алла Таала тарабынан бүткүл ааламга белек катары тартууланган ырайымдуулуктун пайгамбары.

Алла Таала бул багытта:

«(Эй, сүйүктүү Пайгамбарым!) **Биз сени ааламдарга ырайым** (б.а., ырайымдуулуктун пайгамбары) **катары жөнөттүк!»** - деген. *(Анбия сүрөсү, 107-аят).*

Кутман сахабалардан Азирети Ибн Аббас бул аят боюнча мындай деген:

«Кимде-ким Аллага жана Анын Элчисине (толук) ишенип ыйман келтирсе, ал адам бул дүйнөдө да, акыретте да (Алланын) ырайымына бөлөнөт. Кимде-ким Аллага жана Анын Элчисине ыйман келтирбесе, буга чейинки коомдор бул дүйнөдө эле туш болгон «жердин кургуюна житип кетүү», «маймылга айланып калуу», «үстүлөрүнө таштардын жаашы» сыяктуу Алланын азаптарынан алыс болот. Себеби, Алла Таала аларды (ырайымдуулуктун пайгамбары катары жөнөткөн ошол) сүйүктүү Элчисинин урматы үчүн бул дүйнөдө мындай азаптарга дуушар кылбайт» *(Байхаки, Далаилун-нубувва, V, 486; Хайсами, VII, 69).*

Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)* жалпы үммөтүнүн ачарчылыктын айынан жок болбошу, сууга чөгүп кетпөөлөрү, жана ошондой эле, жалпы кырылып калбашы үчүн Жаратканга дуба кылган.[225] Ага пайгамбарлык милдет жүктөлгөн күндөн тарта кыямат кайымга чейин жашап өтө

225. Муслим, Фитан, 19-20; Тирмизи, Фитан, 14/2177; Абу Давуд, Фитан, 1/4252.

турган адамдардын баары Анын үммөтү болуп эсептелет.[226] Ошондуктан, Азирети Пайгамбарыбыз бүткүл адамзатынын тынчтыгы, ынтымагы, бейпилдиги жана түбөлүк бактысы үчүн ар дайым күйүп-жанган.

Ал куттуу хадистеринин биринде:

*«Адамдардын арасынан Алла Таалага эң сүйүктүү адам – адамдарга эң көп пайдасы тийген адам»* - деген. *(Хайсами, VIII, 191)*

Мына ушул хадиске амал кылган чыныгы мусулмандар бүткүл адам баласынын бейпилдиги үчүн жан үрөшөт. Кайсы ишенимде болбосун, адамдардын жакшылыгы үчүн аракет кылышат. Алар зулум көргөн адамдарга жардам беришет. Алар «Жаралганды жакшы көр, Жараткан үчүн!» - деген түшүнүк менен жашашат. Алар Жаратканды жакшы көргөндүгү үчүн Ал жараткан жандуу-жансыздын баарын жакшы көрүшөт. Алар эч кимге адилетсиз мамиле жасабаган чакта жана адамдардын эркиндигин чектебеген учурда кайсы динде болбосун, кийлигише албайт.

Тарыхкасаресеп салып карап көрсөк, Ислам дөөлөтү эч качан башка маданияттарды жок кылууга аракет кылган эмес. Тескерисинче, алардагы шариятка каршы келбеген баалуулуктарды алып, аларды өнүктүрүп-өстүргөн. Эгер ал маданияттар кол алдында болсо, аларды көздүн карегиндей сактаган. Азирети Пайгамбарыбыз өзү түптөгөн Ислам мамлекетинде, андан кийин төрт халифанын учурунда, Амави, Аббаси, Андалус, жана Осмон Ислам мамлекеттеринде иудаизм, христиан, буддизм, индуизм жана зараостризм (отпарастык) сыяктуу диндердин өкүлдөрү өз маданияттары менен ээн-эркин жашашкан. Эгерде Ислам дини жеке мусулмандардын бейпилдиги үчүн гана аракет кылганда,

226. Хайсами, I, 174.

бүгүнкү күнү Ислам мамлекетинин чөлкөмүндө жашаган ошол диндердин жана маданияттардын бир тобу түп тамыры менен жок болмок.

Исламдын мына ушундай улуу түшүнүгү менен Африка, Азия, Европа чөлкөмдөрүндө жашаган көптөгөн улуттар, элдер, диндер жана маданияттар сакталып калган.

Ислам дини бүткүл адамзатын бооруна кысып, боорукер мамиле жасаган улуу дин болгондугун айгинелеген көптөгөн мисалдар бар. Азирети Али халифалыгы учурунда Мисирге аким катары дайындаган Малик бин Хариске жазган буйругу буга ачык-айкын мисал боло алат. Буйрук төмөкүчө жазылган эле:

*«Элге азуулуу жырткычтын үйүргө көз салганындай көз салба! Аларга карата жүрөгүңдө сүйүү, боорукерлик, кечиримдүүлүк сыяктуу сезимдерин жанып турушу керек! Себеби, адамдардын баары же сенин диндеш боордошуң, же сага окшогон адам. Адамдар кемчилик кетириши мүмкүн, кандайдыр бир кыйынчылыкка дуушар болуп калышы да мүмкүн. Жыгылганга жөлөк бол! Өзүң үчүн Алланын кечиримин кааласаң, сен да адамдарды кечиргин! Аларга жылуу мамиле жаса! Аллага эч качан каршы баш көтөрбө! Кечиргениң үчүн эч качан өкүнбө! Ал эми берген жазаң үчүн эч качан сүйүнбө!»*[227]

Ислам дини боюнча, согуштан сырткаркы учурларда мусулман эмес болсо да, адамдардын мал-мүлкүнө, жанына жана ар-намысына (моралдык укугуна) ийненин көзүнчөлүк да зыян келтирүүгө эч кимдин укугу жок. Аларга зыян келтирүү арам болуп эсептелет.

Адам өлтүрүү мындай турсун, адамга каргыш айтуу да

227. Muhyiddîn Seydî Çelebi, *Buhârî'de Yönetim Esasları,* İstanbul 2000, s. 47.

Исламга ылайык келбеген жат көрүнүш.[228]

Азирети Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)* кутман сахабалары аркылуу бүтүндөй момун-мусулмандарды ар дайым мээримдүүлүккө, адамгерчиликке чакырып, оройлуктан, өкүмзордуктан, ташбоорлуктан оолак болууга үндөгөн. Ал куттуу хадистеринде мындай деген:

*«Алла Таала мени берешен жана адеп-ахлагы бийик кул катары жаратты. Ал мени өкүмзордукчул заалым кылган жок!..» (Абу Давуд, Атима, 17/3773).*

*«Алла Таала мени ташбоор зөөкүр (муанниф) катары эмес, жеңилдетүүчү тарбиячы катары жөнөттү» (Ахмад, III, 328).*

Чынында эле Алланын Элчиси *(саллаллаху алейхи васаллам)* адамдык асыл сапаттардын туу чокусун көрсөтүп, адеп-ахлакты баралына келтирип толуктоо үчүн, бүтүндөй адамзатына чыныгы бейпилдик тартуулоо үчүн жөнөтүлгөн.

Ислам мамлекетинин башында турган Азирети Пайгамбарыбыз өзүнө каршы тузак курган иудейлерге (жөөттөргө) жасаган мамилеси өзгөчө мааниге ээ:

Күндөрдүн биринде иудейлердин бир жамааты Пайгамбарыбыздын алдына келет. (Мусулмандардын «Ассалааму алейкум» - деген саламына окшотуп):

- Ас-сааму алейкум (Сага өлүм!) – дейт.

Алардын арам ой менен келгенин байкаган Азирети Аиша көшөгөнүн аркасынан:

- Ал өзүнөргө болсун, Алланын наалатына калгыла! Алланын каарына калгыла!» - деп күбүрөнөт.

228. Муслим, Бирр, 84-86; Абу Давуд, Адаб, 45.

Азирети Пайгамбарыбыз жубайына каршы чыгып:

- *Акырын, эй, Аиша! Аяр, жылуу-жумшак мамиле жаса! Оройлуктан, жамандыктардан алыс бол!* – дейт.

Азирети Аиша:

- (Оо, Алланын Элчиси!) Алардын эмне дегенин уккан жоксузбу? – дейт. Анда

Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)*:

- *Сен менин аларга эмне дегенимди уккан жоксуңбу? Болгону «ва алейкум»*

*(Ал өзүңөргө болсун!)* – *деп, сөздөрүн өздөрүнө кайтардым. Менин аларга кылган дубам кабыл болот. Ал эми алардын мага кылган дубалары кабыл болбойт!* – деп жооп берет. ***(Бухари, Адаб, 38).***

Ушул эле хадис менен маанилеш дагы бир хадисте Азирети Пайгамбарыбыз жубайына минтип да айткан:

*«Алла Таала ар дайым жылуу-жумшак мамиле жасаганды каалайт жана жакшы көрөт!»* ***(Бухари, Истизан, 22).***

Пайгамбарыбызга он жыл кызмат кылган Азирети Анас бин Малик мындай деген:

«Акаарат, каргыш аралаш сөздөр Алланын Элчиси үчүн өтө жат эле. Ал мындай сөздөрдөн дайыма алыс тураар эле. Кимдир бирөөбүзгө ачууланып, ага эскертүү бере турган болсо, болгону:

- *Ага эмне болгон, маңдайы топурак жалабай калган го…* - деп гана тим болгон. ***(Бухари, Адаб, 38, 44).***

Ошол эле учурда, Азирети Пайгамбарыбыз бул сөзү менен «намазга туруп маңдайы топуракка тийип сажда кылсын!» - деген мааниде дуба кылган.

Төмөндөгү окуя да биз сөз кылып жаткан маселеге таасын далил боло алат:

«Эки жүздүү мунафыктардан бир адам Азирети Пайгамбарыбыздын алдына кирүү үчүн кутман сахабалардан уруксат сурайт. Пайгамбарыбыз (саллаллаху алейхи всаллам) аны алыстан көрүп (ага эч ким тоскоол болбошу үчүн):

- Ал өз уруусунун жаман боордошу да, өз уруусунун жаман уулу да эмес! – дейт. Ошентип, тиги адам ичкери кирген соң Пайгамбарыбыз жылмайып, аны жылуу кабыл алып, баарлашып олтурат. Баарлашып болгон соң аны кайра жылуу-жумшак узатып койот. Азирети Аиша:

- Оо, Алланын Элчиси! Аны көргөнүңүздө ал жөнүндө бир нерселерди айттыңыз, андан соң аны жылуу тосуп алып, ага жылуу мамиле жасадыңыз?! – деп суроолуу карайт.

Анда Азирети Пайгамбарыбыз:

*-Эй, Аиша! Сен мени бирөөгө жаман сөз айтканымды же орой мамиле жасаганымды көрдүң беле?! Кыямат күнү Алланын алдында эң жаман адам – бул, жамандыгынан сактануу үчүн адамдар алыс болгон адам* – деген экен. ***(Бухари, Адаб, 38).***

Пайгамбарыбызга келген ошол эки жүздүү адам убакыт өткөн сайын караөзгөйлүгү күчөп, Азирети Абу Бакирдин халифалыгы учурунда мусулмандарга каршы уюштурулган согушта колго түшкөн. Ошентип, Азирети Пайгамбарыбыздын ал жөнүндө кыйытып айткан жогорудагы сөзү бекеринен айтылбагандыгы маалым болгон.[229]

Жыйынтыкап айтканда, жогоруда сөз болгондун баары, чыныгы момун-мусулмандардын террордук иш-аракеттерге катышуусу мүмкүн эместигин ачык айкын айгинелеп турат.

229. Имам Навави, ал-Минхаж шарху Сахихи Муслим, Бейрут, 1392, XVI, 144.

Кээ бир адамдар өздөрүнүн террордук иш-аракеттерин Исламга тануулоо менен же чындап эле Исламга болгон душмандыгын, же ошончолук карангылыгын, наадандыгын жана карама сокурлугун далилдеген болот.

## СӨЗ АЯГЫ

Адам баласы чындыкка ийкемдүү болуп жаратылгандыгы үчүн билинбеген нерсеге ыраазы болбойт. Дайыма чындыкка кызыгып, аны издеп тапкысы келет. Анткени, билбеген жана биле албаган нерселер аны кыжалат кылат.

Адамзат тарыхынын башынан бери эле адам баласын эң көп ойго салган суроолор өлүмгө жана акыреттеги жашоого байланыштуу болгон.

Чынында эле, адамдар кандай шартта жашабасын, өлүм алдында бирдей сезимде болушат. Жашоонун оош-кыйышында чогуу эле жашап жүргөн адамдардын бир күнү өлүмдүн кучагына түшүп жок болуп кетиши адамдын дене боюн дүркүрөтүп, жүрөк үшүн алып койот.

Адамдын үрөйүн учуруп, сай сөөгүн сыздатып жибере турган өлүм бул дүйнөдө ар бир адамдын башына келе турган эң сүрдүү, эң коркунучтуу чындык болгондугу үчүн, ал жөнүндөгү белгисиз нерселерди билүү адам баласынын негизги максаттарынын башында орун алат.

Ырас, жашоо – бул, бешик менен көрдүн ортосундагы аралыкка батпай турганчалык улуу чындык. Адам баласынын «жашоо деген эмне?» - деген суроосуна үйүлгөн топурак жана эстеликтин таштары гана жооп боло турган болсо, анда мындай кайдыгер жашоодон өткөн өкүнүч болбойт!

Ошондуктан, адамдын акыл-көрөңгөсү менен андап-

түшүнүүгө мүмкүн болбогон өлүм жана андан кийинки жашоонун жандырмагын Алла Таала Өзү вахий[230] аркылуу чечип берген.

«Жашоо деген эмне? Бул дүйнө эмне үчүн жаратылган? Адам баласынын бул дүйнөгө келишинин жана андан соң кабыр жашоосуна өтүшүнүн себеби эмне? Өлүмдөн кийин эмнелер болот?» Мына ушул сыяктуу суроолордун баарына канааттандыраарлык жооп бере турган дин – бул, Ислам. Адамдын жүрөк үшүн алган өлүм жана акырет жөнүндө эң ачык-айкын түрдө, эң негизгиси, эң туура чындыктарды жеткирүү менен адам баласына бейпил жашоо тартуулай турган жападан жалгыз дин – бул, Ислам дини болуп эсептелет.

Бул жашоонун максаты Ыйык Куран жана Пайгамбардын сүннөт жолу менен жуурулуша жашоо аркылуу руханий жактан тазаланып, түбөлүк бакытка жетүүгө багытталат. Бул дүйнө эгин эгүүчү, ал эми акырет аны оруп алуучу жай. Адам баласы түбөлүккө карай сапар тарткан жолоочу болсо, бул дүйнө болгону эс алуучу жай. Тагыраак айтканда, бул дүйнө - түбөлүк бакытка жетүү үчүн сынак өтө турган жер. Ал эми чыныгы жашоо – бул, адам баласын бейиши же тозогу менен тосуп ала турган акыреттеги түбөлүктүү жашоо.

Пайгамбарлардын баары, айрыкча эң акыркы пайгамбар Азирети Мухаммад *(саллаллаху алейхи васаллам)* айтып калтырган келечектеги жашоо жөнүндөгү кабарлар көпчүлүк адамдар тарабынан терең ыраазычылык менен кабыл алынуунун ордуна тилекке каршы, шылдың аралаш каткырыктар, ар түрлүү акаараттар менен кабыл алынган. Эмне үчүн жашап жатканын өздөрү да билбеген туңгуюк жашоодо жашаган бутпарастар жана каапырлар Азирети Пайгамбарыбыздан *(саллаллаху алейхи васаллам)* биринчи

230. Вахий – Алла Таала тарабынан пайгамбарларга Жабраил периште аркылуу же түздөн-түз маалымдалган кабар.

жолу акыреттеги жашоо жөнүндө уккан кезде бир саамга таң калып, андан соң напсиге жакпаган бул кабарга каршы чыгып, адал жолдон жүз үйрүшкөн.

Анткени, Ислам дини бутпарастардын адилетсиз, эч ким менен эсептешпеген башаламан жашоолорун четке кагып, калыстыкка, адилеттүүлүккө басым жасап, кыямат, кайра тирилүү, сурак, акырет, бейиш, тозок сыяктуу түшүнүктөрдү берген.

Адамдын мээсин чырмап алып, улам кыймылдаган сайын үрөйдү учурган уулуу жылан сыяктуу сезилген өлүмгө жана андан кийинки жашоого байланышкан суроолор (пайгамбарлар көрсөтүп кеткен Алланын адал жолунан алыс жашагандар, б.а. эки жүздүү жана каапырлар тарабынан) ар дайым ар кандай шылтоолор менен көз жаздымда калтырылып, унуткарылып, алардын орду күнүмдүк жашоонун утурумдук жыргалчылыгы менен алмаштырылып келген.

Мына ушунун өзү адамдагы напсинин азоолугун, ал эч качан сурак бергиси келбегендигин, мына ошондуктан, мындай оор жоопкерчиликтен качып кутулгусу келгендигин таасын айгинелеп турат. Бирок, чындык эч качан жок болбойт. Себеби, адам баласынын качып-качпашы, ишенип-ишенбеши чындыкка ийненин көзүнчөлүк да зыянын тийгизе албайт. Эч бир далилсиз, эч бир негизге таянбай туруп, Алла Таала Өзү пайгамбарлары аркылуу жеткизген кабарларга ишенбей, напсиси каалагандай жашап, өздөрүн бактылуу сезгендер өзүн-өзү алдаган болушат. Алар күндөрдүн биринде күтүүсүздөн өлүмгө, Азраил периштеге кармалып калгылары келбесе да, түбөлүк акыреттеги оор азапка дуушар болоору бышык...

Бул дүйнөдө жашагандар үчүн өлүмдөн өткөн олуттуу маселе болбогон соң, ал жөнүндөгү Алла Таала тарабынан билдирилген кабарларды андап-түшүнүү жана ошого

жараша жашоо зарыл. Анткени, Ыйык Куранда пайгамбарлардын баары айтып кеткен акырет жөнүндөгү кабарлар **«наба-и азиим»** т.а. **«улуу кабар»** - делип, талашсыз далилдер менен тастыкталган.

Алланын акырет жөнүндөгү кабарларына кулак төшөп, аны аңдап-түшүнгөндөр утурумдук дүйнөнүн адамды өзүнө арбап алчу миң түркүн азгырыгына алданбай, жалган келечектен баш тартып, чыныгы түбөлүк бакытка алпарчу келечекке бет алышкан. Алар адамды аң-таң абалда калтырган Күнү, Айы жана жымыңдаган жылдыздары менен көркүнө көрк кошулган асман, көк тиреген аска-тоолору, учу-кыйыры көзгө илешпес океандары жана адамды арбап алган жаратылышы менен ажары ачылган жер бети эч качан максатсыз жана себепсиз жаратылбагандыгын жакшы түшүнүшөт. Ошондой эле, алар ааламдагы, ал тургай көзгө көрүнбөгөн ар бир жандуу-жансыздын бизге белгисиз жашыруун сырлары жана себептери болгондугун да билишет.

Чынында эле, адам баласынын аң-сезим түшүнүгүнөн жогору турган бул аалам ар бир жандуу-жансызы менен, кала берсе, көзгө көрүнбөс атомдун ичиндеги электрон-протон сыяктуу миң бир сырлуу бөлүкчөлөрү менен да Жараткан Алланын чексиз кудуреттүүлүгүн, чексиз улуулугун далилдеп турат.

Ошентип, Алланын адал жолу аркылуу өзүнө, жашоого, ааламга жана жандуу-жансыздын баарына үлгү алуу үчүн назар салган адам мына ошол жандуу-жансыздардын турган турпатындагы, дале жашоолору улантылып жатышындагы жана утурумдук жашоолору аягына чыккан кездеги Алланын чексиз кудуретинин алдында акыреттин болбостугун айтуу бир жагынан күлкүмүштүү, бир жагынан өкүнүчтүү болгондугун түшүнөт.

Андыктан, өлүмдөн сабак албай жашоо – бул, көзгө

сайса көрүнгүс караңгы жашоонун дал өзү. Түбөлүк бакыт Жараткан Алланын адал Ислам жолу менен өткөн өмүрдүн аягында келе турган өлүм менен башталат. Ошондуктан, Ислам дини бизди өлүмдү эстен чыгарбай, убакытты текке кетирбей ага даярдык көрүүгө чакырган. Ислам аалымы Азирети Мавляна, Ислам дини өлүмдү майрам катары тосуп алуунун жолдорун көрсөткөн дин экендигин белгилеп кеткен.

«Өлүм» жана «акырет» - деген талашсыз чындыктарды, Жараткан Өзү ыроолоп берген ыйман нуру менен кабыл алган жана өлүмгө Ислам көрсөткөн жол менен даярдык көрүп, акыреттеги түбөлүк бакытка жетүүгө жан үрөгөн чыныгы момун-мусулмандар кандай гана бактылуу!...

**Алла Таала баарыбызды Исламды жетик түшүнүп, аны менен жуурулуша жашоо аркылуу Алланын ыраазылыгын тапкан жана бул дүйнөдө көңүлү ток, ал эми акыретте түбөлүк бакытка жеткен пенделерден кылсын...**

**Оомийн!**